KOLEKSYON JALIYAA




# Mwen Konnen Poukisa Zwazo ki nan kalòj la ap chante

# MAYA ANGELOU

Tradiktè: Zermatt Scutt, Ph.D.

From Jebca to the Turner Free Library. With respect, Jeanine 9/28/19

# MAYA ANGELOU

## Mwen Konnen Poukisa Zwazo ki nan kalòj la ap chante

Tradiktè

Zermatt Scutt, Ph.D.

**Piblikasyon:** JEBCA Editions

**Aranjman paj liv la:**
JEBCA Editions
Se yon divizyon JEBCA Ministries, Inc.
jebcaeditions@gmail.com / Info@jebcaeditions.org
www.jebcaeditions.org

The title *Mwen Konnen Poukisa Zwazo ki nan Kalòj la ap Chante* is the Haitian Creole translation of *I Know Why the Caged Bird Sings* by Maya Angelou.



**Po liv la / Cover Design:** Shay Culligan
**Imaj / Painting:** Shay Culligan

**Depo legal: 2016**
Bibliyotèk Nasyonal Ayiti
Bibliyotèk Kongrè Etazini

**ISBN 10: 1-68084-040-1**
**ISBN 13: 978-1-68084-040-7**

**16 17 18 19 20 JEBCA 10 9 8 7 6 5 4 3 2 1**

Enprime nan peyi Etazini

# Entwodiksyon

## Maya Angelou: Yon Fanm Kanpe

Zermatt Scutt[1]

Sila yo nan nou ki konn koute gran dizè ayisyen ki rele *Maurice Sixto* a pa ka pa konnen istwa Zabèlbòk la. Nan istwa a, apre Zabèlbòk soti pou l te fè fanmi madanm li pase nan yon je zegui, *Maurice Sixto* entèpele yon fanm ki vire wonn nan sou Zabèlbòk: Manzè Sandrin. Lè Manzè Sandrin te deside sa te twòp atò, epi l te pran wout pou l al koresponn ak Zabèlbòk pou l fè misye bay moun yo yon chans pou yo viv, ak pou l ba yo lapè, *Maurice Sixto* ekri nan tèks la: "Yon fanm kanpe." Enben, lè mwen kontanple istwa lavi *Maya Angelou*[2] ki prezante nan bèl travay literè sa a, (mwen gen onè tradwi an kreyòl), m anvi di tou: "Yon fanm kanpe".

*Maya Angelou* te kanpe tankou ekriven, powèt, aktivis pou l denonse enjistis, diskriminasyon ak esplwatasyon moun, sitou enjistis yo t ap fè moun nwa parèy li soti an Afrik pou rive an Amerik. Li te kanpe avèk gwo aktivis ameriken nwa yo tankou *Malcolm X, Rosa Parks, Martin Luther King Jr, Coretta Scott King,* pou l te defann dwa Ameriken nwa yo pou yo te ka viv tankou moun nan yon peyi zansèt yo te bourike pou ede konstwi. Li te kanpe djanm nan kanpay eleksyon premye prezidan nwa ameriken an, *Barack Obama.* Li te vizite, epi viv nan plizyè peyi an Afrik tankou Ejip ak Gana. Se pandan li te an Ejip nan ane 60 yo, li te rankontre pou premye fwa ak

[1] Mwen di bon zanmi mwen Abdaly Lessage yon gwo mèsi. Li te li
[2] Manman l ak papa l te batize l *Marguerite Annie Johnson.*

*Nelson Mandela* ki te yon jenn gason ki t ap lite pou libere Afrikdisid anba kontwòl *Afrikaners* (blan olanndè) yo. Pandan li t ap kanpe, li t ap ekri, li t ap pale nan powèm li yo, nan atik li yo, nan otobiyografi li te ekri yo pou l rann temwayaj sou sa l te viv soti nan anfans li rive nan grandèt li.

Zèv n ap prezante la a: "*Mwen konnen poukisa zwazo ki nan kalòj la ap chante*", se premye otobiyografi *Maya Angelou* te ekri. Li se premye liv nan Koleksyon *Jaliyaa* a ki se yon koleksyon tradiksyon zèv literè nwa yo an kreyòl. Premye liv sa a te tèlman fè bri lè l te pibliye an 1969, li te tou tabli renome *Maya Angelou* kòm yon gwo ekriven nan monn entènasyonal la. Travay literè li te kontinye pibliye yo tankou sis lòt otobiyografi[3], liv powèm, ak liv pou enspire ak motive moun viv byen te konfime talan l non sèlman kòm ekriven; men tou kòm yon "*Peace Warrior*", yon "Sòlda Lapè"[4].

Mwen-menm, se nan lekòl segondè Etazini mwen te li premye otobiyografi *Maya Angelou* a. Istwa a te make lespri m. Kòm yon imigran ki pa t ankò gen twò lontan nan peyi a, tèks Maya a te pami anpe lòt tèks[5] ki te pèmèt mwen idantifiye m avèk Ameriken nwa yo, epi onore fason yo te batay pou kraze baryè diskriminasyon kont moun nwa ak lòt ras nan peyi a, ansanm ak estrateji yo te

---

[3] *Gather Together in My Name* (1974), *Singing and Swinging and Getting Merry like Christmas* (1976), *The Heart of a Woman* (1981), *All God's Children need Traveling Shoes* (1986), *A Song Flung Up to Heaven* (2002), *Mom & Me & Mom* (2013). Tit anglè premye otobiyografi nou tradwi la a se: *I Know Why the Caged Bird Sings.*

[4]Se konsa bon zanmi *Maya Angelou*, ekriven *Sonia Sanchez* te dekri l apre lanmò l 28 me 2014, nan yon prezantasyon sou sit jounal, *Democracy Now!*

[5] Pa egzanp mwen panse avèk tèks anpe lòt gwo ekriven ameriken nwa tankou, *Zora Neal Hurston, Langston Hughes, Alice Walker, Toni Morison,* elatriye.

devlope pou yo pa kite sistèm diskriminasyon an kraze lespri yo. Batay sa a ki te sanble tèt koupe ak batay zansèt mwen yo te mennen kont enjistis ak esklavaj an Ayiti te konekte istwa m ak istwa pa moun sa yo.

Gen yon lòt aspè mwen apresye anpil nan tèks *Maya Angelou* a pandan m vin ap travay sou li nan granmoun. Mwen gen anpil neve ak nyès ki bèl nan tout sans. Depi yo fèt se ekla bote mwen wè k ap reyonnen nan yo. Se esperyans yo, nan fanmi yo, nan lekòl yo, ak zanmitay yo nan sosyete a ki pèmèt ekla bote yo a grandi oubyen diminye. Mwen reyalize, anpil fwa, granmoun yo diminye ekla bote sa a paske yo fòse timoun yo viv nan monn ak pèspektiv pa yo lè y ap kominike avèk yo. Nou gen difikilte rekonèt, apresye ak bay pèspektiv timoun yo valè yo merite nan verite pa yo ak nan nivo sajès pa yo. Se dinamik sa a, mwen panse ki efektivman kreye de monn separe, yon monn pou timoun ak yon monn pou granmoun yo. Avèk separasyon sa a, vin gen limitasyon nan devlopman emosyonèl ak entelektyèl ki kapab fèt nan relasyon timoun ak granmoun. Toulede vin gen yon konpreyansyon limite konsènan imanite tout moun antanke moun. Youn nan karakteristik enpòtan ki pèmèt nou wè, epi konprann tèt nou kòm moun se lè n ap evolye nan yon anviwonmen kote nou asire pèspektiv pa nou, verite pa nou, sajès pa nou, gen valè nan je lòt moun, menm lè yo pa aji, panse ak reflechi menm jan ak nou. Pi gwo pwoblèm nan se lè de monn separe sa yo, pi souvan mete timoun yo nan yon pozisyon delika ki ka pèmèt nenpòt granmoun itilize swadizan "otorite granmoun" yo pou fè timoun yo mechanste.

Nan tèks *Maya Angelou* a, si nou dispoze pou sa, nou ka kòmanse kesyonnen fason nou angaje pèspektiv timoun nan. Kijan timoun nan, li-menm, li viv reyalite familyal la? Kijan timoun nan, li-menm, li viv reyalite lekòl la?

Kijan timoun nan, li-menm, li viv reyalite seksyalite a? Mwen swete esperyans *Maya Angelou* pataje avèk nou nan tèks la motive nou kanpe sou wout nou pou n poze tèt nou kesyon konsa, epi pou n ouvri baryè pou timoun nan antouray nou reponn kesyon sa yo pou nou avèk vwa pa yo. Nou gen chans gen ekriven nan kominote pa nou an tankou *Edwidge Danticat* ki pwodui tèks literè ki kapab ede nou nan efò sa a. Mwen panse sitou avèk premye bèl tèks *Edwidge Danticat* a ki gen tit : *Breath, Eyes, and Memory*.

Pandan *Maya Angelou* t ap kanpe, li t ap ekri, li t ap bay sosyete a defi, li pa t manke prije tout fòs plezi lavi l. Nan youn nan pawòl li yo, li di : lavi la pou n viv li, epi lavi apresye lè nou foure tout nou-menm nan viv li. *Maya Angelou* te foure tout li-menm nan viv lavi li te genyen an. Se lemonn antye ki te rekonèt sa, lè a 86 an, pye mapou a te tonbe. Li te vwayaje tounen nan Ginen jou ki te 28 me 2014 la. Men, anvan li te resi tonbe sa a, se pa ti lonbray li te bay, se pa ti frechè, se pa ti viv li te viv.

***

"Poukisa w ap gade m konsa?
Mwen pa t vin pou m rete..."

Pou m di n laverite se pa bliye m te bliye, se plis sonje m pa t ka fè tèt mwen sonje. Te gen lòt bagay ki te pi enpòtan.

"Poukisa w ap gade m konsa?
Mwen pa t vin pou m rete..."

Li pa t si enpòtan si m pa t ka sonje rès powèm nan. Verite mo yo te chita tankou yon mouchwa ki mouye nan men m, pi vit yo te pran l nan men m, pi vit mwen te ka ouvè men m pou yon ti frechè te ka soulaje li.

"Poukisa w ap gade m konsa?"

Timoun ki te nan Legliz Episkopal moun nwa yo t ap ri jan m toujou abiye.

Rad mwen te mete sou mwen an te yon koulè mov kafe, epi chak fwa m te respire, moso twal yo te fwote youn ak lòt e yo te fè yon bri sèk. Kounye a menm, pandan m te pran yon bon souf pou m te ka lache lawonte k te soti pou anvayi m, twal la ki t ap fwote a te sonnen tankou de fè k ap fwote youn kont lòt.

Nan moman Mama t ap mete bèl ti aranjman alantou rad la epi nan tout senti l, m te konnen lè m te resi mete rad sa a mwen t ap sanble ak yon vedèt. (Kòm twal la te saten, sa te fè l pa t parèt pi lèd pase sa.) Mwen t ap sanble avèk youn nan ti fi blan yo, ou konnen se yo menm ki reprezante vizyon tout moun lè yo imajinen sa k bon

nan monn nan. Pandan rad la te chita sou machin akoud la, li te parèt estrawòdinè, epi mwen te konnen lè moun resi wè m abiye konsa, y ap kouri sou mwen epi y ap di, "*Marguerite* [kèk fwa y ap di *Marguerite* Cheri], padone nou, tanpri, nou pa t konnen kilès ou ye." Epi m ap reponn avèk anpil tandrès pou m di yo, "Pa enkyete w, ou pa t ap ka konnen. Men wi m padone w."

Pou plizyè jou, chak fwa m te pran imajinen jan tout moun t ap pran adore m avèk bèl rad sa a, m te santi m flote anlè rive nan syèl. Men, solèy la ki t ap briye jou maten fèt Pak mwen te gen pou m mete rad la te montre sa l te ye: yon vye rad yon fanm blanch te voye jete, yon vye rad ki lontan sa te pèdi koulè mov li an. Rad la pa t sèlman lèd, men li te long tou, malgre longè a pa t menm ka rive kouvri pye mèg mwen yo ki te grese ak vazlin epi ki te kouvri avèk tè wouj eta *Arkansas* la. Koulè fennen rad la te fè koulè po m parèt tankou labou, epi tout moun t ap gade pye mèg mwen yo.

Èske yo pa p gen pou yo sezi lè yon jou m soti nan move rèv sa a, ak cheve byen long pou ranplase tèt kwòt sa a m genyen an ak cheve sa yo Mama refize kite m pase a? Je ble m yo ap fè yo kanpe sèk sou wout yo apre tout vye pawòl m konnen y ap di sou mwen tankou: "genlè papa w te yon chinwa" (m te panse yo te vle di se Lachin papa m te fèt tankou yon tas ki fabrike nan peyi Lachin). Men yo te di sa paske je m te tèlman piti epi yo te parèt kòmsi yo te prèske fèmen. Lè sa a, lè yo resi wè m toutbon vre, y ap konprann anpil bagay tankou, poukisa m pa t janm ka rive pale fason moun nan eta Sid yo pale, poukisa m pa pale "*slang* [6]," poukisa se fòse yo te oblije fòse m

---

[6] Etazini, moun gen tandans konprann mo "*slang*" lan kòm yon fason anpe gwoup pale anglè a ki pa fin korèk. Men, gen yon politik nan mo a paske anpil fwa se Ameriken nwa yo ki pale sa yo konsidere kòm "*slang*".

manje ke ak nen kochon. Yo ap konprann se paske an reyalite se yon blan m ye e se yon lougawou ki te tèlman jalou lè l te wè jan m bèl li te fè m tounen yon ti fi nwa bèl wotè tankou yon gòl, cheve nwa, tèt kwòt, avèk pye elefan, epi avèk yon espas nan mitan de dan m ki lajè yon teren foutbòl.

"Poukisa w ap gade..." Madan pastè a te panche bò kote mwen an, epi figi jòn, byen long li an te ranpli avèk pitye. Li te chichote byen ba liy pou m te resite a, "Mwen sèlman vini pou m di nou, jodi a se fèt Pak." Mwen te repete mo yo se vre, men yo pa t soti jan l te di m yo an, epi vwa m te sonnen ba anpil. Moun legliz la potko ka lage kout ekla ri ki t ap satouyèt yo an, kidonk kout ekla ri yo te ret pandye nan lè a tankou nway ki chaje ak dlo epi k ap tann pou yo lage yon chay lapli sou tèt mwen. Mwen te leve de dwèt mwen epi m te mete l sou pwatrin mwen pou m te siyale m te bezwen al nan twalèt, epi m te derape pou m al dèyè legliz la. Se kòmsi m te tande kèk medam nan legliz la ki t ap di, "Bondye, beni pitit la", ak "Lwanj pou Bondye." Se vre tèt mwen te leve epi je m te ouvè, men m pa t ka wè anyen pandan m t ap mache soti nan legliz la. Pandan m te nan mwatye wout pou m te soti, m te tande vwa moun ki nan koral la eklate nan yon chante, "Èske w te la lè yo te krisifye Mèt mwen an?" Se menm lè a m te bite sou yon pye ki te soti nan ranje timoun yo. Mwen te tonbe, epi m t apral di yon bagay, oubyen petèt se rele m t apral rele, men nan menm moman an, m te santi yon pipi ki te tèlman kenbe m, m te pran kouri. Anvan m te menm rive nan pòt legliz la, dlo pipi a te deja kòmanse pike pye m epi mouye chosèt

Nan vizyon kèk moun, li pa enkòrèk pou Ameriken nwa yo chwazi esprime yo nan langaj "slang", li sèlman diferan konpare ak estrikti blan yo etabli pou lang anglè a.

dimanch mwen yo. Mwen te eseye kenbe l, rale l tounen, ralanti vitès li, men lè m te rive sou galri legliz la, m te konnen fòk mwen lage pipi a. Oubyen sa, oubyen li t ap retounen nan kò m rive nan tèt mwen jouk li fè tèt mwen eklate tankou yon melon, epi sèvèl tèt mwen menm, krache m, lang mwen, ak je m t ap vòltije nan tout direksyon posib. Kidonk, mwen te kouri ale nan lakou a, epi m te lage li. Pandan mwen t ap kouri, pa nan direksyon twalèt la ; men nan direksyon lakay mwen, mwen t ap lage pipi epi m t ap kriye. Mwen t apral pran yon baton pou sa, epi timoun mechan yo t ap jwenn yon lòt bagay pou yo takinen mwen. Men ak tout sa m te pran ri. Mwen te ri paske m te santi yon sansasyon liberasyon pandan pipi a t apral fè wout li. Epi m te kontinye reflechi. Mwen te gen chans sove soti nan legliz la, se vre. Men se pa sa sèlman, m te sove tèt mwen tou pou m pa t mouri yon lanmò dwòl: tèt mwen pa t eklate ak pipi.

Ah ! Fò m di nou ti fi nwa k ap viv nan eta Sid peyi Etazini sibi anpil pandan y ap grandi, men sa k pi rèd la se lè yo reyalize pa gen okenn plas yo ka rele pa yo nan sosyete a.

Reyalizasyon sa a sèvi tankou yon plòt krache yo lage nan figi yo, epi pa gen okenn rezon pou sa.

# I

Lè m te gen twazan, epi *Bailey* li menm te gen katran, nou te rive nan ti vil la avèk yon braslè mare nan men nou chak ki te fè konnen non nou, *Marguerite* ak *Bailey Johnson*; kote n te soti, *Long Beach*, *California*; kote n prale, *Stamps*, *Arkansas*, kay madan *Annie Henderson*.

Paran nou te divòse pou mete fen nan maryaj tèt anba yo an, epi papa m te voye nou lakay manman l. Li te mande youn nan moun k ap travay nan tren an voye je sou nou--men nan demen maten, gadyen nou an te debake tren an--epi l te tache tikè nou yo nan pòch vès frè mwen an.

Mwen pa t sonje anpil bagay ki te pase nan vwayaj la, men apre nou te fin rive nan zòn Sid yo ki te bay moun nwa ti espas pa yo e moun blan gwo espas pa yo, sanble bagay yo te yon ti jan parèt pi byen pou nou. Moun nwa ki t ap vwayaje yo e ki te toujou genyen bwat manje yo chaje nan vwayaj konsa te gen pitye pou nou, de timoun piti ki t ap vwayaje san manman. Kidonk, yo te boure nou ak vyann poul frèt ak patat.

Se byen lontan apre m vin reyalize nan listwa nou gen anpil timoun nwa tou pè ki te konn ap travèse teritwa Etazini poukont yo; oubyen yo t ap vwayaje soti nan Sid ale nan Nò pou y al jwenn paran yo ki te vin gen yon vi miyò; oubyen yo t ap vwayaje soti nan Nò ale nan Sid, lè vil Nò yo pa t ranpli pwomès lavi miyò a pou paran yo.

Lè n te fèk rive nan ti vil la, li te reyaji menm jan li te reyaji ak lòt nouvo evènman li te viv anvan nou te vini an. Pou yon ti tan, li te gade nou avèk kiryozite ; men tou avèk prekosyon, epi apre yo te wè nou pa yon danje pou yo (epi nou se timoun) yo te anbrase nou menm jan yon

vrè manman anbrase pitit yon etranje: ak chalè, men an menm tan avèk yon ti rezèv.

Nou te abite avèk grann nou ak tonton nou pa dèyè Magazen an (yo te toujou site non magazen an kòmsi l te batize ak yon M majiskil). Sa te fè plis pase vennsenkan depi grann mwen te ouvri Magazen sa a.

Nan kòmansman syèk la, Mama (lontan pa t pase anvan n te sispann rele l grann) te konn vann manje, epi kliyantèl li yo te sitou travayè ansanm ak plantè koton yo. Vyann byen sèk ansanm ak limonad fre li yo te fè konplo ak kapasite l te genyen pou l de kote alafwa, epi yo te garanti reyisit biznis li an. Li te kòmanse nan fòm yon ti bourèt ki t ap mache vann manje, apresa li te transfòme an yon ti tant pou sèvi bezwen travayè yo pandan plizyè ane. Pi devan toujou, Mama te vin gen yon Magazen li te bati nan mitan ti katye moun nwa yo. Pandan ane yo t ap pase, Magazen an te vin tounen nanm katye moun nwa yo. Se la tout aktivite te demare. Lè samdi, kwafè ak kliyan yo te vin pran frechè nan lakou Magazen an. An menm tan, plizyè gwoup mizik twoubadou ki te toujou ap travèse eta Sid yo te pwofite poze sou ban ki te nan lakou a pandan yo t ap chante chante tris ak jwe gita.

Pou m byen di nou, men bonjan non Magazen an: *Wm. Johnson* Magazen Machandiz Jeneral. Kliyan yo te ka jwenn manje, fil, mayi pou poul, luil pou lanp, anpoul limyè pou sila yo ki te gen mwayen, lasèt soulye, pomad pou cheve, balon, semans. Si gen yon bagay yon moun pa t ka jwenn anndan Magazen an menm, yo t ap sèlman kòmande l pou li.

Pandan nou potko fin abitye avèk Magazen an, epi li menm tou li potko fin abitye avèk nou, se kòmsi yo te fèmen nou nan yon kay plen amizman kote moun ki anchaj la te ale lakay li epi li pa t ap janm tounen.

Chak ane mwen te admire jan koulè zèb nan lakou Magazen an te konn transfòme soti yon vè cheni pou l tounen yon blan nèj. Mwen te konnen egzakteman kilè gwo kamyon yo t ap rive nan lakou a pou yo pran travayè nan chan koton yo mennen yo ale nan rès plantasyon lesklavay ki te egziste nan peyi a toujou.

Pandan sezon rekòt yo, Grann mwen te gen abitid *leve granm bonè, katrè nan maten (san l pa t janm itilize* revèy), pou l desann sou de jenou l epi chante avèk yon vwa dòmi, "Papa, mèsi dèske w pèmèt mwen wè nouvo jounen sa a. Mèsi dèske w pa t kite kabann mwen te dòmi sou li an tou sèvi m kòm sèkèy, nonplis ou pa t kite dra m te kouvri a anseveli mwen. Gide pye m jodi a nan wout dwat e fèm nan, epi mete yon brid nan bouch mwen souple. Beni kay la pou mwen ak tout moun ki ladan l. Mèsi, nan non Jezi pitit ou an, Amen."

Anvan l te fin leve atè a, li te kòmanse rele non nou pou l ap bay lòd fè sesi fè sela, pandan l t ap foure pye laj li yo nan yon sandal li te fè li menm, epi l te ale nan direksyon lanp gaz la pou l limen l. Limyè nan Magazen an te gen tandans fè m santi kòmsi m ap viv nan yon monn imajinè epi sa te fè m anvi pale byen ba epi mache sou pwent pye mwen. Sant zonyon ak zoranj ak gazolin te pase tout nuit lan ap melanje youn ak lòt nan Magazen an jouk yo te ouvè pòt la. Se lè sa a lè maten an te pouse kò l anndan ansanm ak moun ki te mache konbyen kilomèt pou yo te vini nan plas rankont lan kote machin t ap gen pou transpòte yo nan travay.

"Sè m, ban m de bwat sadin."

"Mwen ap tèlman travay vit jodi a, m ap fè w sanble kòmsi se kanpe w kanpe san bouje."

"Ban m yon bout fwomaj ak kèk bonbon."

"Sèlman ban mwen dezoutwa tablèt pistach sa yo." Se youn nan travayè *koton yo* ki te gen labitid mande sa,

pou l fè bwat manje li. Sachè mawon plen grès li an te tache dèyè pantalon li. Li te itilize tablèt la kòm avangou anvan yo te bay travayè yo poz midi.

Nan maten sa yo, Magazen an te konn ranpli ak gete ki t ap koule soti nan moun yo k ap pale, k ap ri, k ap blage, k ap fè djòlè. Yon nèg te di li menm l ap ranmase desan liv koton, epi yon lòt te di l t ap ranmase twasan liv. Menm timoun yo t ap fè pwomès kantite bagay yo t ap pot lakay.

Moun ki te ranmase pi plis nan jounen anvan an te tankou yon chanpyon nan maten lè diskisyon sa yo t ap fèt. Si gayan sa a te pwofetize pou l di koton nan chan yo maten an t ap ra epi yo t ap kole nan pye a tankou lakòl, chak moun ki t ap tande t ap souke tèt yo pou yo dakò ak li.

Pandan nou t ap vann yo, son sak vid travayè yo te gen nan men yo e ki t ap trennen atè te melanje ak pale moun yo ki t ap reveye lespri, epi yo tout t ap sonnen ansanm avèk bri kontwa lajan an.

Si son ak sant maten an te gen yon touch sipènatirèl, apremidi nan magazen an te toutafè nòmal nan lavi eta *Arkansas*. Nan plas sak yo, se te moun yo menm ki te pran trennen nan refleksyon solèy la ki t ap kouche nan apremidi sa yo.

Lè yo te retounen nan Magazen an nan apremidi, travayè yo te desann dèyè kamyon an, tou sal, tou dekouraje. Sa pa t fè diferans konbyen sak yo te ranmase, li pa t ase toujou. Ti kòb yo touche a pa t ap menm ase pou yo peye sa yo te dwe grann mwen, san konte gwo dèt yo te genyen nan komisarya blan an anba lavil.

Gete ki te la maten an te disparèt, epi bougonnen te ranplase l. Apre anpil ane, lè m te fin gran, souvan mwen te rankontre moun ki te vle kwè travayè koton sa yo se anpe moun k ap travay avèk kè kontan pandan y ap

chante. Kwayans sa a te tèlman pwovoke kòlè m, menm moun nwa parèy mwen te di m kòlè m nan egzajere. Men fò n konprann, mwen te konn wè jan men travayè sa yo te konn koupe avèk boul koton yo, epi m te konn wè jan do yo, zepòl yo, bra yo ak pye yo te konn rive yon pwen kote yo te pèdi tout fòs yo.

Anpe nan travayè yo te konn tou kite sak yo nan Magazen an pou yo pran l nan demen maten, men gen kèk ki te konn ale lakay yo avèk yo paske yo te bezwen repare yo. San m tresayi lè m panse pou moun sa yo t al chita lakay yo ankò anba yon lanp pou y ap koud sak di sa yo avèk men yo tou rèd apre yon jounen travay. Nan sèlman yon ti kras tan ankò yo t ap bezwen reveye epi mache tounen nan Magazen Sè *Henderson* nan pou yo achte sa yo bezwen epi remonte kamyon yo ankò pou y al nan travay. Apresa, yo t apral viv yon lòt jounen kote y ap eseye genyen ase lajan pou ane a malgre yo konnen byen yo t ap fini sezon rekòt la menm jan yo te kòmanse li a; san lajan, san mwayen pou yo fè pwovizyon pou fanmi yo pandan twa mwa. Nan sezon plante koton, fen jounen an, nan apremidi, te montre ki jan lavi te di pou moun nwa nan eta Sid yo, menm si nan maten benediksyon lanati ki t ap ouvri yon lòt jounen te fè konplo ak kapasite yo genyen pou yo bliye pou fè yo parèt kòmsi yo te byen.

## II

Lè *Bailey* te gen sizan epi mwen menm senkan, nou te konn resite tab miltiplikasyon nou avèk yon vitès mwen te sèlman konn wè nan timoun Chinwa ki te nan vil *San Francisco*. Nou touledе te konnen sa ki t ap tann nou si n te gen malè bay tèt nou dwa fè erè.

Ton *Willie* te konn chita tankou yon gwo Z nwa (depi piti li te andikape), pou l tande nou k ap rann temwayaj sou kalite edikasyon yo t ap ban nou nan lekòl *Lafayette County Training School*. Figi l te gen yon jan li vide desann sou bò goch la kòmsi yo te tache yon gwo chay nan dan l ki t ap peze bò figi a desann, epi men goch li te sèlman yon ti kras pi gwo pase men *Bailey*. Men lemoman nou youn te fè yon dezyèm erè oubyen nou te ezite, men dwat la ki te pi gwo te trape nou dèyè kou epi l te voye n frape nan fou a. Lè konsa, kolizyon an te fè tèt nou sonnen. Nou pa t janm boule, men te gen yon fwa mwen te tèlman boulvèse pandan mwen t ap atann li t apral fè m sa, m te voye pwòp tèt mwen kont fou a, paske m pa t vle se li k pouse m. Tankou anpil timoun, mwen te panse si m te kontre sa k fè m pè a ak pwòp volonte m, sa t ap pèmèt mwen gen viktwa sou li. Men nan ka pa mwen an, sa pa t mache. Ton *Willie* te gentan kenbe rad mwen epi m te sèlman pwoche fou a san m pa t menm touche l, sant li sèlman m te pran. Alafen, nou te aprann tab miltiplikasyon an san nou pa t konprann rezon dèt li, senpman paske nou te gen kapasite epi nou pa t gen chwa.

Li vrèman trajik lè nou kwaze yon moun andikape. Epi si nou se timoun, reyalite ki rann moun nan andikape a ka parèt vrèman mechan nan je nou. Sa ka fè nou pa menm konnen byen ki jan pou n reyaji nan konpayi yon

moun lanati defòme ak pwòp men li. Epi, dèske timoun nan k ap gade andikape a fèk soti nan moulen lanati a, se kòmsi yo santi se sèlman pa yon ti filè yo rive chape yon defòmite nan pwòp egzistans yo.

Mama te rakonte nou istwa a konbyen fwa. Pandan l t ap rakonte nou sa k te rive ton *Willie* lè l te gen twazan, li te parèt kòmsi san emosyon. Madanm ki t ap pran swen ton *Willie* lè sa a te lage l atè. Mama pa t sanble l te santi okenn rankin, ni kont madanm nan ni kont Bondye fidèl e jis li a ki te kite aksidan sa a rive. Men li te santi li nesesè pou l esplike tout moun ki deja konnen istwa a pakè, se pa t konsa misye te fèt.

Ton *Willie* te yon nèg ki te toujou gen chemiz byen pwòp e byen pase, li te toujou gen soulye byen klere nan pye l, epi li pa t bezwen kalkile kote pwochen plat manje li t ap soti. Sa te deranje anpil moun nan yon sosyete kote nèg ki kapab, ki gen de men, de pye yo te sèlman kapab fè yon ti pwovizyon pou yo viv. Sa te rann nèg sila yo ki te san travay, oubyen ki t ap travay pou degouden pase misye nan betiz anpil. Men move chans, misye te lage de fado sou do li. Non sèlman li te andikape, an menm tan li te fyè epi l te gen kè sansib. Kidonk, li pa t kapab fè kòmsi li pa t andikape, epi li pa t kapab bay tèt li manti pou l inyore jan moun yo t ap pase l nan betiz.

Se sèl fwa, nan tout ane nou t ap viv ansanm yo, m te oblije fè anpil efò pou m pa t plede gade l toutan, m te wè l fè kòmsi li pa t andikape.

Mwen te sot lekòl yon jou epi m te wè yon machin nwa nan lakou a. Mwen te kouri antre nan Magazen an epi m te jwenn yon mesye ak yon dam etranje (ton *Willie* te esplike dekiprevyen moun yo apre, yo se anseyan nan vil *Little Rock*) ki t ap bwè kola nan frechè Magazen an. Mwen te santi te gen yon bagay dwòl nan sitiyasyon ki te devan mwen an.

Mwen te konnen se pa t etranje yo ki te fè m santi sa paske nou te sèl magazen nan vil *Stamps* ki te la pou sèvi moun nwa e souvan diferan etranje te pase achte. Lè m te gade ton *Willie*, m te fini pa konprann sa k te fè m santi gen yon bagay dwòl nan Magazen an. Li te kanpe drèt doubout dèyè kontwa lajan an san l pa t apiye sou okenn nan sipò yo te mete pou ede li soutni tèt li. Lè l te wè m apèsi sa l t ap fè a, li te pran gade m yon jan kòmsi pandan li t ap menase m, an menm tan, li t ap sipliye m pou m pa di anyen.

Mwen te salye etranje yo kòmsadwa, epi apresa je m te pran chache kote baton pou l mache a te ye. Mwen pa t ka wè l okenn kote. Se lè sa a misye te pran lapawòl pandan li t ap gade m: "An an...sa a, sa a... sa a...an, se nyès mwen. Li... an...fèk sot lekòl." Apresa, li te vire figi li pou l adrese etranje yo: "Nou konnen... ki jan, an, timoun ye...sèjousi...yo jwe tout lajounen lekòl epi yo pa ka tann pou yo rive lakay yo pou yo jwe toujou."

Moun yo te bay yon souri.

Ton *Willie* te kontinye: "Ti Sè ale non, al jwe deyò."

Dam nan te ri epi ak vwa dous moun *Arkansas* yo, li te di: "Ou konnen mesye *Johnson*, yo di se yon sèl fwa nan lavi a nou gen chans jwi lavi timoun. Èske w gen pitit?"

Lè sa a ton *Willie* te vire gade m avèk yon enpasyans m pa t janm wè nan figi li anvan, pa menm lè li te pran trant minit pou l te lase soulye l yon fwa. "Ou... ou kwè m di w soti... ale deyò pou w jwe."

Anvan mwen te soti vrèman vre, mwen te wè l fè yon ti kage kont kontwa a.

"Non madam... m pa gen timoun, m pa gen madanm". Li te eseye ri pandan li t ap di sa. "Mwen gen manman m ak de pitit frè m pou m pran swen."

Mwen pa t gen okenn pwoblèm pou l te ilize nou pou l te ka kenbe aparans. An reyalite, mwen t ap menm fè

kòmsi m te pitit fi l si li te vle. Se pa kòmsi mwen te santi okenn devwa anvè papa m. Mwen te menm rive kwè si m te pitit ton *Willie* mwen t ap resevwa pi bon tretman.

Koup la te ale apre kèk minit, epi pandan m te kanpe dèyè kay la mwen te ka wè machin nan ki t ap fè poul yo pè ak bri li t ap fè a, epi ki t ap soulve pousyè pandan li t ap disparèt nan direksyon vil *Magnolia*.

Pandanstan, ton *Willie* t ap mache nan Magazen an nan mitan ranje machandiz yo, yon men te kouvri lòt la. Li t ap mache tankou yon moun ki t ap monte soti nan yon rèv. Mwen te ret kanpe ap gade l san m pa t fè bri, mwen t ap gade l ki t ap balanse soti yon bò ale yon lòt jouk li te rive sou bwat luil yo. Lè li te rive nan kwen sa a, li te lonje men l dèyè bwat yo epi li te pran baton li an avèk men ki te fèm nan epi l te apiye kò l sou li. Li te panse li te vrèman rive fè moun yo kwè li pa andikape.

Mwen pa p janm konnen poukisa sa te si enpòtan pou li pou koup sa a (pita li te di li pa t janm wè moun yo anvan sa) te retounen nan vil *Little Rock* avèk yon imaj li menm kòm yon moun ki pa andikape.

Sanble li te fatige avèk eta l ye a, tankou prizonye ka fatige wè pòt prizon devan je yo, oubyen tankou yon moun koupab ka fatige ak santiman koupab li a. Li te fatige ak tout bagay yo, gwo soulye wo li te oblije mete a, baton an, zo l yo, lang lou li an, moun k ap gade l oubyen avèk degoutans oubyen avèk pitye. Epi pou yon apremidi, pandan yon ti tan nan jounen an, li te vle bliye tout bagay sa yo.

Mwen te konprann epi nan moman sa a m te santi m rapwoche l nan lespri m yon jan m pa t janm fè ni anvan sa ni apre.

Pandan mwen t ap grandi nan vil *Stamps* lan, m te fè konesans epi m te tou damou *William Shakespeare*. Li te premye blan m te tonbe damou. Malgre mwen te admire

e respekte *Kipling*, *Poe*, *Butler*, *Thackeray*, e *Henley*, mwen te sere tout pasyon jenès mwen pou *Paul Lawrence Dunbar*, *Langston Hughes*, *James Weldon Johnson* epi pou bèl atik *W.E.B. Du Bois* te ekri ki gen tit, *Litany at Atlanta*. Men, se te *Shakespeare* ki te di, "Lè lawonte devan lèzòm ansanm ak move chans anvayi lavi w..." Mwen te konprann epi viv santiman eta sa a *Shakespeare* t ap dekri nan pawòl sa yo. Mwen te eseye pa kite koulè blan li an ban m pwoblèm. Mwen te rezonnen koulè yon moun ki te mouri depi lontan pa t dwe deranje okenn moun ankò.

Malgre sa, lè *Bailey* avèk mwen te deside memorize yon sèn nan pyès teyat, *The Merchant of Venice*, dèske nou te reyalize Mama t apral kesyone nou sou kilès ki ekri tèks la epi nou t apral oblije di l se *Shakespeare*, yon blan, nou oblije rekonsidere chwa a. Nou te konprann sa pa t ap regade Mama si *Shakespeare* te mouri depi lontan ou non. Kidonk, nou te chwazi memorize travay *James Weldon Johnson* nan pito ki gen tit, *The Creation*.

## III

Se te yon bonjan amizman pou mwen lè m te nan Magazen an epi pou m ap mezire farin sou balans lan epi apresa depoze l san l pa sal nan ti sachè fen yo. Mwen te vin vrèman abil nan jije ki kantite farin oubyen mayi oubyen sik k ap deplase wegui balans lan monte rive nan yon liv oubyen de liv, oubyen uit liv. Lè m ba yo bonjan sèvis nan mezire machandiz yo, kliyan yo te konn fè lwanj mwen: "Sè *Henderson* se pa ti entelijan pitit pitit ou yo entelijan." Men, si m te fè yon erè ki sanble nan avantaj Magazen an, fanm je klere yo te gen tandans di: "Gade, mete anpe anplis nan sachè a, pitit. Pinga w eseye fè pwofi w yo sou do m."

Lè konsa, tou dousman, men avèk tenasite m te pran pini tèt mwen. Pou chak move jijman, m te refize fè tèt mwen plezi avèk ti boul sirèt chokola m te renmen plis pase tout lòt bagay nan monn nan, esepte *Bailey*. Petèt anana tou. Mwen te si tèlman fou pou anana, m te konn ap reve jou m ap gran pou m kapab manje tout yon anana mwen sèl.

Malgre te gen yon pakèt bwat anana yo te koupe mete nan siwo nan Magazen an, nou te sèlman gen chans manje l nan tan nwèl. Mama te konn itilize ji a pou l fè yon gato fri ki te prèske tou nwa. Apresa, li te itilize tranch anana a pou l te fè gato anana. Mwen menm ak *Bailey* te resevwa sèlman yon tranch nou chak. Kanta pou mwen menm, mwen te gen abitid pwonmennen avèk moso pa mwen an nan men m pou yon bann tan, epi detanzantan m te kase ti moso anana met nan bouch mwen jiskaske anyen pa t rete, esepte pafen anana a nan dwèt mwen.

Mwen ta renmen panse lide a te pase nan tèt mwen pou m vòlè yon bwat anana (ki te posib) epi manje l poukont mwen deyò nan lakou a. Men m sispèk m te pè pou sant lan pa t trayi m, anplis m sèlman pa t gen kran pou m te eseye fè sa.

Jiska laj trèzan, se te nan Magazen an m te pi renmen pase tan mwen. Lè maten, nan moman li te vid epi m te poukont mwen ladan l, mwen te santi kòmsi l te yon kado yon etranje te ban mwen, yon kado m potko ouvè. Lè m te ouvè pòt devan an, m te santi kòmsi se riban sou bwat kado a mwen t ap demare. Limyè solèy la te antre anndan an dousman (paske Magazen an te pozisyone anfas direksyon Nò), epi l te pran layite kò l sou diferan ranje machandiz yo, somon, tabak, fil. Li te ateri tou plat sou gwo doum ki te gen mantèg la, epi lè ete, apatan midi mantèg la te sanble ak yon bouyon epè. Chak kou m te antre nan Magazen an nan apremidi, m te kapab santi jan l fatige. Se mwen menm sèlman ki te ka tande batman kè l nan mitan travay li te mwatye fini an. Men anvan nou t al dòmi, apre yon pil moun te gentan fè anpil antre soti anndan l, oubyen pou yo te peye sa yo dwe, oubyen pou yo te bay blag sou vwazen yo, oubyen pou yo sèlman vini di, "Sè *Henderson*, kòman w ap boule?" Tout fanmi an te kapab santi pwomès Magazen an pou l te rekòmanse yon lòt maten anvayi ak lavi. Reyalizasyon sa a te ranpli tout fanmi an ak kontantman.

Mama te gen abitid ouvè anpe bwat bonbon sèl epi nou te chita pa dèyè Magazen an alantou tab yo konn koupe vyann nan. Mwen te koupe kèk zonyon, epi *Bailey* li menm te ouvè de ou twa bwat sadin, epi l te kite luil nan bwat la koule. Se sa nou te soupe. Lè nou te poukont nou konsa nan aswè, ton *Willie* pa t ni bege ni souke ni bay okenn siy li andikape. Sanble lapè fen jounen an te yon

asirans ki te fè n sonje pwomès Bondye anvè timoun, anvè moun nwa, ak anvè andikape yo te toujou anplas.

Lè aswè konsa, youn nan travay nou se te pou n bay poul yo ak kochon yo manje. *Bailey* avèk mwen te konn kouri epi monte sou bwa baryè ki te ansèkle kochon yo epi lage manje yo atè pou yo byen vit. Se pa ti satisfè yo te konn satisfè, yo te konn foure ti nen woz yo anndan manje a pandan y ap fè bri. Nou te gen abitid fè yon bri menm jan ak yo an jwèt pou n reponn yo. Lè n te fini ak yo, nou te byen kontan dèske nou te fini travay ki te pi sal la, epi se yon ti move sant sèlman li te kite sou nou.

Byen ta yon jou, pandan nou t ap bay kochon yo manje, m te tande yon chwal antre nan lakou a. Mwen te kouri al gade kilès ki te vin sou chwal ta konsa yon jedi. Nan moman sa a, menm mesye *Steward*, ti granmoun dousman men ki toujou fache epi ki te posede yon chwal, t ap deja chita bò dife lakay la jiskaske solèy te rele l vin rekòmanse travay nan jaden li yo.

Se te mesye ki te chèf seksyon anvan an, epi l te chita byen dwat, byen vag sou chwal la. Li te chita konsa pou l te ka kominike otorite l ansanm ak pouvwa l menm sou bèt. Avèk sa, nan lide l, li pa menm bezwen ale pi lwen pou l kominike sa l ka fè vye moun nwa. Sa te klè.

Son l sou chwal la te rezonnen nan lè a. Pandan mwen menm ak *Bailey* te kanpe bò Magazen an, nou te tande l di Mama, "*Annie*, di *Willie* pou l ret lakay li aswè a, tande. Gen yon nèg nwè ki ase fou pou l te betize ak yon fanm blanch jodi a. Anpe nan "jenn gason" yo ap pase bò isit la aswè a." Menm apre tout ane sa yo, mwen sonje laperèz ki te ranpli bouch avèk yon lè cho epi ki te fè m santi kòmsi kò m te ka flote.

"Jenn gason"? Anpe bann mesye blan figi di, je yo ranpli ak rayisab. Sa pa t anyen pou yo te boule rad ki sou yon moun nwa senpman paske yo te wè l ki ap travèse lari

lavil la yon jou samdi. "Jenn gason"? Pa t gen anyen ki te sanble ak jenès nan yo. "Jenn gason"? Non, yo te pito anpe gason ki te kouvri avèk pousyè simityè latètopye, epi ki te vyeyi san okenn bote, san okenn bon konprann. Yo te lèd e yo te detestab tankou yon ansyen abominasyon.

Si nan dènye jou jijman an Sen Pyè ta rele m pou m bay temwayaj konsènan aksyon debyen ansyen chèf seksyon an ki te parèt nan lakou nou jou swa sa a, m pa t ap kapab di anyen debon pou li. Misye te tèlman kwè tonton m ansanm ak tout lòt nèg nwa ki te tande moun blan *Ku Klux Klan* yo t apral fè dega aswè a t ap kouri lakay yo pou y al kache nan poulaye, kwayans li an te deranje tout lespri m tèlman m te santi imilyasyon moun nwa yo. San l pa t menm tann Mama di l mèsi, li te galope kite lakou a, avèk asirans tout bagay te jan yo dwe ye epi li menm li te yon bon samariten paske l te pran tan avèti moun nwa yo, malgre l te konplètman dakò avèk lwa peyi a ki te ba yo dwa touye moun nwa tankou poul.

Imedyatman, pandan zago chwal misye a te toujou ap frape atè a byen fò toujou, Mama te etenn lanp gaz yo. Li t al pale byen ba epi byen sevè ak ton *Willie*, epi l te rele *Bailey* avèk mwen anndan Magazen an.

Li te di nou retire patat ak zonyon yo nan kabinèt yo ansanm ak bwa ki separe yo an. Apresa, tou annwiye e tou pè, ton *Willie* te bouje dousman, li te ban m baton li an, epi l te koube pou l antre nan kabinèt la ki te vin gen ase plas pou li. Sa te pran yon pakèt tan anvan l te kouche plat, epi apresa nou te kouvri l ak patat ak zonyon, kòmsi li te yon manmit. Grann mwen te met ajenou pou l lapriyè nan Magazen an, ki te fènwa.

Nou te gen anpil chans "jenn gason" yo pa t galope vin nan lakou nou an jou swa sa a epi ensiste pou Mama ouvri Magazen an. Kanmenm yo t ap jwenn ton *Willie*, epi asireman yo t ap pann li. Se pa ti plenn li te plenn tout

nuit lan kòmsi an reyalite li te koupab, kòmsi li te komèt yon gwo krim. Kouvèti patat ak zonyon yo pa t kapab kache son sa yo. pi m te ka imijane l avèk bouch li ki te pandye sou bò dwat figi l, ansanm ak krache l ki t ap koule sou patat yo, pandan li t ap tann tankou lawouze k ap tann chalè yon lòt maten.

## IV

Kisa ki separe yon vil nan eta Sid Etazini yo avèk yon lòt vil nan menm zòn sa a, oubyen avèk yon vil nan Nò peyi a, oubyen avèk yon gwo batiman? Mwen sispèk repons lan chita nan esperyans majorite moun nan vil sa a (an n di "yo") pataje ansanm, epi konesans minorite a (ou menm) genyen sou koze a. Mwen sipoze tou se nan vil kote moun nan grandi a nou ka jwenn tout repons ki ka soulve konsènan lavi timoun li. Sa l konsidere kòm ewo, sa l konsidere kòm dyab, sa l bay valè, sa l pa renmen, tout bagay sa yo, se nan premye anviwonman moun nan te grandi li te rive idantifye e kategorize yo. Pita nan lavi a, yo ka chanje figi, lokalite, ak petèt ras, taktik, ak objektif, men anba tout mas sa yo, n ap jwenn yo toujou kenbe menm vizaj lavi timoun nan.

Mesye *McElroy* te abite nan yon gwo kay chaje ak bagay akote Magazen an. Li te gwo epi li te wo tou. Sanble ane yo te manje anpe nan po ki te sou zepòl li yo. Malgre sa, pandan m te konnen l, lestomak li ki te pozisyone byen wo nan kò l ansanm ak men l ak pye l te parèt an bon kondisyon.

Li te sèl moun nwa m te konnen, apre direktè lekòl la ak pwofesè ki te konn vizite n yo, ki te gen abitid mete pantalon ak djakèt menm koulè, ton sou ton. Lè m te aprann yo te rele abiman gason sa yo vès, m sonje m te panse moun ki te fè lide vès sa a te entelijan paske vès la te fè gason yo parèt mwens matcho, mwens efreyan, e yon ti kras tankou fanm.

Mesye McElroy pa t janm pete yon kout ekla ri, epi se te raman ou te ka wè l souri, men nou te apresye l

paske li te renmen pran tan pale avèk ton *Willie*. Li pa t janm ale legliz, epi *Bailey* avèk mwen te panse sa a tou te admirab paske fòk sa te mande anpil kouraj. Ki jan sa ta bon pou n ta grandi, epi pou n vin konsa tou, pou n gade relijyon avèk mepri, espesyalman si n ta abite akote yon fanm tankou Mama ki si relijye.

Mwen te konn ap swiv li avèk atansyon, epi a nenpòt moman, li te sanble li te ka aji yon fason nou pa t atann ditou. Mwen pa t janm fatige gade l nan fason sa a, epi li pa t janm manke reflete imaj mwen te bati nan tèt mwen pou m reprezante moun li ye a. Men, nan granmoun mwen, mwen te vin konprann li te yon moun senp ki te vann moun nan vil *Stamps* nan diferan medsin ak tonik.

Sanble mesye *McElroy* avèk grann mwen te atenn yon dizon ant yo menm. Sa te klè pou nou paske li pa t janm chase nou soti sou teren l yo. Lè apremidi nan sezon ete, mwen te chita souvan anba gwo pyebwa nan lakou li a, pandan sant fwi yo menm te anvayi tout espas la, epi ensèk menm t ap fè wonn pou yo manje fwi. Li menm li te chita sou yon balansin ki te sou galri li a, li t ap balanse ale vini avèk vès li byen chita sou li, ansanm ak chapo byen laj li a ki t ap kadanse menm dans avèk ensèk yo.

Pandan tout yon jounen, se yon sèl salitasyon ou t ap jwenn nan men mesye *McElroy*. Apre l te fin di w, "Bonjou, pitit mwen," oubyen "Bon apremidi, pitit mwen," li pa t janm di yon mo ankò menm si m te rankontre l ankò sou wout la devan lakay li oubyen bò kote pi a, menm si m te fè kolizyon avèk li pandan mwen t ap kouri nan yon jwèt lago.

Li te rete yon mistè pou mwen pandan mwen t ap grandi. Yon mesye ki te pwopriyetè tè l ansanm ak yon gwo kay plizyè fenèt avèk yon galri ki te fè wonn kay la. Yon mesye nwa, endepandan. Sa se pa t yon bagay òdinè nan vil *Stamps*.

*Bailey* te moun ki pi enpòtan pou mwen nan inivè a. Mwen te tèlman kontan, epi m te tèlman santi m gen chans pou m genyen l kòm frè m, sèl frè m, san m pa t bezwen pataje l avèk okenn sè, m te menm anvi viv yon vi kretyèn pou m te ka di Bondye mèsi. Alòske mwen te men gwosè, li menm li te mens, epi tout bagay nan li te swa. Tandiske timoun ki te konn jwe avèk nou yo te dekri koulè po m tankou koulè poupou, li menm yo te admire koulè po nwa mov li a ki te swa tankou vèlvèt. Cheve l te fè ti bouklèt nwa swa, tandiske tèt mwen te parèt li te kouvri avèk yon pikan raje nwa. Men malgre sa, li te renmen mwen.

Lè granmoun yo te pran pale aparans mwen mal (tout fanmi m yo te tèlman bèl, lè m te konsidere aparans mwen menm, sa te banm anpil lapenn), *Bailey* te gen abitid vire je gade m yon jan epi sa te fè m konnen twò lontan pa t ap pase pou l te pran revanj pou mwen. Li t ap kite granmoun fi yo fini reflechi sou ki jan sa te ka rive pou m gen aparans mwen genyen an, epi l t ap mande, nan yon vwa swa pase sa m pa konnen, "O, madan *Coleman,* ki jan pitit gason w nan ye? Mwen te wè l lotrejou, epi li te parèt tèlman malad li te ka mouri."

Lè sa a, byen etone, medam yo te reponn, "Mouri? Sa k pou fè l mouri a? Li pa malad non."

Epi nan yon vwa pi dous pase sa l te montre anvan an, *Bailey* te reponn avèk tout sanfwa l, "O, ou pa konnen l soufri maladi moun lèd."

Nan moman sa a m te antere ekla ri ki te vle kase kòd anndan mwen an, m te mòde lang mwen, m te sere dan m, epi m te ret byen serye, m pa t menm kite imaj yon souri travèse figi mwen. Pita, dèyè kay la, bò gwo pyebwa a, nou te pran ri jouk nou pa t kapab ankò.

*Bailey* pa t bezwen pè anpil pinisyon lè l te fè sa li pa t dwe fè paske li te fè fyète fanmi *Henderson/Johnson* nan.

Mouvman l yo te toujou byen planifye, avèk presizyon. An menm tan li te gen kapasite kreye plis tan nan jounen an pase kantite mwen te panse ki te egziste. Li te gen tandans fin fè travay li, fini devwa l, li plis liv pase m, epi al jwe jwèt sou tèt ti mòn nan avèk timoun ki te pi fò yo. Li te menm ka priye byen fò nan legliz la. Anplis, li te ka vòlè yon bagay li te renmen nan Magazen an, "pickles[7]," ki te chita nan bwat anba kontwa lajan an, anba nen ton *Willie* a.

Yon lè, pandan Magazen an te ranpli ak kliyan ki te vin achte manje midi, li te pran ti fè long nan nou te konn itilize pou n retire pay nan mayi ak farin, epi l te plonje l nan bwat la anba kontwa a pou l te rale sa l vle. Li te ranje ti fè a yon jan pou l te kite ji yo degoute jiskaske l te prè pou l manje zafè l. Lè dènye klòch lekòl la te sonnen, li te kouri pran "pickles" yo, ki te fin chèch kounye a, epi l te foure yo nan pòch li epi l te voye ti fè a nan bwat dèyè zoranj yo. Epi lè sa a nou te kouri soti nan Magazen an. Men se te sezon ete, epi pantalon l te kout. Kidonk, ti rès ji "pickles" yo te glise sou pye l fè plizyè liy. Epi l t ap vole ak pòch li plen pandan je l menm t ap ri e di "Men pa w!" Lè konsa li te vin gen menm sant ak bwat vinèg kote "pickles" yo te ye a, oubyen yon zoranj si.

Apre nou te fin fè travay nou bonè, pandan ton *Willie* ak Manmi t ap jere Magazen an, nou te lib pou n jwe jwèt timoun yo depi n pa t ale twò lwen. Lè nou t ap jwe lago, li te fasil pou n idantifye vwa l pandan li t ap chante: "Yè swa, yè swa, vennkat vòlè te prezante devan pòt mwen. Kilès ki kache la a? Yo te mande m ouvè pou yo, men m te frape yo avèk yon gwo tonton makak. Kilès ki kache la a?" Nan jwèt kote se yon lidè ki t ap chwazi diferan

[7] Se yon legim ki long epi ki gen koulè vèt. Yo gen tandans mete l tranpe nan yon dlo sèl, epi moun ka pran l manje konsa.

mouvman epi lòt yo menm t ap repete mouvman yo, li te toujou imajinen mouvman ki pi enteresan yo. E lè se te lòt jwèt kote moun ki te nan pwent nan te gen pou l vire tounen epi lage kò l atè, li te gen abitid vire kò l yon pakèt jan vre epi lage kò l atè pandan l ap ri byen fò jiskaske tou pa li a te fini. Epi nan moman sa a li te kanpe sibitman anvan kè m te rete, epi apresa, li te antre nan jwèt la pandan l t ap ri byen ri toujou.

Yon timoun ki santi l poukont li gen anpil bezwen (pa gen youn ki imajinè). Pami yo, genyen youn ki ta dwe satisfè pou l ka gen espwa, epi pou l ka santi li konplè nan li menm. Bezwen sa a se senpman bezwen li genyen pou l kwè gen yon Bondye ki pa janm chanje. Bèl frè nwa mwen an te pou mwen, wayòm Bondye ki vini.

Nan vil *Stamps*, koutim nan se te pou n mete nenpòt manje k te ka prezève nan bwat aliminyòm. Pandan sezon touye a, apre dènye nèj la, tout vwazen yo te met ansanm pou yo touye kochon e menm bèf ki te sispann bay lèt.

Medam misyonè nan legliz Metodis la te ede Mama prepare vyann kochon an pou l fè sosis. Yo te foure bra yo, ki te men lajè, byen fon nan vyann rache a, yo te melanje l ak bonjan epis, sèl, epi yo te prè pou bay tout bon timoun ki t al bwote bwa pou fou a goute. Gason yo te koupe pi gwo moso vyann yo pou yo t al boukannen epi prepare janbon. Yo te ouvri gwo bout vyann yo avèk kouto byen file yo, epi yo te retire yon pati ladan l ki te ka gate vyann nan, epi yo te simaye sèl sou li, grwo bout sèl mawon ki te sanble bout wòch kraze. Sa te fè san ki nan vyann nan koule sou tout kò l.

Pandan tout ane a, jiska pwòchèn sezon nèj la, nou te pran manje pou n kwit nan ti kay kote yo te fè tout preparasyon sa yo, ak nan ti jaden ki te bò Magazen an, ansanm ak nan diferan kabinèt ki te nan Magazen an. Te gen anpe bagay ki te vrèman apetisan nan kabinèt sa yo ki

te ka fè bouch yon timoun koule dlo. Pwa vèt, fèy, tomat byen wouj yo te ka mete nan pen, vyann, bètrav, ansanm ak tout fwi yo plante *Arkansas*.

Men kèk fwa nan ane a, Mama te panse li enpòtan pou nou, kòm timoun, manje vyann fre. Lè konsa, li te bay *Bailey* lajan epi li te voye nou achte fwa nan vil la. Dèske moun blan yo te gen frijidè, moun ki te touye vyann yo te pote yo vini soti nan faktori vyann ki te nan vil *Texarkana*, epi yo te vann yo menm lè chalè ete a t ap chode tout bagay.

Nan vwayaj sa a, pandan nou t ap travèse bouk moun nwa yo nan vil *Stamps* la ki te tout monn nou kòm timoun, nou te oblije kanpe salye tout moun nou te kwaze, epi *Bailey* menm te santi li te oblije pran yon ti tan jwe ak chak zanmi li te wè yo. Te gen yon jwa nan aktivite ale nan vil la avèk lajan nan pòch nou (kit li te nan pòch *Bailey*, kit li te nan pòch pa m, se te menm bagay) ansanm ak tan pou n gaspiye. Men jwa sa a te kite nou lemoman nou te rive nan zòn blan yo nan vil la. Apre n te fin kite otèl mesye *Willie Williams* nan, dènye pwen anvan nou te tonbe nan teritwa moun blan yo, nou te oblije travèse yon ti rivyè ak yon chemen tren. Nou te timoun ki t ap mache, ki t ap esplore, san anyen pou defann nou nan yon teritwa kote se chen manje chen.

Nan vil *Stamps*, separasyon ki te fèt ant moun nwa ak moun blan yo te tèlman klè, pifò timoun nwa pa t vrèman konnen aparans moun blan byen. Nou te sèlman konnen yo te diferan, nou te dwe pè yo, epi nan menm laperèz sa a, pou n te santi repiyans sa ki san pouvwa santi kont sa k plen pouvwa yo, pòv yo santi kont rich yo, travayè yo santi kont bòs yo, epi sila yo ki san bon rad santi kont sila yo ki toujou byen abiye.

Mwen sonje m pa t janm ka vrèman kwè moun blan te moun tout bon.

Anpil fanm ki te travay nan kizin moun blan yo te konn pase nan Magazen an, epi lè yo t ap pote rad yo te fin lave pou blan yo retounen lakay yo, yo te gen abitid fè yon poze sou galri Magazen an avèk gwo pil rad yo, epi yo te rale yon rad kèlkonk oubyen pou yo te montre jan yo konn pase oubyen pou yo montre jan anplwayè yo te rich.

Mwen te konn pran obsève rad sèvant yo pa t leve anlè pou montre nou. Mwen te konnen, pa egzanp, gason blan te mete boksè, menm jan ak ton *Willie*, epi yo te genyen yon kote pou yo rale "bagay" yo met deyò pou yo pipi; tete fanm blan yo pa t vini ak tout soutyen yo jan m te konn tande anpe moun di, paske m te wè soutyen yo nan gwo kivèt rad yo. Men m pa t ka fòse tèt mwen wè yo tankou moun. Sila yo ki te moun se te Madan *LaGrone*, Madan *Hendricks*, *Manmi*, Reveran *Sneed*, *Lillie B*, *Louise*, ak *Rex*. Moun blan pa te ka moun tout bon paske pye yo te twò piti, po yo te twò blanch ak transparan, epi yo pa t mache sou pwent pye yo tankou moun--yo te mache sou talon pye yo tankou chwal.

Sila yo ki te moun, se sila yo ki te abite nan menm pati vil la avèk mwen. Mwen pa t renmen yo tout, m te ka menm di m pa t menm renmen okenn nan yo plis pase sa. Men yo te moun. Lòt kreyati sa yo, avèk po yo klè, ki t ap viv yon vi etranj, pa t ka kalifye kòm moun. Yo te sèlman blan yo.

## V

"Ou pa dwe janm sal kò w" epi "Ou pa dwe janm fè malelve". Se de kòmandman sa yo ki te kore bonjan relasyon *Bailey* avèk mwen te genyen avèk Mama.

Chak swa menm nan gwo sezon fredi, li te fòse nou lave figi n, bra n, kou n, pye n, anvan n te monte kabann pou n dòmi. Epi li te konn gen tandans di nou avèk yon plezi sila yo ki toujou fè afè yo pwòp pa ka reziste lè y ap boule avèk zòt ki riske lage kò yo nan fè salòp: "Sèlman, lave tout sa k posib, epi lè n fin fè sa lave tout lòt yo."

Lè konsa nou te oblije ale nan pi a pou n lave kò nou byen lave nan dlo frèt la. Apresa, nou te pase vazelin sou po nou, epi nou te antre nan kay la. Nou te retire pousyè a nan pye nou epi n te chita pou n fè devwa nou. Lè n te fini, nou te manje pen mayi ak lèt, epi apresa nou te lapriyè anvan nou t al dòmi. Se konsa youn apre lòt nou te toujou fè sa. Mama te gen abitid apresa vin rale kouvèti a sou nou pou l verifye si pye nou te pwòp. Si yo pa t ase pwòp pou li, li te rale matinèt la dèyè pòt la (li te toujou kenbe youn la sizanka) epi l te reveye koupab la avèk de twa kout matinèt pou fè l sonje kòmandman an.

Lè aswè plas kote pi a te ye a te fè nwa anpil, epi ti gason yo te konn ap rakonte ki jan koulèv renmen dlo. Kidonk, nenpòt moun ki te oblije al nan dlo a nannuit, epi ki te ret kanpe la poukont yo pou yo lave kò yo dwe konnen sa k t ap tann yo, tout kalite koulèv t ap trase pa pou rive nan pi a egzakteman nan moman moun sa a t ap lave figi l ak savon epi je l te fèmen. Men Mama te fè nou konprann non sèlman lapwòpte te marasa avèk lasentete, men tou salte se kreyatè tout sòt mizè ki genyen.

Kanta pou timoun malelve a, Bondye te deteste l, epi li te yon wont pou paran l. Anplis li te ka mennen tèt chaje antre lakay li ak kay desandan li. Se pou tout timoun te adrese tout granmoun oubyen avèk mesye, madam, madmwazèl, matant, tonton, kouzen, Buhbah, frè, sè. Epi te gen yon pakèt lòt tit nou te dwe itilize pou endike relasyon nan fanmi an ansanm ak ran sosyal moun n ap adrese a.

Tout moun mwen te konnen te respekte koutim sa a, esepte pitit blan pòv yo. Te gen anpe fanmi moun blan sa yo ki te viv sou tè Mama te konn fè jaden a dèyè lekòl la. Kèk fwa tout yon gwoup te vini nan Magazen an. Lè konsa, se kòmsi yo te chase bon ti van ki te anndan an ansanm ak bon ti sant diferan machandiz yo. Timoun yo te pran fè dezòd toupatou pandan yo t ap fè bri avèk vwa pike yo. Yo te lage kò yo nan fè kèk dezòd nan Magazen mwen an, mwen pa t ap janm gen kran fè. Dèske Mama te di nou mwens nou pale ak blan yo (menm sa k pòv yo) se plis l ap bon pou nou, *Bailey* avèk mwen te konn kanpe, byen dousman, an silans ap gade mannigèt yo. Men si youn nan ti tèktèk sa yo ki te sanble ak fantòm te pwoche kote nou, mwen t ap pencheng li. Mwen te fè sa paske m te fache, fristre, epi m pa t menm ka fin kwè kò yo te vrèman reyèl.

Yo te adrese tonton m ak prenon l, epi yo te pran kòmande l pran sesi pran sela ba yo nan Magazen an. Li te oblije obeyi yo pandan li t ap mache tou kwochi. Se pa ti wont mwen te konn wont lè konsa.

Grann mwen tou te pran obeyi lòd yo t ap lanse yo. Men sa pa t parèt konsa pou li menm paske li te gen abitid antisipe bezwen yo.

"Men sik, madmwazèl *Potter*, e men bikabonak. Ou pa t achte soda mwa dènye a, kidonk w ap bezwen anpe."

Mama te toujou adrese l a granmoun yo, men kèk fwa, malerezman, se ti fi yo ki te gen larim ap vide nan nen yo ki reponn.

"Non, *Annie*..."--konsa menm yo te reponn Mama! Mama ki te mèt tè kote yo te abite a. Mama ki te deja bliye plis pase sa yo t ap janm aprann nan lavi a. Si te gen okenn jistis nan monn nan, Bondye te dwe frape yo atè menm moman an!-- "Sèlman ban nou anpe bonbon sèl ak sadin."

O mwen yo pa t janm gade l nan figi, oubyen m pa t janm wè yo k ap fè sa. Pèsonn, pa menm moun ki te pi endisipline a t ap gen kran gade yon granmoun dirèk nan figi li. Sa t ap vle di moun nan t ap eseye rache pawòl granmoun nan soti nan tèt li anvan yo te menm fòme. Timoun byen sal yo pa t fè sa, men kanta pou kòmande, se te metye yo nan Magazen an.

Lè m te gen dizan, move timoun sa yo te lakoz mwen fè yon esperyans ki te make m ak anpil doulè ak konfizyon nan relasyon m ak Mama.

Yon maten nan ete, apre m te fin bale lakou a, pouse fèy yo atè a ansanm ak papye gòm, elatriye, m te rasanble tè wouj la epi m te desine anpe ti lalin ki te mwatye plen. Lè m te fin al met bale a dèyè kay la epi m te retounen devan an, m te jwenn Mama kanpe avèk gwo tabliye blan li an. Tabliye a te tèlman byen repase, li te ka kanpe poukont li. Mama t ap admire lakou a, epi mwen t al kanpe bò kote li. Desen an te sanble avèk yon tèt plat wouj yo te penyen avèk yon gwo peny. Mama pa t di anyen, men m te konnen li renmen desen an. Li te vire agoch gade nan direksyon kay direktè lekòl la, epi adwat nan direksyon kay mesye *McElroy* la. Li t ap swete youn nan lòt granmoun nan kominote a te ka wè desen an anvan aktivite jounen an te efase li. Apresa, li te gade anwo nan direksyon lekòl la. Tèt mwen te vire nan menm

direksyon avèk li, epi nan menm moman sa a nou toulede te wè yon ekip timoun blan pòv sou tèt ti mòn nan ki t ap desann bò lekòl la.

Mwen te gade Mama m pou m te ka konnen sa pou m fè. Li te fè yon soupi, men an menm tan li te sanble li t ap vize jis anwo tèt gwo pyebwa a. Apresa, li te kòmanse fredonnen yon chante. Petèt se pa t fredonnen li t ap fredonnen l, men chanson an te tèlman ba epi kadans lan te tèlman dwòl mwen te panse se fredonnen li t ap fredonnen l. Li pa t gade m ankò. Lè timoun yo te mwatye desann ti mòn nan, kidonk mwatye rive nan Magazen an, li te di san l pa t vire gade m, "Ti Sè ale anndan."

Mwen te vle sipliye l, "Mama, pa ret tann yo. Vin anndan avèk mwen. Si yo vin nan Magazen an, ale nan chanm ou epi mwen menm m a sèvi yo. Yo sèlman fè m pè lè ou la. Mwen konn ki jan pou m boule avèk yo lè m poukont mwen." Men, mwen pa t kapab di anyen, kidonk mwen te antre vre epi m te kanpe ap gade nan vitrin pòt la.

Anvan menm ti fi yo te rive sou galri a, m te ka tande ri yo ki t ap krake tankou bwa chèch nan yon fou. Mwen sispèk se nan moman sa a, m te devlope yon dispozisyon kote m te toujou ap atann lòt moun t ap planifye mal kont mwen menm. Finalman, yo te vin kanpe egzakteman devan Mama. Yo te fè kòmsi yo te byen serye. Apresa, youn nan yo te kwoke bra dwat li ak bra goch li, epi li te pouse bouch li longè sa epi l te pran fredonnen. Mwen te reyalize se grann mwen li t ap chare. Epi yon lòt te di, "Non, *Helen*, ou pa kanpe menm jan avèk li. Men ki jan l kanpe." Avèk sa, li te kwaze bra l, li te soulve fa l li epi l te pran chare potorik fanm ki te *Annie Henderson* nan. Yon lòt te ri, "A a, ou pa kapab fè l byen, bouch li se jis la a li rive, konsa."

Mwen te panse pran fizi nou te genyen dèyè pòt la, men m te konnen m pa t ap janm ka rive kenbe l dwat. Epitou, kanta pou lòt zam nou te genyen an ki te toujou plen bal nou te konn tire chak 31 desanm nan, li te klete nan yon malèt epi se ton *Willie* ki te gen kle a mare nan chèn li. Pandan mwen t ap gade nan pòt la m te ka wè tabliye Mama a ki t ap vibre akoz vibrasyon vwa l ki t ap fredonnen a. Men, jenou l te rete drèt kòmsi yo pa t ap janm koube ankò.

Li te kontinye chante, li pa t chante ni pi wo, ni pi ba pase jan li t ap chante anvan an. Ni pi dousman, ni pi vit.

Labou ki te sou rad, pye, ak figi ti fi yo te fè yo tout ansanm sanble yon sèl. Cheve plen grès san koulè yo an te lage sou tèt yo tankou yon pil twal chifonnen, epi se kòmsi se nan kondisyon sa a tèt yo t ap toujou ye. Mwen te met ajenou pou m te ka wè yo pi byen, pou m te ka sonje yo pou toutan. Sa pa t etone m lè m te wè dlo ki t ap koule nan je m yo te kite anpe mak tou nwa sou figi m. Epi yo te fè m wè sèn ki t ap dewoule devan mwen an tou twoub. Sa te fè sa k t ap pase a parèt plis tankou yon bagay ki pa reyèl. Monn nan te fè yon gwo soupi epi l pa t fin konnen si se pou l te kontinye vire.

Ti fi yo te vin fatige chare Mama, epi yo te pran chache lòt distraksyon. Youn te vire je l, li te mete de pous li nan bouch li, epi l te rele, "Ey, *Annie*, gade." Granmè m te kontinye chante epi tabliye a te kontinye vibre. Mwen te vle voye yon pake piman nan je yo, voye yon pèmanant cho sou yo, m te vle rele byen fò pou m di yo jan yo sal, jan yo se yon pakèt ti tèktèk, men m te konnen mwen te yon prizonye nan yon espas ki pa t sou sèn nan, menm jan aktè yo yo menm ki te sou galri a te mawonnen kòm prizonye nan reyalite wòl yo t ap jwe a.

Youn nan ti fi pi piti yo te pran danse tankou yon madigra, pandan zanmitay madigra li yo te pran ri li. Se

lè sa a sa k te pi wo a, ki te prèske yon jenn fanm, te di yon bagay byen dousman, m pa t menm ka tande. Yo tout te pran desann galri a pandan je yo te toujou sou Mama. Pou yon moman, m te panse yo t apral tire yon wòch sou Mama ki te sanble kòmsi (esepte pou vibrasyon tabliye a) li te transfòme tounen yon wòch. Men pi gran ti fi a te vire do l, li te bese atè a epi l te mete men l atè a plat--li pa t ranmase anyen. Li te sèlman ranje kò l epi l te kanpe sou de men li.

Pye tou sal li yo te vòltije nan direksyon syèl la. Rad li te tonbe sou zepòl li epi l te san kilòt. Cheve bouboun li te trase tankou yon triyang kote janm li yo te rankontre youn lòt. Li te rete konsa jou maten sa a, sèlman pou yon ti moman, epi apre l te tonbe atè. Lòt ti fi yo te bat do l epi yo te frape men ak youn ak lòt.

Mama te chanje chante li a, "Lamàn syèl la, lamàn syèl la, rasazye m jouk mwen pa bezwen anyen ankò."

Mwen te twouve mwen menm tou mwen t ap priye. Konbyen tan Mama te ka dire nan sitiyasyon sa a? Ki lòt desepsyon yo t ap pare pou yo fè li? Èske m t ap ka rete la ap gade? Kisa Mama ta vrèman vle mwen fè nan moman sa a?

Epi yo te kòmanse pran direksyon soti nan lakou a, pou yo t al lavil. Yo te pran souke tèt yo ansanm ak dèyè plat yo an epi youn pa youn yo te pran vire pou yo di:

"Orevwa, *Annie*."

"Orevwa, *Annie*."

"Orevwa, *Annie*."

Mama pa t jan m vire tèt li ni dekwaze bra l, men li te sispann chante epi l te di, "Orevwa, madmwazèl *Helen*," "Orevwa madmwazèl *Ruth*", "Orevwa madmwazèl *Eloise*."

Se nan moman sa a m te esploze. Tankou fe datifis lè selebrasyon endepandans 4 jiyè. Kòman Mama te ka rele

yo madmwazèl? Ti tèktèk sa yo. Poukisa li pa t ka antre nan Magazen an depi lè n te wè yo ap desann nan? Kisa li t ap eseye demontre yo la a? Epi si yo te sal, mechan ak malelve, poukisa Mama te oblije rele yo madmwazèl?

Li te kanpe la epi l te chante tout yon lòt chante, epi apresa li te ouvè pòt la. Li te jwenn mwen ak dlo nan je m, avèk yon kòlè ki t ap toufe mwen. Li te gade m jiskaske m te leve je m gade li. Figi l te tankou yon lalin mawon ki t ap briye sou mwen. Li te tèlman bèl. Gen yon bagay ki te pase deyò a m pa t ka fin konprann; men, m te ka wè li te kontan. Apresa, li te lonje men l, li te touche m tankou fanm nan legliz yo konn "lonje men yo touche sila yo ki malad, ki gen difikilte," epi m te kalme mwen.

"Ale lave figi w, ti Sè." Epi l te ale dèyè kontwa lajan an kote sirèt yo te ye a epi l te pran fredonnen, "Glwa, glwa, alelouya, lè m a rive mete chay ki sou do m nan atè."

Mwen te voye dlo nan pwi a sou figi m epi m te itilize mouchwa pou m te mouche nen mwen. Mwen te konnen se grann mwen ki te genyen konba sa a ki t ap mennen sou galri a, menm lè m pa t fin konprann konba a.

Mwen te reprann bale a epi m te tounen nan lakou a avèk li. Li te fasil pou m te retire mak pye yo. Mwen te travay anpil tan sou nouvo desen mwen an, epi apresa m te met bale a la. Lè m te retounen nan Magazen an, m te pran men Mama, epi nou touledе te soti deyò al gade nouvo desen an.

Se te yon gwo kè ki te gen yon pakèt pil ti kè anndan l, epi te gen yon flèch ki te kwaze yo tout. Mama te di m, "Ti Sè, se pa ti bèl non sa bèl." Apresa, li te retounen nan Magazen an epi l te kontinye fredonnen, "Glwa, glwa, alelouya, lè m a rive mete chay ki sou do m nan atè."

## VI

Pastè *Howard Thomas* te dirije gwoup legliz nan eta *Arkansas* la ki te enkli vil nou an, *Stamps*. Chak twa mwa li te vizite legliz nou an, epi l te gen abitid desann kay Mama nan samdi swa epi nan dimanch maten li te ouvri vwa l byen fò pou l te preche pou fidèl yo avèk anpil emosyon. Li te pran lajan moun yo te bay nan kèt mwa k te sot pase yo, li te tande rapò chak gwoup nan legliz la, epi l te bay granmoun yo lanmen tandiske li te bo tout timoun yo. Apresa, li t al fè wout li. (M te konn panse li te pran wout paradi a nan lwès, men Mama te fè m konprann li te sèlman ale nan vil *Texarkana*.)

*Bailey* avèk mwen te rayi l anpil. Li te lèd, gwo, epi l te ri tankou yon kochon malad. Se pa ti ri nou te konn fè youn lòt ri lè nou te pran imite fason misye. *Bailey* te espesyalman fò nan imite misye. Li te ka pran imite misye menm devan ton *Willie* san yo pa t menm wè l paske l te fè sa tèlman dousman. Li te gonfle de bò figi l jiskaske yo te sanble avèk de gwo boul wòch mawon, epi l te pran souke tèt li soti yon bò ale yon lòt. Se sèlman mwen menm avèk li ki te konnen sa ki t ap pase a epi l te sanble ak mesye a tèt koupe lè l te fè sa.

Gwosè misye te ase pou bay yon moun degoutans, men se pa t sa sèlman ki te fè nou rayi misye jan nou te rayi li a. Li pa t menm ka sonje non nou, epi se vre sa te vekse nou. Men, se pa t sa vrèman ki te pouse nou deteste misye. Sa ki te fè nou santi nou gen tout dwa pou nou rayi misye ak tout fòs nou te gen pou l wè ak aksyon misye lè nou t ap manje sou tab ansanm. Li te manje pi gwo, pi

bèl, pi bon pati nan poul la chak dimanch li te ansanm avèk nou.

Te gen yon sèl bon bagay nan vizit li yo, nan samdi swa li te konn rive twò ta pou l te manje avèk nou. Mwen te souvan mande tèt mwen si l pa t konn eseye kou l kapab pou l rive pi bonè pou manje a. Mwen sispèk li te konn fè sa paske kou l te rive sou galri a, je l te gentan travèse rive nan salamanje a. Epi m ka santi m te konn remake yon chanjman nan figi l lè li te konn wè li te rate dine samdi swa a. Men li te konn ranje figi l byen vit, epi l te konn lage yon kout ekla ri pandan l ap di Mama, "Ha, ha, ha, Sè *Henderson*, tankou solèy maten, mwen toujou vini."

Mama pa t janm manke reponn li ak menm pawòl yo, "Wi pastè Thomas, gras a Jezi, tanpri antre."

Li te antre anndan, epi li te depoze zafè l epi li te mande pou mwen menm ak *Bailey*. Apresa, li te ouvri bra l epi l te di, "Kite timoun yo vin jwenn mwen, paske wayòm Bondye a se pou yo li ye."

*Bailey* te toujou ale kote l avèk de bra l lonje pou akeyi l avèk yon bon lanmen. Men pastè *Thomas* te toujou repouse men l epi l te mawonnen ak misye pou kèk segond. "Gade ti bonnonm nan avèk mwen. Se yon ti gason ou ye toujou, tande monchè. Sonje sa tande. Yo di m Bon Liv la di, "Lè m te yon timoun mwen te pale tankou yon timoun, m te panse tankou yon timoun, men lè m te vin yon nonm, m te mete bagay timoun akote." Se sèlman lè n te fin pwononse pawòl sa yo li te lage *Bailey*.

Mwen pa t janm gen kouraj ale kote l mwen menm. Mwen te vrèman pè pou m pa t al di l, "Bonswa, pastè *Thomas*," epi pou m pa t kapab maske se nan betiz mwen t ap pase li. Mwen pa t bliye Bib la te di, "Pa pase Bondye nan betiz", epi misye te reprezantan Bondye. Li te konn di m, "Vini non, ti Sè. Vin pran benediksyon sa a." Men

m te tèlman pè, epi m te tèlman rayi l, emosyon m yo te vin tou melanje anndan m, epi m te kòmanse kriye. Manman m te toujou di li chak fwa sa rive, "Pa okipe w, pastè *Thomas*, ou konnen jan l se yon timoun sansib."

Li te manje sa k te rete nan manje nou te sot dine a, epi li menm ak ton *Willie* te diskite devlopman pwogram nan legliz la. Yo te pale sou ki jan pastè ki t ap dirije legliz nou an t ap fè travay la, kilès ki te marye, kilès ki te mouri ak konbyen timoun ki te fèt depi l te dènye vizite a.

*Bailey* avèk mwen te kanpe tankou lonbray pa dèyè Magazen an kote gwo doum luil yo te ye a, epi nou t ap tann pou n tande bonjan tripotay yo t apral bay apre premye diskisyon sa a. Men Mama te toujou voye nou nan chanm nou nan moman sa a avèk yon avètisman si nou pa byen aprann leson lekòl dimanch nou, n ap gen gwo pwoblèm avèk li.

Nou te gen yon sistèm ki pa t janm fè nou defo. Mwen te chita sou dodin nan bò kote fou a, epi detanzantan m te dodine, epi m te frape pye m atè a. Mwen te chanje vwa detanzantan, yon moman m te pale avèk vwa tifi epi yon lòt moman m te pale avèk vwa tankou *Bailey*. Pandanstan, *Bailey* li menm te retounen dousman nan Magazen an. Anpil fwa li te vòltije retounen nan chanm nan epi l te chita sou kabann nan avèk liv la ouvè nan men l jis anvan Mama te parèt sou nou toudenkou.

"Timoun, aprann leson nou byen tande. Nou konnen tout lòt timoun yo se sou nou y ap gade." Apresa, pandan li t ap retounen nan Magazen an, *Bailey* te swiv li pazapa nan lonbray la epi l te tande tout rès bon tripotay yo pa t vle nou tande yo.

Yon fwa, li te tande jan mesye *Coley Washington* te gen yon ti fi ki te sot nan vil *Lewisville* ki te desann lakay li. Mwen pa t panse te gen anyen mal nan sa, men *Bailey* te

esplike m mesye *Washington* sanble li t ap "fè bagay" avèk ti fi a. Li te di m malgre sa te yon move bagay, prèske tout moun te fè l avèk yon moun kèlkonk, men pèsonn pa t sipoze konnen sa. Epi yon lè nan koute pale granmoun yo, nou te enfòme sou yon mesye nwa, blan yo te touye epi yo lage kadav la nan rivyè a. *Bailey* te esplike m yo te koupe pijon misye epi yo te mete l nan pòch li apre yo te tire l nan tèt. E yo te fè tout sa paske moun blan yo te di li te "fè bagay" avèk yon fanm blanch.

Akoz kalite nouvèl nou te konn tande nan konvèsasyon sa yo, mwen te kwè chak kou pastè *Thomas* te vin lakay la, epi Mama te voye nou nan chanm dèyè a, se paske yo t apral diskite sou moun blan avèk "fè bagay". De sijè sa yo, m pa t wè klè ladan yo ditou.

Lè dimanch maten, Mama te sèvi nou yon dejene ki te gen pou misyon pou l kenbe nou trankil soti 9:30 rive 3:00 nan apremidi. Li te fri anpe bout janbon, epi li te pran grès la li lage l sou anpe tomat koupe. Te gen ze fri tou, patat fri ansanm ak zonyon li te konn fri tèlman sèk yo te krake anba dan nou. Biskwit yo menm te men lajè. Te gen yo sekrè nan manje biskwit sa yo--kouri mete bè a sou yo anvan yo vin frèt. Se lè sa a yo te koupe dwèt. Lè pa malchans yo te vin frèt yo te gen gou yon vye gòm fatige.

Nou te kapab konfime diferans ant lè nou manje biskwit la cho oubyen frèt chak kou pastè *Thomas* te la. Natirèlman, yo te mande l pou l beni tab la. Nou tout te kanpe lè sa a, tonton m te apiye baton li an sou mi an epi l te apiye sou tab la. Apresa, pastè *Thomas* te kòmanse, "Bondye Papa, nou remèsye w pou maten an..." epi l pa t janm mande fini. Mwen te sispann koute l apre yon ti tan jiskaske *Bailey* te teke m ak pye l, epi m te ouvè je m tou piti pou m te gade yon bèl tab manje konsa ki t ap depafini pandan pastè a t ap pale anpil. Li t ap adrese yon

Bondye m konnen k te fatige tande menm bagay la chak fwa. Epi pandan l t ap fè sa m te ka wè grès janbon ki te gentan vin tou blan sou tomat la. Ze yo menm te ratresi jouk yo te gonfle nan mitan asyèt la tankou timoun yo te kite deyò nan fredi. Epi biskwit yo te vin sanble ak yon gwo gwo fanm ki chita sou yon chèz. Malgre sa, misye te fèk kòmanse pale. Lè l te resi fini, apeti nou te gentan vòltije ale. Men li menm li te lage l nan manje frèt la avèk tout yon plezi.

Nan legliz episkopal la, ban kote timoun yo te chita te akote ranje ban gwoup medam ki te gen tit "Manman Legliz la". Ranje timoun yo te plase tou pre youn lòt e lè pye yon timoun ki t ap grandi pa t konfòtab ankò nan ranje sa yo, yo te mete yo nan lòt ranje ki nan mitan legliz la. Yo te sèlman kite *Bailey* avèk mwen chita avèk lòt timoun yo lè te gen yon reyinyon kèlkonk, oubyen yon pwogram. Men lè dimanch konsa nan okazyon pastè *Thomas* t ap preche a, yo te egzije nou toulede pou n chita jis nan premye ban an. Mwen te panse se paske Mama te tèlman fyè de nou ki fè li te mete nou chita jouk devan konsa. Men, *Bailey* te asire m se paske li te vle gen bonjan kontwòl nou.

Pastè *Thomas* te li yon tèks ki soti nan liv Detewonòm. Pandan li t ap preche yon pati nan mwen te deteste vwa l tandiske yon lòt pati nan mwen te vle tande prèch la. Nan tout Bib la, Detewonòm se pati m te pi renmen. Yo te tèlman byen prezante lwa yo nan pati sa a, m te panse nenpòt moun ki te vrèman vle antre nan paradi epi chape lanfè te sèlman bezwen memorize e swiv pawòl nan Detewonòm yo mo pou mo. Mwen te renmen jan mo Detewonòm nan te woule sou lang mwen tou.

*Bailey* avèk mwen te chita poukont nou nan premye ban an, epi bwa a te byen di anba dèyè nou. Mwen te anvi bouje yon ti kras, men chak fwa m te gade nan lòt

ranje a epi je m te tonbe nan je Mama, m te ka santi l ki t ap di nan kè l, "Bouje, epi m ap dechire dèyè w." Kidonk, m te obeyi, epi m te ret chita trankil. Fanm yo te kòmanse detire vwa yo dèyè m nan avèk kèk kout Alelouya, Glwa a Dye, Amèn. Men pastè a potko vrèman antre nan nannan prèch la.

Sèvis la t ap chofe.

Pandan mwen t ap antre legliz la, m te wè Sè *Monroe*, epi dan lò ki te nan bouch li a te briye lè l te ouvè bouch li pou di nou bonjou. Se andeyò li te abite, kidonk li pa t kapab vin legliz chak dimanch. Men chak fwa li te gen chans vini, li te pran rele, fè eskandal pou tout lè li pa t la yo, epi vwa l te konn souke tout legliz la. Lemoman l te pran plas li, tout moun nan gwoup akèy legliz la t al kanpe nan bò pa li a paske se twa fanm ak youn ou de gason ki te ka kenbe li.

Yon lè, apre li pa t vin legliz pou yon bon ti tan (paske li te akouche), yon lespri te monte l epi l te pran rele byen fò pandan bra l ak tout kò li t ap bouje. Lè manm akèy yo te pwoche pou kenbe l, li te sove nan men yo epi l te pran kouri ale sou chè a. Lè l te rive la, li te pran tranble tankou yon pwason yo fèk kenbe. Li te pran rele byen fò "Se sa, pastè *Taylor*, preche pawòl la, preche pawòl la." Natirèlman, pastè a te kontinye preche kòmsi sè a pa t kanpe devan l ap kòmande l pou l preche. Apresa, sè a te lanse yon sèl kout "Mwen di w preche wi" epi l te monte sou chè a. Pastè a te kontinye pale byen vit, epi toudenkou sè *Monroe* te lonje men l pou l kenbe li. Pou yon segonn, tout bagay ak tout moun nan legliz la t ap flote nan lè a tankou chosèt sou yon liy, esepte pastè *Taylor* ak sè *Monroe*. Manmzèl te kenbe pastè nan manch vès li epi l te pran balanse avèk li.

Fòk mwen di nou nan tout sa, pastè *Taylor* pa t sispann bay leson li an. Manm akèy yo te prese mache nan

direksyon chè a yon jan pi rapid pase jan yo ta dwe mache nan yon legliz. Alaverite se kouri yo t ap kouri pou yo t al sove pastè a. Apresa, de djak, avèk vès yo byen klere, t al ede fanm an blan yo, epi chak kou yo te rale pastè a soti nan men sè *Monroe*, misye te pran yon gwo souf epi l te kontinye preche. Men lè sa a, manmzèl menm te gentan kenbe l yon lòt kote ankò, e fwa sa a pi fò toujou. Pastè a te eseye ede moun ki te vin pote l sekou yo nan tout fason l te kapab, li te bouje kò l chak fwa l te gen chans fè sa. Rive yon pwen, vwa pastè a te vin tou ba, epi vwa sè *Monroe* te koupe lè a avèk yon sèl kout "Preche m di w." Nou tout (omwen mwenm menm) t ap mande èske dans sa a t ap janm fini. Èske yo t ap kontinye konsa pou toutan, oubyen finalman yo t ap vin fatige tankou nan yon jwèt ki te dire twò lontan, epi kote pèsonn pa t konsène ankò?

Mwen pa p janm konnen ki lòt jan sa te ka dewoule paske tout legliz la te vin kontamine. Lespri a te pran djak *Jackson* ak sè *Wilson* an menm tan. Djak *Jackson*, yon mesye wo, fen e byen dousman ki te anseye lekòl dimanch, te pete yon rèl tankou yon pyebwa k sot anlè tonbe atè, epi l te bay pastè a yon sèl kout pwen nan bra. Sanble kout pwen an te fè pastè a mal an menm tan li te fè l sezi. Nan moman sa a, te gen yon ti poz nan tout aktivite k t ap fèt yo, epi pastè a, byen etone, te rale kò l pou l lage yon kout pwen nan fyèl djak *Jackson*. Sè *Wilson* te kouri mawonnen men l ak kravat pastè a epi l te pran peze misye. Pa t gen tan pou ni kriye ni ri anvan yo touletwa te blayi atè a dèyè lotèl la. Pye yo t ap bouje tankou bout bwa nan yon dife.

Se lè sa a, sè *Monroe*, ki te lakoz tout deblozay la, te desann chè a byen kal, byen dousman epi l te pran chante, "M vin jwenn Jezi jan m ye a, tou estrese, fatige, byen tris, epi nan li mwen jwenn yon plas repo, li fè kè m kontan."

Pastè *Taylor* te tou pwofite dèske l te deja atè a, pou l te mande legliz la nan yon vwa tou toufe pou yo desann ajenou avèk li nan lapriyè pou yo di Bondye mèsi. Li te di gen yon lespri pisan ki te vizite yo maten an epi l te mande pou tout legliz la di Amèn.

Nan dimanch apre a, pastè *Taylor* te baze prèch li a sou dizuityèm chapit nan liv Sen Lik, epi l te pale dousman, men an menm tan trè serye konsènan farizyen yo ki te priye nan lari pou piblik la te ka admire devosyon yo. Mwen te doute moun yo te konprann mesaj la--espesyalman moun ki te pouse l bay mesaj sa a. Men gwoup djak yo te bay lajan pou achte yon lòt vès ba li. Lòt la te chire nèt.

Pastè *Thomas* li menm te tande istwa sa k te pase pastè *Taylor* ak sè *Monroe* jou sa a, menm si li pa t konnen kilès sè *Monroe* ye. Kidonk, mwen te tèlman enterese nan jan sèvis la te ka evolye, m te konplètman fèmen zòrèy mwen bay prèch pastè *Thomas* a. Mwen te yon pwofesyonèl nan fèmen zòrèy mwen ak lespri m lè m te ansanm ak moun m pa t ka tolere. Mwen te tèlman renmen koutim ki te mande pou yo te wè, men pou yo pa t tande tout timoun byen elve, m te deside ale pi lwen avèk koutim nan: timoun byen elve pa t dwe wè ni tande pèsonn si yo pa t vle. Kidonk, mwen te konsantre atansyon m sou lòt bri ki t ap fèt nan legliz la.

Sè *Monroe* te deja kòmanse, epi m te ka tande l nan bò dwat mwen an. Pastè *Thomas* te plonje nan prèch la, avèk yon detèminasyon pou l bay fidèl yo sa yo te vin chache a. Epi m te wè manm akèy yo kòmanse navige nan direksyon sè *Monroe* a tou dousman. *Bailey* te teke jenou mwen. Lè evènman an te pase avèk sè *Monroe* a, se senpman "evènman" nou te toujou rele l, nou te tèlman sezi nou pa t menm ka ri. Men, pandan plizyè semèn apre, depi n te sèlman tande "Preche m di w", sa te sifi

pou fè nou ri, lage kò nou atè. Antouka, *Bailey* te teke jenou m, epi li te kouvri bouch li, epi li te chichote, "Preche m di w."

Mwen te gade nan direksyon Mama; epi mwen t ap swete je li t ap ede m kenbe pwotokòl mwen. Men pou premye fwa nan memwa m, je Mama se sou sè *Monroe* li te fikse. Mwen te sipoze li te panse li te ka ede sè a kontwole tèt li avèk youn ou de rega sevè. Men vwa sè *Monroe* te deja depase limit. "Preche m di w."

Te gen anpe kout ekla ri kache ki te soti nan ranje timoun yo, epi *Bailey* te touche m ankò. Yon lòt fwa ankò *Bailey* te di byen ba, "Preche m di w." Sè *Monroe* li menm te repete pawòl yo byen fò, "Preche m di w."

De djak te sèkle frè *Jackson* pou yo te evite pwoblèm, epi de gwo gason te pran direksyon sè *Monroe*.

Pandan volim bri nan legliz la t ap monte, pastè *Thomas* te fè erè monte volim vwa l tou. Epi toudenkou, tankou lapli nan sezon ete, sè *Monroe* te chape kite tout moun ki te aliye pou ansèkle l yo epi li te plonje sou chè a. Men fwa sa a, li pa t pèdi tan kanpe devan chè a, li t ale dirèk sou lotèl la, epi l te vize pastè *Thomas* avèk yon sèl kout rèl, "Preche m di w."

*Bailey* te di byen fò, "Jezi, Mari, Jozèf, li pral chifonnen misye."

Men pastè *Thomas* pa t ap tann yo vin chifonnen li. Pandan sè *Monroe* t ap pwoche lotèl la nan bò dwat la, pastè te desann nan bò goch la. Chanjman sa a pa t deranje li ditou. Li te kontinye preche pandan li t ap deplase. Finalman, li te fè yon poze devan tab kolèt la. Sa vle di l te devan nou an. Men, sè *Monroe* te pran swiv li ansanm avèk tout djak ak manm akèy la ki t ap eseye atrape manmzèl.

Nan menm moman pastè *Thomas* te ouvri bouch li pou l di, "Gwo Bondye Montay Nebo a," sè *Monroe* te

frape l pa dèyè tèt li ak valiz li. De fwa. Anvan pastè a te ka fèmen bouch li, dan l yo te tonbe, non, an reyalite, dan l yo te vole soti nan bouch li.

Plak dan yo te tonbe bò kote soulye dwat mwen an. Yo te parèt tou vid, kòmsi yo te kenbe tout vid ki te nan monn nan. Mwen te kapab lonje pye m epi choute yo anba ban an oubyen dèyè tab kolèt la.

Sè *Monroe* t ap goumen avèk vès pastè a, epi mesye yo te oblije leve manmzèl pote l deyò legliz la. *Bailey* te pencheng mwen, epi l te di m san l pa t bouje bouch li, "Mwen ta renmen wè l kounye a k ap manje dine nou an."

Mwen te gade pastè *Thomas* avèk dezespwa. Si sèlman li te parèt tris oubyen wont, kè m t ap fè m mal pou li, epi m pa t ap ka ri li. Konpasyon m pou li t ap anpeche m ri sa k rive li a. Mwen te vrèman pè ri nan legliz la. Si m te pèdi kontwòl, de bagay asireman t ap rive. Mwen t ap pipi sou mwen, epi apresa yo t ap ban m yon vole baton. Men nan moman sa a, m te ka menm mouri paske se tout bagay ki t ap pase devan mwen an ki te fè m anvi lage kò m atè pou m ri: sè *Monroe*, Mama ki t ap eseye fè sè a kenbe pwotokòl li avèk rega sevè l yo, *Bailey* ki t ap chichote, "Preche m di w", epi pastè *Thomas* avèk bouch li ki te lage tankou yon elastik ki bouke detire.

Men, nan moman pastè *Thomas* t ap debat pou l rale kò l soti anba grif sè *Monroe* ki te kòmanse febli, misye te rale yon gwo mouchwa blan, epi l te vlope ti dan l yo ladan. Li te mete yo nan pòch li, epi l te di avèk jansiv li, "Toutouni m te vin nan monn nan, epi toutouni m ap tounen kote m te soti a."

Ekla ri *Bailey* te vle lage a potko ka soti, men li te travèse nan kò l monte soti nan nen l, epi bri l te fè nan moman sa a te sonnen tankou yon ti kochon. Mwen pa t kontinye eseye bloke ri mwen an, epi m te senpman ouvè

bouch mwen epi m te lage kò mwen. Mwen te tande premye bri m te fè a leve anwo tèt mwen, li te travèse chè a, epi l te soti nan fenèt la. Mama te di byen fò, "Ti Sè!" Men, ban an te glise epi m te tonbe atè a. Te gen plis ri nan mwen toujou ki t ap eseye soti. Mwen pa t panse te gen tout ri sa a nan tout monn nan. Ri a te gonfle pou l travèse epi peze tout kwen nan kò m pandan l t ap chache wout deyò. Mwen te kriye epi m te pran rele, m te fè van epi m te pipi sou mwen. Mwen pa t wè *Bailey* desann tonbe atè a, men lè m te woule atè a m te ka santi kout pye l epi m te tande l ki t ap rele tou. Chak fwa nou te gade youn lòt, nou te pran rele pi fò pase anvan, epi malgre li t ap eseye pale, ri a te anpeche l fè sa, epi li te sèlman ka di, "Preche, m di w, preche." Pandan m t ap woule atè a, m te rive touche pwent baton ton *Willie* a. Mwen te leve je m soti atè a rive sou figi ton *Willie*. Bò dwat figi l te lage kòm dabitid lè misye t ap kriye (menm jan ak lè l t ap ri). Li te bege pou l di m, "Fwa sa a, se mwen menm k ap ba w baton."

Mwen pa sonje ki jan nou te soti nan legliz la epi rive lakay pastè a. Men, nan ti kay sa a, *Bailey* avèk mwen te resevwa pi gwo baton nou te janm pran. Ton *Willie*, nan mitan kout pye l t ap ban nou, t ap kòmande nou pou n sispann kriye. Mwen te eseye fè sa vre, men *Bailey* te refize kolabore. Pita, li te esplike m lè yon moun ap bat ou, se pou w rele fò, paske petèt moun k ap bat ou a ka vin wont oubyen yon lòt moun ki gen konpasyon ka vin pote w sekou. Sovè nou an te vini vre, men se pa t pou rezon sa yo, men pito paske *Bailey* te tèlman ap fè bri li t ap deranje rès seremoni an. Kidonk, madanm pastè a te sèlman vin mande pou ton *Willie* fè l fèmen bouch li.

Ri fasilman tounen yon maladi kontajye pami timoun ki gen imajinasyon trè aktif. Plizyè semèn apre m te santi m vrèman, vrèman malad, epi jiskaske m te reprann fòs

mwen nèt, m te kanpe kòmsi m te sou yon tèt mòn, epi nenpòt ti bagay la te ka fè m pran ri jiskaske m pa t ka kenbe.

Chak kou *Bailey* te di, "Preche m di w," m te ba l yon kou ak tout fòs mwen, epi m te kriye.

## VII

Mama te marye twa fwa: Mesye *Johnson*, granpè m, ki te kite l nan ane 1900 yo avèk de ti gason pou l elve; mesye *Henderson* li menm m pa konn anyen sou li (Mama pa t janm vle reponn kesyon yon moun te poze l dirèk esepte sou dosye relijyon); epi finalman mesye *Murphy*. Mwen te wè l an pasan byen vit yon fwa. Li te pase nan zòn *Stamps* lan yon samdi swa epi Mama te bay ranje yon kote pou l kouche atè a. Li te yon ti nèg kout nwa fonse ki te konn mete yon chapo tankou pa *George Raft* la. Nan demen, misye te rete nan Magazen an pandan nou t al legliz. Se te premye dimanch m te wè ton *Willie* rate legliz. *Bailey* te di m li te ret lakay la pou l te ka enpeche mesye *Murphy* vòlè tout sa n genyen. Misye te ale nan apremidi apre gwo festen manje dimanch Mama konn fè yo. Chapo l sou tèt li, li te pran desann wout la pandan l t ap soufle. Mwen te pran gade do l ki prale jouk li te vire koub bò kote legliz blanch lan.

Lè moun nan zòn nan te konn ap pale, yo te di Mama se yon fanm byen kanpe, gen anpe ki te sonje jenès li ki te menm di li te yon bèl fanm. Men, mwen menm, mwen te sèlman wè pouvwa l ak fòs li. Li te pi wo pase tout fanm mwen te konnen yo, epi men l te tèlman laj, yo te ka kouvri figi m soti nan yon zòrèy rive sou lòt la. Vwa l te dou sèlman paske l te vle kenbe l konsa. Lè yo te konn rele l nan legliz la pou l chante, se kòmsi li te retire kouvèti ki te kouvri vwa li a, epi yon vwa byen fò, byen gwo te djayi anndan legliz la sou tout moun yo.

Chak dimanch, apre l te fin pran plas li, pastè a te gen abitid anonse, "Kounye a nou pral tande Sè *Henderson*

nan yon chante". Epi chak dimanch, Mama m te leve je l byen sezi pou l gade pastè a epi pou l kesyone l an silans, "mwen menm?" Apre l te fin rasire l se li menm menm yo t ap rele a, li te depoze valiz li epi l te plwaye mouchwa l dousman. Li te depoze mouchwa a sou valiz la, apresa l te pran sipò sou ban devan an pou l te pouse tèt li leve kanpe, li te louvri bouch li epi chante a te vole soti nan bouch li kòmsi li te sèlman ap tann yon bon moman pou l met deyò. Semèn apre semèn, ane apre ane, se konsa sèn sa a te dewoule nan legliz la, men m pa t janm tande yon moun kesyone senserite l oubyen devouman l pou l chante.

Mama te deside pou l aprann *Bailey* avèk mwen pou n swiv egzanp li menm avèk lòt moun nwa zansèt nou yo, egzanp jan yo te viv avèk pridans. Li pa t kwè moun nwa te ka nan pale ak moun blan san yo pa t riske lavi yo. Sètènman, yo pa t ka nan pale nenpòt ki jan ak moun blan. An reyalite, menm lè yo pa t la, nou pa t ka pale nenpòt ki jan konsènan moun sa yo esepte si n itilize "yo". Si yo te poze l kesyon epi l te chwazi reponn kesyon ki ta mande l si l se yon lach ou non, li t ap di li se yon reyalis. Èske li pa t kanpe anfas "yo" ane apre ane? Èske li pa t sèl fanm nwa nan vil *Stamps* yo te rele Madam yon fwa?

Evènman sa a kote yo te rele l Madam nan te vin yon lejann nan vil *Stamps*. Kèk ane anvan *Bailey* avèk mwen te rive nan zòn nan, te gen yon nèg yo t ap pouswiv paske l te ofanse fanm blanch. Pandan li t ap eseye chape poul li, li te antre nan Magazern an. Manman m avèk ton *Willie* te kache l dèyè amwa a jiskaske l te lannuit, yo te ba l pwovizyon pou l te vwayaje ale lwen, epi yo te voye l al fè wout li. Men, yo te kenbe misye, epi lè yo te pran kesyone l nan sal jijman an konsènan kote l te ye jou krim nan, li te esplike yo apre li te tande yo t ap pouswiv li, li te pran refij nan Magazen Madan *Henderson* nan.

Jij la te mande pou Madan *Henderson* parèt nan sal jistis la, epi lè Mama te rive epi l te di se li menm ki Madan *Henderson* nan, jij la, isye a, ansanm ak lòt blan ki te nan sal la te pran ri. Jij la te vrèman fè yon erè lè l te rele yon fanm nwa, Madam, men apretou li te moun vil *Pine Bluff* epi yo pa t ka atann pou li konnen yon fanm ki posede yon magazen nan vil la te ka nwa. Blan yo te ri evènman sa a pandan lontan, epi nwa yo te panse evènman sa a te demontre valè ak grandè grann mwen.

## VIII

Vil *Stamps* nan *Arkansas* te tankou vil *Chitlin' Switch* nan *Georgia*; koutim yo se te pann nèg nwè byen wo nan eta *Alabama*; nan eta *Mississipi* menm yo te di w aklè: Pa kite solèy la kouche sou ou la a, non, *nigger*[8]; nan nenpòt lòt vil nan eta Sid yo ou t ale, se te menm penpenp lan. Moun nan vil *Stamps* la te konn di blan nan zòn nou an tèlman prejije yon nèg pa t menm ka achte yon krèm vaniy. Esepte lè 4 jiyè, jou fèt endepandans peyi a. Lòt jou yo nèg la te oblije satistè l avèk krèm chokola.

Te gen yon gran distans ant moun nwa nan kominote a ak tout bagay ki te konekte ak moun blan. Men yon moun te kapab wè ase atravè distans sa a pou yo devlope yon atitid ki an menm tan ranpli ak laperèz, admirasyon ak degoutans pou tout bagay blan sa yo: machin yo, gwo kay yo ansanm ak timoun yo ak madanm yo. Men sitou se te richès materyèl ki te pèmèt yo ap gaspiye a ki te plis soulve jalouzi nou. Yo te tèlman gen anpil rad, yo te kapab bay gwoup medam ki t ap aprann kouti yo rad ki te an bon eta pou yo te ka fè pratik.

Malgre te gen jenerosite nan katye moun nwa yo, se te toujou yon sakrifis. Nenpòt sa yon moun nwa te bay yon lòt, li menm ki te bay la te byen kapab itilize l pou pwòp bezwen li. Sa te rann jès bay ak resevwa yon bagay vrèman espesyal.

Mwen pa t ka konprann blan yo, ansanm ak kote yo te jwenn tout lajan sa a pou yo te depanse san kontwòl konsa. Asireman, m te panse Bondye te blan tou, men

[8] Se yon mo anglè yo itilize pou denigre moun nwa.

pèsonn pa t ka fè m kwè li gen prejije kont moun nwa. Grann mwen te gen plis lajan pase anpil lòt moun blan yo. Nou te genyen tè ak kay, men chak jou yo t ap di mwen menm ak *Bailey* pou n pa gaspiye.

Mama te achte de katon twal chak ane pou rad ivè ak rad ete. Se li k te koud rad lekòl mwen, souvètman m, mouchwa m, mayo *Bailey* ak pantalon l, pwòp tabliye l, ansanm ak rad pou l drive; epi l te voye ti moso twal ki te rete yo ale nan vil *Stamps* lan pa mwayen konpayi *Sears & Roebuck.* Ton *Willie* te sèl moun nan fanmi an ki te mete rad tou prepare toutan. Chak jou, li te mete yon chemiz blan byen fre ak pantalon li. Soulye espasyal li yo menm te koute ven dola. Mwen te panse ton *Willie* te vrèman twò konsène ak aparans li, espesyalman lè m te oblije pase sèt chemiz byen pase san m pa kite okenn move mak sou yo pou li chak semèn.

Nan sezon ete, nou te mache pye atè, esepte jou dimanch. Nou te pran abitid rekole soulye nou tou lè, selon jan Mama te konn di, "yo te kòmanse bay legen". Sanble tan pwoblèm ekonomik nan ane 1930 yo, "*The Great Depression*", te frape katye moun blan yo anpil. Kanta pou katye moun nwa yo, move tan ekonomik sa a te rive sou nou sou pwent pye l tankou yon vòlè. Peyi a te gentan fè dezan anba move tan ekonomik sa a anvan nou menm moun nwa te menm reyalize sa. Mwen sispèk tout moun te panse move tan ekonomik sa a, tankou tout lòt bagay, te pou moun blan yo sèlman, e l pa t genyen anyen pou l wè avèk nou menm moun nwa. Nou menm nou te depann sou sa latè ban nou, sou sa n plante, sou travay nou sou bitasyon koton blan yo, ak sou touye bèt pou n rantre lajan n bezwen pou n achte soulye, rad, liv ak zouti. Se lè mèt bitasyon koton yo te pran bese kòb yo te konn bay travayè yo kominote moun nwa a te reyalize, "*Great Depression*" an, omwen, pa t diskriminen. Chèf blan

yo te redui salè yo soti nan dis santim pou chak liv koton yo te keyi jouk te menm rive a senk santim.

Ajans sosyal yo te bay fanmi k te bezwen yo manje, nwa ak blan. Yon pil galon farin, sèl, ze ak lèt an poud. Moun te sispann eseye gade kochon paske li pa t posib pou yo jwenn manje ase rich pou ba yo, e pèsonn pa t gen lajan pou yo t al achte manje ba yo.

Mama te pase anpil nuit ap kalkile bagay yo. Li t ap eseye wè ki jan pou l fè biznis la mache malgre kliyan l yo pa t gen lajan. Lè l te fin egzaminen bagay yo, li te di, "*Bailey*, m vle w fè yon bèl pankat pou mwen. Ekri l byen. Epi ou menm ti Sè, ou ka kolore l avèk kreyon koulè w yo. Men sa m vle l di:

1.5 liv poud lèt: 50 santim
1.5 liv ze an poud: $1.00
10 bwat somon #2: $1.00

Epi l te kontinye adisyone lòt bagay pou n ekri. Mama te rive fè magazen li an mache. Kliyan nou yo pa t menm bezwen pote bagay yo te pran nan biwo ajans sosyal la lakay yo. Yo te sèlman pran yo epi yo te pote yo nan Magazen an. Si yo pa t vle echanje l pou yon lòt bagay nan menm moman an, yo te sèlman ekri nan liv kont lan konbyen lajan yo te genyen pou depanse pwochèn fwa. Fanmi pa nou te pami yon ti ponyen fanmi ki pa t depann sou pwovizyon ajans sosyal la, men ak tout sa, *Bailey* avèk mwen te sèl timoun nan vil la nou konnen ki te manje ze an poud, epi bwè lèt poud chak jou.

Fanmi zanmi nou yo te echanje manje yo pa t bezwen yo pou sik, luil, epis, vyann, sosis, manba, bonbon, savon twalèt e menm savon lave. Nou te toujou genyen ase pou nou manje, men nou toulede te rayi poud lèt yo ak ze yo, epi kèk fwa nou te pase kay youn nan

fanmi k te pi pòv yo pou yo te ka ban nou yon ti bonbon sèl ak manba. Epi lè lè a te rive pou n soti nan "*Great Depression*" an, sa te pase menm jan l te antre sou nou an, dousman. Dezyèm gè mondyal la te deja ap dewoule yon bon ti tan anvan nou menm nan zòn *Stamps* la te jwenn okenn soulajman.

Yon tan Nwèl manman n ak papa n te voye kado pou nou. Yo t ap viv separe nan yon ti paradi yo rele *California*, yon kote yo te di yo te ka manje kantite zoranj yo te vle. Epi solèy la te klere toutan. Mwen te sèten se pa t laverite. Mwen pa t ka kwè manman m ki te fè nou te ka ri epi manje zoranj anba bèl solèy san pitit li yo. Jiskaske nou te resevwa kado sa yo, m te sèten yo toulede te mouri. Mwen te kapab kriye nenpòt lè m te vle, m te sèlman bezwen imajinen manman m (m pa t fin sonje aparans li) ki te kouche nan yon sèkèy. Cheve l, ki te nwa, te lage sou yon ti zòrye blan epi kò l menm te kouvri avèk yon dra blan. Figi a te won, tankou yon gwo O, anplis dèske m pa t kapab imajinen tout detay nan aparans li, m te tou ekri mo MOTHER (Manman) anndan O a, epi dlo te pran kouri desann bò figi m tankou lapli.

Epi te gen yon lòt sezon Nwèl kote yon vye kado yo te voye te boulvèse n. Papa m, nan vanite l, te voye foto l ban nou. Manman m menm te voye yon je kafetyè ak tas ansanm avèk yon poupe, je ble, figi woz, cheve jòn. Mwen pa t konnen sa yo te voye pou *Bailey*, men apre m te fin ouvè bwat mwen yo, m te ale dèyè kay la akote gwo pyebwa nan lakou a. Li te fè frèt anpil jou sa a epi lè a te klè tankou dlo. Te gen ti nèj ki t ap fonn sou ban yo toujou, men ak toutsa, mwen te chita epi m te kriye. Mwen te leve je m epi m te wè *Bailey* ki t ap soti nan twalèt la, li t ap souye je li. Li menm tou li te sot kriye. Mwen pa konnen si l te di tèt li menm bagay avèk mwen ki te kwè yo te mouri, epi si afè kado a te sibitman kwape

kwayans sa a pou demontre l yo te vivan, oubyen si l te sèlman santi l abandonnen. Kado yo te soulve yon pakèt kesyon nan lespri nou epi okenn nan nou pa t ka poze kesyon yo nan pouswit yon repons. Poukisa yo te voye nou isi a? E kisa n te fè ki te si grav pase sa? Si grav pou l merite egzil sa a? Pou yo voye n, nan laj twa ak katran, poukont nou, soti *California* ale *Arkansas*, avèk sèlman travayè nan tren an pou voye je sou nou? (Epi, li pa t menm fè tout wout la avèk nou.)

*Bailey* te pwoche epi l te chita bò kote mwen an. Fwa sa a li pa t di m pa kriye. Kidonk, mwen te kriye epi li menm li te soufle nen l detanzantan, men nou pa t pale jiskaske Mama m te rele n antre.

Mama te kanpe devan abdenwèl nou te dekore avèk bèl riban koulè ajan ak boul kolore yo epi l te di, "Nou menm timoun sa yo, nou se pi gwo engra m janm wè. Nou panse manman n ak papa n te pran tan voye bèl kado sa yo pou nou te ka al chita kriye nan fredi a?"

Youn nan nou pa t di anyen. Mama te kontinye, "ti Sè, m konnen w gen kè sansib, men ou menm *Bailey*, pa gen okenn rezon pou w al kriye tankou yon bebe, sèlman paske Vivian avèk Gwo *Bailey* voye yon bagay pou ou." Lè nou te toujou pa fè okenn siy repons, li te mande nou, "Nou vle m di Tonton Nwèl pou l tounen vin pran bagay li yo?" Nan moman sa a, yon bagay te pèse tout santiman m epi l te soti pou l akable mwen. Mwen te vle rele, "Wi. Di li vin repran yo." Men, mwen pa t bouje.

Apresa, *Bailey* avèk mwen te pale youn ak lòt. Li te di m si vrèman se manman nou ki te voye kado yo, petèt sa vle di l ap prepare l pou l vin chache nou. Petèt li te sèlman fache akoz yon bagay nou te fè, men kounye a li kòmanse padone nou epi l ap voye chache nou byento. *Bailey* avèk mwen te rache bagay ki te gonfle poupe a nan demen apre jou Nwèl la, men l te avèti m pou m kenbe je

kafetyè a an bon eta paske nenpòt jou manman n te ka parèt sou nou.

## IX

Yon ane apre, papa nou te parèt nan vil *Stamps* san okenn avètisman li t ap vini. Sa te boulvèse *Bailey* avèk mwen anpil pou n leve yon maten, sazantann konsa, epi pou reyalite prezans li frape nou. Nou, avrèdi mwen, te tèlman imajinen yon pakèt bagay sou li ansanm ak manman m, lè m te wè l, sa te kraze tout imaj mwen genyen nan tèt mwen yo. Li te rive devan Magazen an avèk yon machin gri byen pwòp (sanble li te fè yon kanpe sou wout la anvan l rive nan vil la pou l souye l an preparasyon pou gwo sipriz li a). *Bailey*, ki te konnen bagay sa yo, te di mak machin nan se te: *De Soto*. Mwen te sezi wè jan papa m te gwo. Zepòl li yo te tèlman laj, m te panse li t ap gen difikilte antre nan pòt la. Li te pi wo pase tout moun mwen te janm wè deja, epi kò li pa t menm chaje ak grès. Rad ki te sou li yo te parèt twò piti tou. Yo te pi sere l pase jan moun yo konn gen tandans abiye nan vil *Stamps*. Epi, li te vrèman, vrèman yon bèl gason. Mama te rele, "*Bailey*, pitit mwen an. O Bondye, *Bailey*." Epi ton *Willie* te di pandan li t ap bege, "*Bu-Buh-Bailey*". Frè m nan te di, "Jezi, Mari, Jozèf. Se li menm. Se papa n." Epi, a setan, monn mwen te chavire tèt anba, li pa t janm retounen menm jan an ankò.

Vwal te sonnen tankou yon fè metal yo t ap frape nan yon bokit, epi l te pale anglè. Anglè pwòp la, tankou jan direktè lekòl la te pale, e menm pi byen toujou. Li te pwononse chak mo kòmsadwa alawonnbadè menm jan li te kaptive nou avèk yon ti souri kote bouch li vire yon bò. Bouch li pa t pandye anba tankou pa ton *Willie* a, li te vire yon tijan akote. Li te sanble yon nèg ki pa t fin kwè ni sa l

te tande y ap di ni sa menm li menm li t ap di yo. Li te premye moun ki pa nayif mwen te rankontre. "Kidonk, sa a se ti bonnonm mwen an? Ti bonnonm, pa gen okenn moun ki di w ou sanble avèk mwen?" Li te kenbe *Bailey* nan yon bra, epi l te kenbe m nan yon lòt. "Sa se ti pitit fi mwen an. Nou fè bon timoun, pa vre? Si se pa t sa, m sèten Tonton Nwèl t ap di m sa." Mwen te tèlman fyè, m pa t ka tann pou nouvèl la te blayi nan zòn nan. Papa m vini. Èske timoun yo pa pral sezi wè jan papa m bo gason? Epi li tèlman renmen nou li vin vizite nou? Tout moun te ka wè nan fason l pale a ak nan machin nan ak nan rad li yo, li se yon nonm rich, epi li menm posib li genyen yon chato *California*. (Mwen te vin aprann apresa yon lè li te travay kòm moun k ap ouvè pòt nan yon gwo otèl nan *Santa Monica*.) Men tousuit apre lide sa yo, m te reyalize yo t apral pran konpare m avèk li, e sa te fè m pa t vle yo wè l ankò. Petèt li pa t vrè papa mwen. Asireman *Bailey* te pitit li, men kanta pou mwen menm, m te sispèk mwen te yon timoun yo te adopte pou kenbe *Bailey* konpay.

Mwen te toujou pè lè m te wè l ap gade m, epi m te anvi vin tou piti piti tankou *Tiny Tim*. Pandan m te chita sou tab la yon jou, m te foure fouchèt ki te nan men goch mwen an nan yon moso poul fri. Epi m te itilize kouto a pou m pèse l, nan fason yo te aprann nou an, epi m te kòmanse koupe zo a. Papa m te lage yon sèl kout ekla ri, epi m te leve je m gade anlè. Mwen te wè li k ap imite m, toulede bra l yo t ap monte desann. Èske pitit fi m nan pral pran vòl?" Mama te ri, epi ton *Willie* te ri tou. Menm *Bailey* te lage yon ti ri. Papa m te fyè pou jan l te ka blage.

Pandan twa semèn, Magazen an te plen ak moun ki t al lekòl avèk papa m oubyen ki te tande pale de li. Ni sa k te kirye ni sa k te vèt ak jalouzi pou pozisyon misye te antoure l pandan li t ap fofile anba je ton *Willie* ki te rete tou tris. Epi yon jou li te di li oblije retounen *California*.

Mwen te santi yon soulajman. Se vre lavi a t ap vin vid e mwen enteresan, men annwi m te santi dèske prezans li te antre nan tout ti moman prive t ap ale. An menm tan tou, santiman laperèz ki te anvayi m chak kou m te reyalize yon jou l ap gen pou l al fè wout li, t ap omwen banm repo. Mwen pa t ap bezwen ap mande tèt mwen èske m renmen l ou non, nonplis mwen pa t ap bezwen reponn kesyon, "Èske pitit fi m nan vle ale *California* avèk papi?" *Bailey* te di l li te vle ale, men mwen menm mwen pa t di anyen. Mama te santi l soulaje tou malgre li te byen kontan fè tout kalite bon ti manje pou papa m pandan li t ap prezante l bay tout ti peyizan *Arkansas* yo. Men, ton *Willie* t ap soufri anpil bò kote papa m, epi menm jan avèk manman zwazo, Manman m te bay pitit andikape li a plis atansyon pase pitit ki te ka deplwaye zèl li pou l vole pou kò li a.

Papa m te deside mennen nou avèk li! Lè m te reyalize sa, lide a te pran kouri nan tèt mwen tout lajounen epi l te mete m nan yon eta kote nenpòt bagay la te ka fè m sote. Chak jou m te pran yon ti tan pou m t ale bò larivyè a kote yo konn peche a. Lè m te chwazi ale yo te oubyen twò bonè oubyen twò ta pou pechè yo, kidonk m te gen espas la poukont mwen. Mwen te kanpe bò rivyè a epi panse m yo te pran glise tankou zarenyen nan dlo. Yon moman m t ap kalkile sou tèl bagay, yon lòt moman yon lòt bagay te glise nan lespri mwen. Èske se pou m ale avèk papa m? Èske se pou m voye tèt mwen nan rivyè a, epi dèske m pa konn naje pou m ta tou rejwenn kò L.C., ti gason ki te neye ete pase a? Èske se pou m sipliye Mama kite m rete avèk li? Mwen te ka di li m ap fè travay *Bailey* yo ansanm ak travay pa m yo. Èske m te gen kouraj viv san *Bailey* pa t bò kote m? Mwen pa t ka deside sa pou m fè, kidonk mwen te resite anpe vèsè nan Bib la epi m t ale lakay mwen.

Manman m te koupe anpe rad sèvant moun blan yo te echanje avèk li. Epi l te chita byen ta lannuit lan nan salamanje a pou l koud pantalon ak jip pou mwen. Li te vrèman parèt tris, men chak fwa m te kenbe l ki t ap gade m, li te di m, kòmsi m te deja dezobeyi, "Se pou w fè bon timoun wi, ou tande?" Li t ap pi sezi pase m si l te pran m nan bra l epi l te kriye dèske li t apral pèdi mwen. Li t ap viv nan yon monn kote travay li te klè, responsablite l te klè, relijyon l te klè epi wòl li te klè kou dlo kòk. Mwen pa kwè li te janm reyalize gen yon lanmou pwofon ki te akonpaye tout sa li te fè, tout sa li te touche. Lontan apresa, m te mande l èske l renmen m epi sèl repons li te ban mwen se te sa a: "Bondye se lanmou. Sèlman konsantre sou jan w ap aji epi l ap renmen w."

Mwen te chita nan plas dèyè a nan machin nan ansanm avèk malèt kwi papa m yo, ak bwat nou yo. Malgre fenèt yo te desann, sant poul fri ak gato patat dous la te rete la tandiske mwen menm m pa t gen ase espas pou m te bouje. Chak kou lide papa m te frape sou mwen nan plas dèyè a, li te mande, "Èske w anfòm dèyè a, ti pitit fi mwen an?" Li pa t janm tann repons mwen, ki te "Wi, papa" anvan l te vire pou l rekòmanse konvèsasyon l avèk *Bailey*. Li menm ak *Bailey* t ap bay blag epi *Bailey* t ap ri toutan. Li t ap etenn sigarèt papa m, epi l t ap lonje yon men pou l manyen volan an lè papa m te di, "An n ale ti bonnonm, ede m kondi bagay sa a."

Lè m te fatige gade menm vil yo, menm kay vid san cham yo, m te antre nan mwen epi m te bouche lespri m pou m pa t sou bò okenn bagay ki t ap pase andeyò mwen menm esepte bri kawotchou yo sou twotwa a ansanm ak motè a ki t ap bay yon son tris. Mwen te vrèman fache ak *Bailey*. Mwen te ka wè jan li t ap eseye niche papa m, li te menm kòmanse ri tankou l, yon ri Tonton Nwèl kote l te pran fè, "Ho, ho, ho."

"Ki jan w ap santi w lè w wè manman w? W ap kontan?" Se sa papa m te mande *Bailey*, epi mo yo te penetre dra m te itilize pou kouvri tout lespri mwen an. Èske nou t apral wè l? Mwen te panse se *California* nou t aprale. Toudenkou, yon laperèz te kranponnen mwen. Pou di li pa p ri nou jan papa m te konn ri nou an? Poudi li pa p gen lòt timoun kounye a k ap viv avèk li? Mwen te di, "Mwen vle retounen nan vil *Stamps*." Papa m te pran ri. "Ou vle di m pitit fi mwen an pa vle ale *St. Louis* pou li wè manman li? Ou pa bezwen pè, li pa p mòde w non."

Papa m te vire gade *Bailey* epi lè sa a m te pran gade bò figi l; li te parèt tankou yon moun ki pa reyèl nan je mwen, m te santi kòmsi se yon poupe mwen t ap gade k ap pale. "Ti *Bailey*, mande sè w poukisa li vle retounen nan vil *Stamps*." Li te sonnen plis tankou yon blan pase yon nwa. Petèt li te sèl moun blan ki te gen po mawon nan monn nan. Se mwen k pou ta gen chans sa a pou sèl grenn moun blan sa a ta papa m. Men pou premye fwa depi n te kite vil *Stamps*, *Bailey* pa t di yon mo. Mwen sipoze li t ap reflechi tou sou lide wè manman mwen an. Ki jan yon timoun uitan te ka kache tout laperèz lide sa a te ka soulve nan kè li? Petèt li te oblije vale laperèz la epi kenbe l nan gòj li, oubyen petèt li te oblije sere laperèz la nan fant zòtèy li yo.

"Ti *Bailey*, chat pran lang ou? Kisa w panse manman w ap di, lè m di l pitit li yo pa t vle vin wè l?" Lide papa m t apral di manman nou sa a te fè mwen menm ak *Bailey* tranble an menm tan. Li te apiye sou chèz machin nan epi l te di, "Se manman cheri nou. Mwen konnen nou vle wè manman cheri nou. Kidonk, pa kriye." Papa m te ri epi l te byen ranje l nan plas li epi l te mande tèt li, "Ki jan manmzèl pral reyaji si l ta konn sa?"

Mwen te sispann kriye dèske pa t gen okenn chans pou m te tounen nan vil *Stamps* kay Mama. *Bailey* pa t

apral kore m nan demand pou m tounen an, m te deja wè sa. Kidonk, m te deside fèmen bouch mwen, souye je m epi tann nenpòt sa k gen pou rive a lè m wè manman mwen.

Vil *St. Louis* te reprezante yon nouvo sansasyon chalè, yon nouvo esperyans salte. Memwa m pa t vle kenbe okenn imaj pil gwo bilding ki te kouvri ak salte e ki te youn sou lòt yo m te wè pandan m nan machin nan. Pou jan sa te parèt pou mwen, se nan lanfè yo t ap mennen nou, epi se papa m, satan, ki t ap mennen nou la.

Se te sèlman nan ka ijans *Bailey* te pèmèt mwen pale nan langaj "*Pig Latin*"[9] avèk li devan granmoun. Jou apremidi sa a nan machin nan, mwen te santi m gen ijans. Li te sanble kòmsi nou te vire nan menm koub la omwen senkant fwa. Mwen te mande *Bailey* sa k t ap pase konsa, epi li te reponn, "Maya, nou *St. Louis*, epi nou pral wè manman cheri nou. Pa enkyete w." Papa m te ri epi l te reponn mwen pou l rasire m nan menm lang "*Pig Latin*" an. Mwen te sezi paske m te kwè se *Bailey* avèk zanmi l yo ki te envante "*Pig Latin*" epi granmoun pa t konnen anyen ladan l. Men avrèdi m te plis fache pase m te sezi lè m te tande l pale nan lang "*Pig Latin*" an. Se te yon lòt prèv ki te montre m jan granmoun gen mès jwe nan lòlòj timoun. Yon lòt egzanp ki pwouve jan granmoun gen tandans trayi.

Pou m ta dekri manman m, fòk mwen ta di li te tankou yon siklòn avèk yon fòs san parèy oubyen tankou koulè lakansyèl la k ap monte desann pou l taye banda nan syèl la. Se grann mwen bò manman m ki te resevwa nou epi nou te chita sou pwent chèz la nan yon salon ki plen ak bagay (papa m te pale vrèman alèz avèk grann

---

[9] Se yon lang jwèt timoun gen tandans imajinen kote yo vire mo yo lanvè, landwat.

mwen menm jan moun blan pale avèk moun nwa, san kontrent). Nou toulede te pè ki jan sa t ap ye lè manman m rive epi an menm tan nou te enpasyan dèske l te pran tout tan sa a anvan l parèt. Li vrèman enkwayab, gen verite nan espresyon ki di: "Ret bouch be" ak "lanmou nan yon klendèy." Bèlte manman m te frape m tankou yon kout loray. Bouch wouj li yo (Mama te di m se yon peche pou moun met fa), ki te ouvri pou montre anpe bèl dan blanch. San konte aparans li ki te byen fre. Souri l te ouvri bouch li pi lwen pase de bò figi l, pi lwen pase zòrèy li, e menm pase lari a. Mwen te ret bouch be. Mwen te konnen imedyatman poukisa li te voye m ale. Li te twò bèl pou l gen timoun. M pa t janm wè yon fanm bèl tankou l ki te gen tit, "Manman". *Bailey* li menm te tou tonbe damou nan menm moman an pou tout letènite. Mwen te wè je l briye tankou pa manman m; li te gentan bliye jan l te santi l poukont li, ansanm ak tout nuit nou te pase ap kriye paske nou te santi nou se timoun paran yo pa vle. Se kòmsi li pa t janm kite bò kote manman m, ni li pa t janm pataje lannuit frèt yo avèk mwen. Kounye a li te avèk manman cheri l, epi m te reziye m avèk nouvo eta li te twouve li a. Yo te pi sanble youn lòt pase li menm avèk mwen, e menm pase misye ak papa m. Yo toulede te gen yon bote fizik ansanm ak yon pèsonalite chaman. Kidonk, mwen te di tèt mwen, se sa pou l ta ye.

Papa n te kite *St. Louis* kèk jou apre pou li t ale *California*, epi m pa t ni kontan ni tris. Li te yon etranje pou mwen, epi si l te chwazi kite n avèk yon lòt etranje, se te menm bagay.

# X

Granmè *Baxter* te youn nan moun nwa yo rele "kwadwon" oubyen "oktowon" nan kominote nou, ki vle di san nwa a pa t fò nan li ditou, epi li te prèske sanble yon blan. Se yon fanmi alman ki te elve l nan vil *Cairo* nan eta *Illinois*, epi l te vin abite vil *St. Louis* nan kòmansman syèk la pou l te etidye enfimyè. Pandan l t ap travay nan Lopital *Homer G. Phillips*, li te rankontre epi marye granpè *Baxter*. Li te blan (li pa t gen okenn karakteristik ki te ka endike li se yon nwa) epi granpè m te nwa. Tandiske granmè m te pale avèk yon aksan alman jiskaske l te mouri, granpè m menm te pale tankou youn nan moun Karayib yo.

Maryaj yo an te ranpli ak kè kontan. Granpè m te gen yon pawòl li te konn di ki te fè fanmi an fyè anpil: "Nan ki Jezi m ye, mwen viv pou madanm mwen, pitit mwen ak chen m." Li te pran anpil swen pou l te onore pawòl sa a. Epi li te tèlman fanatik fanmi l, li te kwè nenpòt pawòl yo te di l menm lè te gen prèv pou montre lekontrè.

Zòn moun nwa nan vil *St. Louis* a te byen kòkèt. Se vre te gen lwa ki te entèdi bwè alkòl ak jwe zo, men li te difisil pou m te kwè lwa sa yo te egziste vrèman pou jan moun yo te lage kò yo nan fè de bagay sa yo. Timoun lekòl yo te enfòme *Bailey* avèk mwen sou diferan mesye ki te gen abitid enstale yo nan kwen lari a pandan nou t ap mache. Mwen si, se nan liv kòbòy mesye yo te jwenn non sa yo (Frape-di-Jim, DeRevolvè, NègDous), epi yo te pwouve m sa nan fason yo te gen abitid kanpe devan klèb yo tankou kòbòy ki pa gen chwal.

Nou te rankontre mesye k te konn jwe zo, kat, lotri ansanm ak sa k te konn vann kleren non sèlman nan lari a men nan salon lakay nou tou. Souvan yo te la lè nou te sot lekòl, yo te chita sou kanape yo, chapo yo nan men yo, menm jan nou te fè lè nou te fèk rive nan vil la. Yo t ap tann Grann *Baxter* an silans.

Po blan li an ansanm ak ti linèt granmoun li te gen abitid retire sou nen l epi kite pandye nan yon chèn ki te tache sou rad li te fè yo respekte l anpil. Anplis, repitasyon li te genyen kòm yon moun ki gen sis pitit ki pa jwe ak moun ansanm ak pozisyon l kòm kaptenn katye a te ranfòse pouvwa l jous li te kapab boule avèk nenpòt vagabon san l pa pè anyen. Li te gen moun pa l nan depatman lapolis la, e sa te rann nèg yo chita byen dosil nan salon an ap tann pou yo mande l kèk favè. Si Granmè m te rive fè lapolis sispann bay klèb yo an chalè, oubyen si l te pèmèt yo redui lajan pou lage yon zanmi yo nan prizon, mesye yo te konnen sa li menm li t ap tann nan men yo. Lè eleksyon rive, se pou yo te delivre vòt la ba li. Souvan li te ede ak sa yo te bezwen an, epi yo te toujou ba li vòt yo.

Mwen te fè konesans anpil lòt bagay nan vil *St. Louis*, tankou, janbon fen, pistach melanje, leti nan pen sandwich, "*jelly beans*"[10], "*Victrolas*", ansanm ak fidelite nou dwe fanmi nou. Nan *Arkansas*, se nou k te konn prepare vyann yo nou menm epi nou te konn manje yo konsa pou dejene. Men nan vil *St. Louis*, nou te achte yo nan yon magazen alman ki te toujou gen yon sant etranj epi n te manje yo nan sandwich. Si Granmè m pa t janm pèdi aksan Alman li an, li pa t janm pèdi anvi l pou pen nwa Alman an tou, epi nou te gen abitid achte l tout antye. Nan vil *Stamps*, nou sèlman konn itilize leti pou n met

[10] Se yon ti dous nan fòm sirèt.

salad pòmdetè a chita, epi pistach nou te soti dirèk nan chan nou epi se nou menm ki te griye yo nan fou a lannuit lè l te konn fè frèt anpil. Sant lan te toujou konble tout kay la e nou te toujou gen tandans manje twòp. Men sa se te koutim nan vil *Stamps*. Nan vil *St. Louis* menm, nou te achte pistach la nan magazen epi li te tou melanje avèk "jelly beans". Kidonk, nou te manje sale a ak sikre a ansanm, epi m te twouve melanj lan gou anpil. Se te pi bon bagay gwo vil la te gen pou l ofri.

Lè nou te anrejistre nan lekòl gramè *Toussaint L'Ouverture* la, inyorans kondisip nou yo ansanm ak move jan pwofesè nou yo te vrèman choke nou. Se te sèlman lajè bilding nan ki te enpresyone nou, menm lekòl blan an nan vil *Stamps* pa t laj konsa.

Nou te sezi pou n te wè jan etidyan yo te an reta nan edikasyon yo. *Bailey* avèk mwen te pi avanse nan aritmetik akoz esperyans nou nan Magazen an, epi nou te li byen tou paske nan vil *Stamps* pa t gen lòt bagay pou fè esepte li. Yo te plase nou nan yon klas pi wo paske pwofesè yo te panse nou t ap fè lòt timoun yo wont pou jan nou te avanse lontan pase yo--epi nou te fè yo wont vrèman. *Bailey* pa t sispann remake jan kanmarad nou ye te enferyè nan konesans yo. Lè manje midi konsa, li te gen abitid kanpe nan mitan yon gwoup gwo gason tankou l pou l kesyone, "Kilès *Bonaparte* te ye?" "Konbyen pye ki genyen nan yon kilomèt?" Se te fason pa *Bailey* pou l agase ak kwape yo.

Nenpòt nan ti gason yo te ka bat li, men si yo te fè sa, yo t ap oblije refè l ankò nan demen, epi *Bailey* li menm pa t yon moun ki te asepte goumen san fè koken. Li te di m lemoman m twouve m nan yon batay, imedyatman se pou m kenbe ti pati nèg la. Li pa t janm reponn lè m te mande l ki jan pou m fè si se ak yon ti fi m ap goumen.

Nou te ale lekòl la pou tout yon ane, men sèl bagay mwen te tande m potko tande deja se, "Si w ekri mo "ought" la nan yon bèl wonn plizyè fwa, w ap amelyore aparans ekriti w".

Pwofesè yo te konpòte yo yon jan pi rezève pase pwofesè nan vil *Stamps* yo, epi malgre yo pa t bat etidyan yo avèk igwaz, yo te konn bat yo nan pla men yo avèk yon règ. Nan vil *Stamps*, pwofesè yo te janti e emab, men se paske yo te soti nan inivèsite nwa ki te *Arkansas* yo, epi dèske vil nou an pa t gen ni otèl ni apatman, yo te oblije abite kay fanmi ki nan vil la. Si yon pwofesè fanm te konn gen moun vin vizite l, oubyen li pa t resevwa okenn lèt oubyen li te kriye poukont li nan chanm li lannuit, nan fen semèn nan menm timoun yo te pran diskite sou moralite l, solitid li, ak lòt defo l anjeneral. Li t ap vrèman difisil pou pwofesè vil *Stamps* yo te kenbe yon pwotokòl rezève pandan tout ti vil la t ap egzaminen tout ti koze yo.

Pwofesè vil *St. Louis* yo menm te gen tandans aji vrèman an tilititi, epi yo te kanpe sou edikasyon yo ak fason yo te gen tandans pale tankou moun blan pou yo ka parèt siperyè a etidyan yo. Yo tout, fanm kou gason, te sonnen menm jan ak papa m nan fason yo te pale anglè a. Yo te mache avèk kò yo byen rèd epi yo te gen tandans pale ak bouch yo byen sere kòmsi yo te pè kite son an soti menm jan yo te pè pran move sant timoun ki t ap koute yo.

Nou te mache ale lekòl nan anpe katye k te ranpli ak kay beton sèlman epi nou te oblije respire lè kontamine a pandan tout sezon ivè a. Nou te aprann reponn avèk, "Wi" ak "Non", pa "Wi, madam" ak "Non, madam".

Yon lè konsa, Manman m, nou pa t wè l souvan nan kay la, te fè nou vin kontre l kay *Louis*. Se te yon ba nan kwen pon ki te tou pre lekòl nou an. Se te de frè siryen ki te mèt li.

Nou te konn antre nan pòt dèyè a, pousyè yo ansanm ak sant byè ak vyann bouyi te fè m santi kòmsi m t ap manje koton. Manman m te koupe cheve m nan menm estil avèk li epi li te repase li. Kidonk, m te santi kòmsi tèt mwen te toutouni epi dèyè kou m te tèlman espoze, m te *wont pou moun mache dèyè mwen.* Natirèlman, sa te rann mwen toujou ap kouri vire tounen lè m te santi yon moun dèyè m kòmsi m t ap atann yo fè m yon bagay.

Lè n te konn rive nan klèb la, zanmi Manman m yo te konn akeyi nou byen kòm "Chè timoun *Bibbies* yo" epi yo te ban nou bagay pou n bwè ak ekrevis bouyi pou n manje. Pandan n te chita sou ban bwa rèd yo, Manman m te gen abitid danse poukont li devan nou an. Se nan moman sa yo mwen te pi renmen li. Li te tankou yon bèl kap k ap monte sou tèt mwen. Si m te vle, m te ka rale kap la vin jwenn mwen nan de fason, mande pou m ale nan twalèt oubyen pran goumen ak *Bailey*. Mwen pa t janm fè ni youn ni lòt, men pouvwa m te konnen m genyen pou m fè sa te fè kè m sansib pou li.

De frè siryen yo t ap konbat pou yo wè kilès nan yo ki te ka kenbe atansyon l pandan li t ap chante chante "*Blues*"[11] yo; mwen menm ak *Bailey* te prèske ka konprann yo. Yo te gen abitid swiv li ak je yo menm lè yo t ap pale avèk lòt kliyan yo, epi mwen te konnen yo menm tou yo te akable ak admirasyon pou bèl fanm sa a ki te pale ak tout kò l epi ki te ka fè son ak dwèt li pi fò pase tout lòt moun nan monn nan. Se la nou te aprann dans "*Time Step*" la. Se dans sa a ki fè baz e ki jenere tout lòt dans Ameriken nwa yo. Se yon mouvman kote souvan w ap tape pye w atè, epi w ap vole yon moman epi poze yon lòt. Li vrèman

[11] Se yon fòm mizik ameriken nwa yo devlope. Se pa mwayen fòm mizik sa a yo plis gen tandans plenyen sò yo nan lavi a an menm tan y ap bay tèt yo pawòl pou ankouraje tèt yo souke kò yo.

mande anpil atansyon ak santiman ak kowòdinasyon. Yo te konn fè nou kanpe nan sal dans lan, nan chalè a, devan zanmi Manman m yo pou n montre yo talan pa nou. *Bailey* te aprann byen vit e se li ki te toujou pi byen danse ant nou de a. Men, mwen te aprann tou. Menm detèminasyon ki te motive m aprann tab miltiplikasyon an, se li menm ki te motive m aprann dans lan. Pa t gen ton *Willie*, ni fou a, men te gen Manman m ansanm ak zanmi l yo ki t ap ri san rete, epi sa te motive m menm jan avèk sitiyasyon fou a ak ton *Willie*. Yo te aplodi nou epi yo te ban nou plis bagay pou n bwè ansanm ak plis ekrevis. Men se anpil ane apre m te rive ka danse vrèman byen, avèk anpil plezi ak libète. Tout vil la te konnen frè Manman m yo, ton *Tutti*, ton *Tom* ak ton *Ira* trè byen. Yo tout te gen djòb leta, e se apre m te vin konprann ki jan se pa t yon ti bagay sa te ye dèske se gason nwa yo te ye. Djòb yo avèk fanmi yo te distenge yo, men yo te plis gen repitasyon anpe nèg vrèman ki pa jwe. Granpè te di yo, "Mwen pa nan Jezi, e si yo arete w paske w vòlè oubyen ou komèt yon lòt zak egare, m ap kite n pouri nan prizon. Men, si yo arete n paske nou goumen, m ap vann kay la, ak tout sa m genyen pou m fè n soti nan prizon!" Avèk ankourajman sa a, melanje ak gwo san yo, li pa t etonan yo te vrèman met laperèz nan kè moun. Tonton nou ki te pi jenn nan, *Billy*, te twò jenn pou l te antre nan koze lòt yo. Te gen yon bagay yo te konn fè ki vin tounen yon lejann nan fanmi an.

*Pat Paterson*, yon gwo nèg, ki li menm te pwoteje tèt li avèk repitasyon l kòm moun ki pa jwe, te fè gwo erè joure manman m yon jou swa li t ap mache poukont li. Li te rakonte frè l yo sa k pase a. Yo te kòmande youn nan ekip yo an pou yo chache *Paterson* nan lari a epi pou l telefone yo lè l jwenn misye.

Pandan yo t ap tann tout apremidi a, salon an te ranpli ak lafimen sigarèt ansanm ak estrateji pou revandike Manman mwen. Detanzantan, Granpè te antre sot nan kizin nan pou l di yo, "Pa touye li. Nou konprann, sèlman pa touye li," epi apresa li te retounen al bwè kafe l avèk grann.

Yo te ale nan klèb kote *Patterson* te chita ap bwè sou yon ti tab. Ton *Tommy* te kanpe nan pòt la, ton *Tutti* te kanpe nan antre twalèt la epi ton Ira, misye te pi gran epi tout moun te admire l, t al kote *Patterson* te chita a. Byennantandi, yo tout te gen zam.

Ton *Ira* te di Manman m, "Men li wi, *Bibbi.* Men nèg *Patterson* nan. Vini pou w ka sabote l byen sabote.

Lè sa a Manman m te frape yon sèl bout fè nan tèt misye ki te manke touye l. Lapolis pa t fè okenn envestigasyon epi pa gen moun ki te kritike yo.

Apretou, èske Granpè pa t ankouraje gwo san yo an, epi èske Granmè pa t yon fanm prèske blanch ki te gen zanmitay li nan lapolis?

Fòk mwen admèt mwen te admire repitasyon yo te genyen an. Yo te gen abitid bat blan tankou nwa san rezèv, epi yo te tèlman renmen youn lòt, yo pa t janm devlope kapasite fè lòt zanmi. Se Manman m sèl pami yo ki te janti epi ki te renmen asosye ak moun. Granpè te tonbe malad jouk li te oblije rete nan kabann li pandan nou t ap viv avèk yo, epi pitit li yo te pran plezi pase tan lib yo avèk li pou yo ba l blag ak tripotay, epi pou montre l bonjan lanmou.

Se ton *Tommy*, ki te gen abitid moulen mo l tankou Granpè, epi se li m te pi prefere. Li te gen yon fason li pran mo ki toutafè òdinè epi konekte e transfòme yo yon jan pou l fè yo sonnen tankou pi gwo betiz ou te ka tande oubyen tankou yon powèm rizib. Li te yon komedyen natirèl, epi li pa t janm tann ekla ri ki te gen pou pouswiv

pawòl li yo. Li pa t janm mechan. Li te sèlman pa t manje anyen frèt.

Lè n te konn ap jwe boul bò lakay la, lè l te konn ap sot travay, ton *Willie* te gen abitid vire nan kwen lari a pandan l ap fè kòmsi li pa wè nou. Epi toudenkou, tankou yon chat abil, li te atrap boul la epi l te di nou, "Mete tèt nou kote bouda n ye epi m a kite n antre nan ekip mwen an." Nou te konn kouri al fè wonn li, men se jis lè li te rive sou tèt macheskalye pou l antre lakay la li te konn voye boul la tounen ban nou.

Souvan li te di m, "*Ritie*, pa bay tèt ou pwoblèm paske w pa bèl tande. Mwen kwaze anpil bèl fanm k ap fouye twou oubyen k ap fè yon bagay pi mal toujou. Mwen sèmante devan Bondye ou se yon moun ki gen sèvo. Mwen pito ou entelijan pase pou w gen yon bèl dèyè."

Yo te toujou ap fè djòlè konsènan bon kalite san ki koule nan venn fanmi *Baxter* a. Ton *Tommy* te di menm timoun nan fanmi an santi sa anvan yo gentan aprann anyen. Yo te sonje jan *Bailey* te konn aprann mwen mache anvan l te menm gen twazan. Lè *Bailey* te wè jan mwen t ap plede tonbe, yo rapòte li te di, "Se sè mwen. Fòk mwen montre l mache." Yo te esplike m tou ki jan m te vin gen non "*My*"[12] la. Apre *Bailey* te vin aprann mwen se sè l pou tout bon, li te refize rele m Marguerite. Li te prefere rele m, "*My Sister*,"[13] epi apre kèk ane, li te vin redui non an pou pi kout epi l te rele m senpman "*My*". Pi devan yo te transfòme non an an "*Maya*".

Nou te abite nan yon gwo kay nan ri *Caroline* avèk granparan nou pou mwatye ane a anvan Manman n te mennen l al viv lakay li. Demennajman sa a pa t fè okenn efè sou mwen. Li te sèlman repete fenomèn ale vini ki te

---

[12] An anglè mo a sonnen tankou "may".
[13] Ki vle di, "Sè mwen".

make lavi nou. Si lòt timoun pa t plede demennaje konsa nan anfans yo, sa te montre desten te planifye pou lavi nou diferan konpare ak pa tout lòt moun nan monn nan. Nouvo kay la pa t si diferan pase lòt yo, esepte nou te avèk Manman m.

*Bailey* te pèsiste nan rele l "Manman Cheri" jiskaske nan viv ansanm tou pre youn lòt fraz la te transfòme premyeman an "Manm cheri" epi finalman an "Ma Cheri". Mwen pa t janm ka fin kwè Manman m te toutafè reyèl. Li te tèlman bèl ak abil, menm lè li te fèk leve nan dòmi epi je l te ranpli ak somèy epi cheve l te gaye, m te panse li sanble avèk lavyèj Mari. Men ki manman ak pitit fi ki konprann youn lòt, oubyen ki menm santi konpasyon pou mank konpreyansyon yo chak demontre youn lòt?

Manman m te prepare yon plas pou nou epi nou te ale la avèk anpil rekonesans. Nou chak te gen yon chanm avèk kabann pa nou, nou te gen tout sa n te bezwen manje, epi yo t achte rad nan magazen pou nou. Apretou, li pa t oblije fè sa. Si n te enève l oubyen si n te dezobeyi l, li te kapab toujou fè nou tounen nan vil *Stamps*. Nou te tèlman apresye li te kenbe nou avèk li, epi an menm tan nou te tèlman pè pou l pa t fè nou tounen (yon bagay nou pa t janm ka pale) sa te rann mwen yon ti jan fèmen sou tèt menm. Yo te rele m "Granmoun" epi yo te toujou ap repwoche m paske m te toujou tankou yon tòti.

Mennaj Manman mwen an, Mesye *Freeman*, te viv avèk nou, oubyen nou te viv avèk li (m pa t janm ka konnen kilès nan de a). Li te soti nan zòn Sid peyi a tou epi l te men gwosè. Grès te pandye sou tout kò li. Tete l te konn fè m jennen lè l te konn ap mache san chemizèt sou li. Yo te pandye sou lestomak li tou plat.

Menm si Manman m pa t yon bèl fanm, grimèl, cheve long, se chans sèlman ki te ka lage l nan men misye, epi li te konn sa. Manman m te edike, li te soti nan yon

fanmi ki genyen bon renome, epi apretou èske se pa t nan vil *St. Louis* menm li te fèt? Anplis, Manman m te gen yon gete lakay li, li t ap ri epi bay blag toutan. Misye te apresye sa l gen nan men li an. Mwen panse li te gen anpil laj anplis Manman m, epi menm si se pa t sa, li te aji tankou yon granmoun ki gen yon jenn fanm nan men l. Misye te siveye tout sa Manman m t ap fè epi lè l te kite yon chanm, se avèk anpil regrè je misye te lese l ale.

# XI

Mwen te deside *St. Louis* se yon peyi etranje. Mwen pa t ap janm ka fin abitye avèk ni bri twalèt ka p flòch, ni manje nan bwat, ni sonèt nan pòt kay moun, ni bri machin ak tren ak bis ki te toujou anvayi kay la. Nan lide m, se sèlman kèk semèn mwen te pase *St. Louis*. Moman m te reyalize mwen pa t ankò rive nan vrè patiraj mwen an, mwen te pran refij nan liv, nan forè *Robin Hood* la ak nan kav *Alley Oop* la kote bagay reyèl yo ak bagay imajinè yo t ap antre soti youn nan lòt chak jou. Mwen te ame m avèk menm mantalite ki te sèvi m pwoteksyon nan vil *Stamps* lan: "Mwen pa t vin pou m rete."

Manman m te konpetan nan abilite l pou l achte tout sa nou te bezwen. Menm si sa te vle di li te chache yon moun pou fè pwovizyon yo. Malgre li te yon enfimyè, li pa t janm travay sou pwofesyon l pandan nou t ap viv avèk li. Mesye *Freeman* te bay lajan pou sa k te nesesè yo epi Manman m te mete anpe lajan anplis nan lajan travay li ki se jere jwèt nan kazino yo. Lavi moun k ap travay soti uitè ale senkè a pa t genyen ase prestij pou Manman m. Se jis ventan apre, m te premye wè l avèk yon inifòm enfimyè.

Mesye *Freeman* te travay nan gwo bato yo, epi kèk fwa li te antre lakay la ta, apre Manman m te gentan soti. Li te pran dine l sou fou a kote Manman m te kouvri l byen kouvri apre l te avèti nou pou n pa touche li. Li te manje byen dousman nan kizin nan pandan *Bailey* avèk mwen t ap li magazin nou. Dèske nou te gen pwòp lajan nou kounye a, nou te achte magazin ki te gen bèl foto ladan yo. Lè Manman m pa t la, li te fè nou bay mo donè nou

pou n te fini devwa n, manje dine n, lave asyèt yo anvan nou te ka li oubyen tande emisyon k te gen tit, "*The Lone Ranger*", "*Crime Busters*", ak "*Shadow*".

Mesye *Freeman* te deplase tou dousman tankou yon gwo manman bèf epi se de lè konsa li te gen mo ak nou. Li te sèlman tann Manman m, epi l te met tout li menm nan tann nan. Li pa t janm li yon jounal oubyen kadanse ak mizik radyo a. Li t ap tann. Se sa sèlman l t ap fè.

Si l te vini anvan nou t ale dòmi, nou te wè lavi retounen nan kò misye. Li te leve nan gwo chèz la tankou yon moun ki t ap reveye nan somèy, avèk yon souri sou bouch li. Se lè sa a m te konn ap sonje mwen te fèk tande yon pòt machin fèmen; apresa mach Manman m te peze sou twotwa a. Pandan kle Manman m te nan pòt la toujou, mesye *Freeman* te gentan poze kesyon l te toujou poze a, "Ey, Bibbi, ou te pase yon bon moman?"

Kesyon li an te ret chita nan lè a pandan Manman m t al plake yon bo sou bouch li. Apresa, li te vire gade *Bailey* avèk mwen avèk lèv fade ak beze a. "Nou poko fini devwa nou toujou?" Si nou te gentan fini epi nou te sèlman ap li, li te di, "Ok. Al di priyè nou epi ale dòmi." Si n potko fini, li te di, "Enben ale nan chanm nou pou n fini...epi di lapriyè epi ale dòmi."

Souri ki te sou bouch mesye *Freeman* nan pa t janm pi laj pase sa. Kèk fwa Manman m t al chita sou janm li, epi souri ki te sou bouch misye a te sanble kòmsi li t ap ret la pou letènite.

Nan chanm nou, nou te ka tande vè bwason yo t ap frape ansanm ak bri radyo a ki te monte pi fò. Mwen panse Manman m te danse pou misye lè yo te pase yon bon nuit paske misye pa t ka danse. Souvan, anvan dòmi te konn pran m, mwen konn tande pye k ap danse.

Kè m te fè m mal pou mesye *Freeman*. Kè m te fè m mal pou li menm jan kè m te brize pou yon ti gwoup

kochon ki te fèt nan lakou nou an nan eta *Arkansas*. Nou te byen angrese yo tout ane a pou yo te ka prè nan sezon touye bèt la, epi malgre kè m te fè m mal pou yo, m te konnen ki jan mwen t ap rejwi nan manje vyann yo, yon bagay yo te ka ban mwen sèlman ak lanmò yo.

Akoz anpil istwa nou te konn tande ansanm ak imajinasyon sipèaktif nou te genyen, epi petèt tou akoz esperyans deplasman nou te fè deja nan ti kantite tan nou te viv la, *Bailey* avèk mwen te soufri diferan malèz--pou li menm se te yon pwoblèm fizik, epi pou mwen menm se te yon pwoblèm mantal. Li te gen tandans bege, epi mwen te gen abitid fè anpil kochma ki fè m swe. Yo te toujou ap di l pou l pale pi dousman epi pou l rekòmanse. Kanta pou mwen menm, lè kochma yo te vrèman boulvèse m nan yon nuit, Manman m te konn mennen m kouche avèk li nan chanm li an, nan gwo kabann li te pataje avèk mesye *Freeman* nan.

Akoz yo tèlman bezwen estabilite, timoun pa pran lontan pou yo abitye ak yon bagay. Apre twazyèm fwa manman m te mennen m kouche avèk li, m te panse pa t gen anyen dwòl nan sa.

Yon jou maten, li te leve bonè pou li t al regle yon bagay, epi dòmi te repran m ankò. Lè m te reveye, mwen te santi yon pwa, yon bagay dwòl sou pye goch mwen. Bagay la te twò swa pou l te yon men, epi m pa t santi se te yon rad ki te sou pye m. Nenpòt sa l te ye a, m pa t janm rankontre yon sansasyon konsa pandan tout ane mwen te dòmi avèk Mama nan vil *Stamps*. Bagay la pa t bouje, epi sezisman te fè m pa ka bouje tou. Mwen te vire figi m agoch pou m te wè si mesye *Freeman* te reveye epi soti deja, men je l te ouvè epi toulede men l te andeyò dra a. Mwen te konnen, kòmsi m te toujou konnen, se te "bagay" li ki te sou pye mwen.

Li te di m, "Rete la, *Ritie*, m pa p blese w." Mwen pa t pè, petèt yon ti enkyetid, men m pa t pè. Mwen te konnen anpil moun "fè l" epi se "bagay" yo ki te akonpli zak la, men mwen pa t konnen pèsonn ki te janm fè l ak yon lòt. Mesye *Freeman* te rale m vin jwenn li epi l te met men l nan fant janm mwen. Li pa t fè m mal; men, Mama nan vil *Stamps* te toujou di m: "Kenbe janm ou fèmen, epi pa kite okenn moun wè ti valiz ou."

"Ou wè m pa fè w mal. Ou pa bezwen pè." Li te retire dra a epi "bagay" li te kanpe tankou yon bougon mayi. Li te pran men m epi l te di m, "Touche l." Li te gen menm sansasyon avèk anndan yon poul yo touye. Apresa, li te rale m mete sou lestomak li avèk bra goch li epi bra dwat li t ap bouje tèlman vit, epi kè l tou t ap bat tèlman fò m te pè li t apral mouri. Kèk istwa mwen konn li konn rakonte ki jan yon moun ki mouri pa p lache nenpòt sa ki nan men l nan moman l mouri a. Mwen te pran imajinen ki jan mwen t ap janm libere tèt mwen si mesye *Freeman* te mouri pandan l te kenbe m. Èske y ap oblije koupe bra l pou yo retire mwen?

Finalman, li te fè silans, epi apresa li te fè yon bagay m te renmen. Li te tèlman kenbe m ak tandrès, m te menm swete li pa t janm lage mwen. Mwen te santi m lakay finalman. Pou jan l te kenbe mwen an, m te konnen li pa t ap janm lage m, epi li pa t ap janm kite anyen mal rive mwen. Petèt se li menm ki vrèman papa m, epi nou resi jwenn youn lòt. Men apresa li te vire epi l te kite m nan yon plas tou mouye sou kabann nan, epi l te kanpe.

"Fòk mwen pale avèk ou, *Ritie*." Li te monte bout chòt la sou li epi l t ale nan twalèt la.

Se vre kabann nan te mouye, men m te konnen m pa t gen yon aksidan. Petèt mesye *Freeman* te gen youn pandan l te kenbe mwen an. Li te retounen avèk yon vè dlo epi l te di m avèk yon vwa sonb, "Leve. Ou pipi nan

kabann nan." Li te vide dlo a sou pati nan kabann nan ki te mouye a, epi sa te fè l sanble tout bon vre avèk matla m anpil fwa.

Dèske m te grandi yon kote yo te trè sevè ak timoun, m te konnen lè pou m kenbe silans mwen devan granmoun, men m te vrèman anvi mande l poukisa li te di m pipi tandiske li te klè pou mwen li pa t menm kwè sa l di a. Si l te panse m malelve, èske sa ap vle di li pa p janm kenbe m ankò? Epi èske sa ap fè l pa janm admèt se li k papa m? Sanble m te fè l wont.

"*Ritie*, ou renmen *Bailey*?" Li te chita sou kabann nan epi m te rapwoche l avèk espwa. "Wi." Li te bese do l pou ranje chosèt li, epi do l te tèlman laj ak akeyan, mwen te anvi depoze tèt mwen sou li.

"Si w janm di moun sa n sot fè a, m ap touye *Bailey*."

Kisa n te sot fè a? Nou? Asireman li pa t vle di pipi nan kabann nan. Mwen pa t konprann epi m pa t gen kouraj poze l kesyon. Men m te konprann se te konsènan kenbe l te kenbe mwen an. Mwen pa t ap ka mande *Bailey* eklèsi m nonplis paske sa t ap mande pou m di l sa nou te fè a. Lide li te ka touye *Bailey* a te choke m. Apre l te kite chanm nan, m te fè lide di Manman m mwen pa t pipi nan kabann nan, men si l te mande m sa k te pase m t ap oblije rakonte l mesye *Freeman* te kenbe m, epi mwen pa t ap ka di sa.

Se te toujou menm difikilte a. Mwen te toujou viv li konsa. Te gen yon lame granmoun, epi mwen pa t ka konprann anyen nan motivasyon yo ak entansyon yo, epi yo pa t fè okenn efò pou yo te konprann mwen nonplis. Mwen pa t janm fè lide pa renmen mesye *Freeman*, mwen sèlman pa t konprann li.

Plizyè semèn te pase san l pa t janm pran lapawòl avèk mwen, esepte yon bonjou byen rapid san l pa t menm gade nan direksyon mwen.

Se te premye sekrè mwen te janm kenbe pou *Bailey*, epi kèk fwa mwen te panse li te dwe kapab li nan figi mwen gen yon bagay m pa di l, men li pa t apèsi anyen.

Mwen te kòmanse panse sou mesye *Freeman* ak fason l te anvlope m nan gwo bra l yo. Anvan sa, lavi m te konekte avèk *Bailey*, manje, Mama nan vil *Stamps*, Magazen an, li liv ak ton *Willie*. Kounye a, pou premye fwa, li te genyen kontak fizik.

Mwen te pran abitid tann mesye *Freeman* retounen sot travay, men lè l te rantre li pa t menm wè m, malgre m te mete anpil santiman nan di l, "Bonswa mesye *Freeman*."

Yon swa, lè m pa t ka konsantre sou anyen, m te ale kote l te chita a epi byen vit mwen te chita sou janm li. Se Manman m li t ap tann ankò. *Bailey* t ap tande emisyon, "*The Shadows*" la epi li pa t ap manke prezans mwen. O kòmansman, mesye *Freeman* te ret chita byen dousman, san l pa t kenbe mwen. Apresa, m te santi yon bagay kòmanse bouje anba kwis mwen. Li te pran fwote ak kò m epi l te kòmanse vin byen di. Apresa, misye te rale m sou lestomak li. Li te gen sant travay la, epi l te tèlman pre, m te antere figi m nan chemiz li epi m te pran koute bri kè l, li t ap bat espesyalman pou mwen. Mwen menm sèlman te ka tande batman an sou figi mwen. Li te di m, "Chita dousman, sispann bouje." Men pandan tout tan sa a, se li menm ki t ap mouvmante m sou janm li. Epi toudenkou li te leve kanpe epi m te glise atè a. Li te kouri nan twalèt la.

Pou plizyè mwa li te sispann pale avèk mwen ankò. Sa te blese m, epi pou yon moman m te santi m vrèman poukont mwen. Men apresa, m te bliye l, epi menm memwa jan l te kenbe mwen an te vin evapore nan fènwa ki te vlope anpil lòt esperyans mwen te fè deja kòm timoun.

Mwen te lage m nan li plis pase janmè, epi m te vrèman regrèt mwen pa t yon ti gason. *Horation Alger* te pi

gwo ekriven nan monn nan pou mwen. Ewo l yo te toujou bon moun, yo te toujou genyen epi yo te toujou gason. Mwen te kapab devlope premye de karakteristik ewo l yo te genyen an, men sa t ap difisil anpil, epi menm petèt enposib, pou m tounen yon ti gason.

Pwogram ti komik yo te konn bay lèdimanch yo te toujou atire m, e malgre m te admire gwo ewo yo ki te toujou gen laviktwa alafen, m te plis konekte avèk *Tiny Tim*. Li te vrèman difisil, nan twalèt la kote mwen te konn al li jounal yo, pou m te separe pati ki pa t enterese m yo ak pati ki te enterese m yo pou m te ka li pi vit istwa *Tiny Tim* ki rive kwape lenmi l yo. Chak dimanch, m te kriye avèk soulajman lè m te wè jan l te rebondi apre atak lenmi l yo pou l te kwape yo byen kwape san l pa chanje anyen nan jantiyès ak bonte l. Mwen te renmen istwa "*Katzenjammer Kids*" yo paske yo te pase granmoun yo nan betiz. Men, m pa t renmen yo pase sa pou jan yo te konn blaze moun.

Lè prentan te rive nan vil *St. Louis*, m te fè premye kat bibliyotèk mwen, epi kòm *Bailey* avèk mwen te kòmanse swiv diferan liy, m te konn pase tout jounen samdi yo nan bibliyotèk la ap li san rete. Mwen te li yon istwa apre lòt ki te dekri ki jan oubyen yon ti gason pòv ki te konn souye soulye te vin rich byen rich avèk pèseverans li ak bonte l, epi l te fè bèl zèv ak pòv yo lè te gen fèt; oubyen yon ti rèn yo te pran pou yon ti bòn, oubyen timoun yo te pran pou yon san manman san papa. Istwa sa yo te vin pi reyèl pou mwen pase sa ki t ap pase lakay nou an, avèk Manman m, nan lekòl la, osnon avèk mesye *Freeman*.

Pandan mwa sa yo, nou te wè granparan nou ak tonton nou yo (nou te gen yon sèl grenn matant ki te ale *California* pou l fè fòtin li), men yo te toujou poze nou menm kesyon an, "Èske nou fè bon timoun?" Se yon sèl

repons nou te ka bay kesyon sa a. Menm *Bailey* pa t gen kran reponn, "Non".

## XII

Yon jou samdi, ta nan apremidi, apre nou te fin fè travay nou (ki te vrèman diferan konpare ak travay nou nan vil *Stamps*), *Bailey* avèk mwen t apral soti, li menm pou l ale jwe basketbòl, mwen menm pou m ale nan bibliyotèk la. Apre *Bailey* te fin desann macheskalye a, mesye *Freeman* te di m, "*Ritie*, al achte lèt pou kay la."

Se Manman m ki te konn pote lèt pou kay la lè l antre nan aswè, men maten sa a, pandan *Bailey* avèk mwen t ap netwaye salon an, nou te wè pòt chanm li an ouvè, e sa te fè n konprann li pa t antre yèswa.

Li te ban m lajan an, m te kouri ale nan magazen an epi m te kouri tounen. Apre m te fin met lèt la nan bwat glas la, m te vire tounen epi m te apenn rive nan pòt la lè m te tande, "*Ritie*." Li te chita nan chèz la bò radyo a. "*Ritie*, vini." Lide m pa t retounen sou zafè li menm ki te konn kenbe m jiskaske m te prèske rive bò kote l. Pantalon l te ouvè epi "bagay" li te kanpe poukont li deyò zip pantalon l.

"Non, mesye *Freeman*." Epi m te kòmanse fè bak. Mwen pa t vle touche bagay sa a ankò, epi m pa t bezwen l kenbe m ankò. Li te pran bra m epi l te rale m nan fant janm li. Figi l te byen trankil epi l te parèt janti, men li pa t ni ri ni bat je li. Anyen. Li pa t fè anyen, esepte lonje men goch li pou l ouvè radyo a san l pa t menm gade li. Vwa l te leve anwo son mizik la epi l te di, "Li pa p fè mal. Ou te renmen l anvan, pa vre?"

Mwen pa t vle admèt mwen te renmen jan l te kenbe m nan bra l, m te renmen sant li ak kè li k ap bat byen vit la. Kidonk, m pa t di anyen. Epi figi l te transfòme, li te

sanble ak youn nan endijèn mechan Fantòm nan toujou ap bat nan pwogram televizyon an.

Pye l te sere senti mwen. "Desann kilòt ou." Mwen te ezite pou de rezon: li te kenbe m twò sere pou m te bouje, epi m te panse anenpòt moman manman m oubyen *Bailey* te ka vini, oubyen ewo *Green Hornet* la t ap kraze pòt la pou l antre vin sove mwen.

"Nou te sèlman ap jwe anvan." Li te lache m ase pou l te rale kilòt mwen epi l te rale m pi pre l toujou. Li te monte radyo a byen wo, twò wo, epi l te di, "Si w rele, m ap touye w. Epi si w di moun, m ap touye *Bailey*." Mwen te wè li te serye nan sa l di a. Mwen pa t ka konprann poukisa li te vle touye frè mwen an. Nou youn pa t fè l anyen. Epi.

Epi se lè sa a m te santi doulè a. Yon chire epi yon antre ki te dekontwole tout sans mwen yo. Kadejak sou kò yon timoun uitan se tankou yon chamo k ap pase nan yon je zegui. Timoun nan bay, paske kò a kapab, paske lespri moun ki fè kadejak la pa kapab.

Mwen te panse m te mouri--m te leve antoure ak koulè blan--epi m te panse se nan syèl mwen te ye. Men mesye *Freeman* te la epi l t ap lave pye m. "Mwen pa t vle fè w mal, *Ritie*. Mwen pa t vle fè sa. Men pinga w di okenn moun... Sonje, pinga w di okenn moun."

Mwen te santi m fre e pwòp, men yon ti kras fatige. "Non mesye *Freeman*, m pa p di." Se kòmsi mwen t ap flote. Mwen te di l byen dousman, "Mwen sèlman yon tijan fatige, silvouplè m apral fè yon ti kouche." Mwen te panse si m te pale twò fò li te ka panike epi l te ka fè m mal ankò. Li te seche m epi l te ban mwen kilòt mwen. "Mete l sou ou epi ale nan bibliyotèk la. Manman w pa lontan vini. Se pou w aji nòmal, kòm alòdinè."

Pandan mwen t ap desann lari a, m te santi jan pantalon m te mouye, epi se kòmsi tay mwen t ap deplase

soti nan plas li. Mwen pa t ka chita lontan sou ban di nan bibliyotèk la (yo te konstwi pou timoun). Kidonk, mwen te mache ale kote *Bailey* te konn jwe basketbòl la, men li pa t la. Mwen te kanpe la pou yon ti tan, epi m te gade gwo ti gason yo ki t ap jwe, epi m te pran wout lakay.

Arpre de blòk, m te konnen m pa t ap janm ka rive, esepte si m te konte chak pa. Mwen te kòmanse santi nan mitan janm mwen t ap boule m. Pye m t ap pran dife, oubyen anndan tay mwen t ap tranble, avèk menm fòs kè mesye *Freeman* te bat la. Ak chak pa, m te ka santi anndan tay mwen ki t ap bat. Mwen te monte macheskalye yo youn alafwa, youn alafwa. Pa t gen pèsonn nan salon an, kidonk mwen te monte dirèk nan chanm nan epi m te kouche apre m te fin sere kilòt plen ak mak wouj ak jòn nan anba matla a.

Lè Manman m te vini li te di, "O, madmwazèl, m kwè se premye fwa m wè w al kouche san yo pa voye w nan kabann ou. Ou genlè malad."
Mwen pa t malad, men m te santi anndan lestomak mwen t ap pran dife--kòman pou m te di l sa? *Bailey* te antre nan chanm nan pita pou l te mande m sa m genyen.

Mwen pa t gen anyen m te ka di li. Lè Manman m te rele n vin manje epi m te di m pa grangou, li te vin met men l sou fwon m ak bò figi m epi l te di. "Petèt se lawoujòl. Mwen te tande kèk moun ap di li pran anpe moun nan katye a." Apre l te fin pran tanperati m, li te di, "Ou gen yon ti fyèv. Sanble ou fèk atrape lawoujòl la."

Mesye *Freeman* te kanpe men lajè nan pòt chanm nan. "Ebyen, *Bailey* pa ta dwe anndan an avèk li non. Esepte si w vle yon kay chaje ak timoun malad." Manman m te reponn, "Li pa p yon pwoblèm pou l tou genyen l kounye a tou, olye pou l al genyen l pita. Li ka tou fini ak sa." Epi l te pase bò kote mesye *Freeman* nan kòmsi misye te fèt ak

koton. "Vini *Bailey*. Al chache anpe sèvyèt, mouye yo epi vi n pase yo nan figi sè w."

Pandan *Bailey* t ap kite chanm nan, mesye *Freeman* te pwoche kabann nan. Li te bese, epi l te gen yon min sou figi l ki te ka tou aneyanti m. "Si w di..." Epi ankò byen dousman, m te prèske pa tande--"Si w di." Mwen pa t gen ase enèji pou m te reponn li. Kanmenm, li te konnen m pa t ap di anyen. *Bailey* te antre nan chanm nan ankò avèk sèvyèt yo epi mesye *Freeman* te soti.

Pita, Manman m te fè yon soup epi l te chita sou kan kabann nan pou l ban m manje. Soup la te desann nan gòj mwen tankou yon pil zo. Mwen te santi vant mwen avèk dèyè m te lou anpil, men kanta pou tèt mwen, m te santi l lejè se kòmsi se lè sèlman l te gen anndan li. *Bailey* te li magazin, "*The Rover Boys*" la pou mwen jiskaske dòmi te vin nan je l; epi, li t al dòmi.

Jou swa sa a, chak kou m te reveye m te ka tande Manman m ak mesye *Freeman* ki t ap diskite. Mwen pa t ka tande sa yo t ap diskite byen fache a, men m te swete Manman m pa t fè misye fache pou l pa t fè l mal jan l te fè m la. Mwen te konnen l te ka fè sa, avèk figi mechan li an ak je vid li yo. Vwa yo te leve pi wo epi pawòl yo t ap lanse byen rapid nan lè a. Mwen te anvi ale kote yo. Mwen te anvi menm sèlman pase devan pòt chanm yo an kòmsi mwen t apral nan twalèt. Mwen t ap espere yo t ap wè figi m epi yo t ap sispann, men pye m te refize bouje. Mwen te ka bouje zòtèy yo ak cheviy yo, men jenou m yo te tankou bout bwa.

Petèt mwen te dòmi, men maten te rive byen vit epi Manman m te byen bèl devan kabann mwen an. "Ki jan w santi w, ti cheri?"

"M byen, Manman." Yon repons tou pare. "Kote *Bailey*?"

Li te di m *Bailey* t ap dòmi toujou men kanta pou li menm li pa t dòmi ditou. Li te antre soti nan chanm

mwen an pou l te wè ki jan m ye. Mwen te mande l kote mesye *Freeman*, epi figi l te ranpli ak mekontantman. "L ale. Li demennaje maten an. Mwen pral pran tanperati w apre m fin kwit yon ti avwàn pou ou."

Èske m te ka di l kounye a? Gwo doulè m te santi a te rasire m mwen pa t kapab. Sanble sa l te fè mwen an, epi sa m te kite l fè mwen an te vrèman fè Bondye fache pou jan Bondye te kite m nan doulè. Si mesye *Freeman* pa t ret la a ankò, èske sa vle di lavi *Bailey* pa t andanje ankò? Nan ka sa a, si m ta di *Bailey* sa k te pase a, èske l ap toujou renmen m?

Apre Manman m te fin pran tanperati m, li te di m li t apral fè yon ti kouche pou yon ti moman, men pou m leve l si m te santi m pi mal. Li te di *Bailey* pou l siveye si bouton yo te leve nan figi m ak nan bra m e lè yo fè sa pou l mete krèm medikaman an sou yo.

Dimanch sa a fè vaevyen nan memwa m tankou vwa yon moun nan yon apèl entènasyonal ki malkonekte. Yon moman *Bailey* t ap li magazin, "*The Katzenjammer Kids*" pou mwen, yon lòt moman Manman m t ap gade figi m byen gade epi soup t ap vide sou manton m, e anpe te menm rive nan bouch mwen jouk li te trangle mwen. Epi te gen yon doktè ki te pran tanperati m epi ki te kenbe bra mwen.

"*Bailey*!" Sanble se byen fò m te rele non l paske byen vit li te vin kote mwen an. Mwen te mande l pou l ede m, pou l sove avèk mwen, pou n ale *California* oubyen *France* oubyen *Chicago*. Mwen te konnen mwen t ap mouri, alaverite, mwen te anvi mouri, men m pa t vle mouri yon kote tou pre mesye *Freeman*. Mwen te konnen menm nan moman sa a li pa t ap kite lanmò pran m esepte si l te vle.

Manman m te di fòk mwen benyen epi fòk yo lave dra yo paske m te tèlman swe. Men lè yo te eseye fè m leve sou kabann nan, mwen te pran goumen avèk yo,

menm *Bailey* pa t ka fè m ret trankil. Apresa, Manman m te pran m nan bra l, epi m te yon tijan kalme pou yon ti moman. *Bailey* te kòmanse chanje dra yo. Pandan l te rale dra sal yo, pantalèt sal mwen te mete anba matla a te tonbe devan pye Manman mwen.

## XIII

Nan lopital la, *Bailey* te di m fòk mwen di l kilès ki fè m sa pou moun nan ka pa al fè yon lòt ti fi sa tou. Lè m te esplike l mwen pa kapab di l paske moun nan ap touye l si m di, *Bailey* te di m avèk asirans, "Li pa kapab touye m. Mwen pa p kite l touye mwen." Byennantidi, mwen te kwè li. *Bailey* pa t konn ban m manti. Kidonk, mwen te di li.

*Bailey* te kriye bò kote kabann mwen an jiskaske m te kòmanse kriye tou. Prèske kenzan te pase anvan m te wè frè m nan kriye ankò.

*Bailey* te itilize sajès granmoun ansyen li te fèt avèk li an, epi l te sèlman rakonte Granmè *Baxter* sa m te di li a, epi yo te arete mesye *Freeman*. Konsa, li te evite kòlè tonton m yo.

Mwen te byen anvi rete lopital la tout rès lavi mwen. Manman m te achte flè ak sirèt pou mwen. Granmè te vin avèk fwi epi tonton m yo te antoure kabann mwen an. Lè yo te kapab, yo te fè *Bailey* antre an kachèt nan chanm nan, epi lè konsa li te li pou mwen plizyè èdtan.

Pawòl ki di moun ki pa gen anyen pou yo fè tounen moun ki nan tout sòs pa devwale tout verite a. Debòch se yon dwòg, epi moun ki antoure ak vyolans toujou ap chache kote lòt moman plezi a ap soti.

Sal jijman an te plen ak moun. Anpe moun te menm kanpe dèyè dènye ban yo. Te gen anpe vantilatè nan plafon an ki t ap vire tankou ti granmoun gason ki an mouvman. Kliyan Granmè m yo te la an foul ak anpenpan. Nèg ki te konn jwe zo yo ansanm ak mennaj yo ki te byen fade t ap pale ansanm pandan yo t ap gade

nan direksyon m, yo t ap note ki jan kounye a m konnen sa yo menm yo konnen tou sou dosye a. Mwen te gen uitan, epi m te granmoun. Menm enfimyè yo nan lopital la te di m kounye a m pa gen anyen pou m krenn. "Sa k pi di a fini pou ou," yo te di mwen. Kidonk, m te imajinen pawòl sa yo nan bouch moun ki t ap gade m vrèman dwòl yo.

Mwen te chita avèk fanmi m (*Bailey* pa t ka vini), epi yo te chita byen trankil sou chèz yo tankou anpe wòch solid. Ki fèm, epi ki pa p janm bouje.

Pòv mesye *Freeman* te chita nan chèz la; epi li t ap eseye entimide m ak je li. Li pa t konnen li pa t ka touye *Bailey*...e m konnen *Bailey* pa janm bay manti.

"Kisa moun ou akize a te gen sou li?" Se sa avoka mesye *Freeman* nan te mande mwen.

"Mwen pa konnen."

"Ou vle di m yon nèg fè kadejak sou ou epi ou pa menm konnen sa l te gen sou li?" Li te pase m nan betiz kòmsi se mwen menm ki te fè kadejak sou mesye *Freeman*. "Èske ou menm konnen si yo te fè kadejak sou ou?"

Yon bri te sonnen nan sal jijman an (Mwen te si se te bri moun k ap ri). Mwen te kontan Manman m te kite m mete manto ble a ki gen bèl bouton an. Malgre li te twò kout, epi tanperati a te cho jan sa konn ye nan vil *St. Louis*, mwen te vlope kò m avèk li pou l te konfòte m pandan m te nan espas sa a.

"Ki lè moun ou akize a te touche w pou premye fwa?" Kesyon an te fè m ezite. San dout mesye *Freeman* te fè yon bagay vrèman move, men m te kwè se mwen k te ede l fè li. Mwen pa t vle bay manti, men avoka a te anpeche m reflechi, kidonk, mwen te pran refij nan silans.

"Èske moun ou akize a te eseye touche w anvan jou samdi li te fè kadejak sou ou a, oubyen anvan jou samdi ou di li te fè kadejak sou ou a?"

Mwen pa t ka di wi epi esplike yo ki jan li te karese m yon fwa pou kèk minit, epi ki jan li te kenbe m anvan l te di m mwen te pipi nan kabann nan. Tonton m yo t ap touye m epi Granmè *Baxter* t ap sispann pale, jan l te gen abitid fè lè l fache. Epi tout moun sa yo nan sal jijman an t ap kondane m jan yo te kondane pwostitye nan Bib la. Epi Manman m ki te panse m te yon bon bon ti fi t ap tèlman wont. Men pi enpòtan toujou, *Bailey* t ap vin konnen mwen te kenbe yon sekrè mwen pa t pataje avèk li.

"*Marguerite*, reponn kesyon an. Èske moun ou akize a te touche w anvan jou samdi ou di li te fè kadejak sou ou a?"

Tout moun nan sal la te konnen fòk repons lan te non. Tout moun esepte mesye *Freeman* avèk mwen. Mwen te gade figi l, men gwosè, ki t ap gade m kòmsi li t ap byen renmen pou m di, Non. Mwen te di, Non.

Manti a te fè yon boul nan gòj mwen, epi m pa t ka respire. Mwen te rayi misye anpil pou jan l te fòse m bay manti. Ala l mechan. Dlo nan je m yo pa t soulaje kè m fwa sa a jan yo te konn fè. Mwen te rele byen fò, "Vye granmoun mechan. Vye granmoun sal." Avoka pa mnwen an te pran m epi l te pote m mete nan bra Manman mwen. Dèske se yon manti ki te pèmèt mwen revandike m, mwen pa t ka pran otan plezi nan revandikasyon sa a.

Yo te kondane mesye *Freeman* pou l pase yon ane ak yon jou nan prizon, men li pa t janm gen chans fè sa. Avoka l (oubyen yon moun) te fè yo lage l menm apremidi yo te bay jijman an.

*Bailey* avèk mwen t ap jwe *monopoli* atè a nan salon an, epi m pa t jwe jwèt la byen menm paske m t ap kalkile ki jan m te ka di *Bailey* mwen te bay manti, e menm pi rèd toujou, mwen te kache l yon sekrè. *Bailey* te leve l al ouvri

pòt la pou yon moun ki te sonnen sonèt la paske Granmè te nan kizin nan. Yon mesye lapolis byen wo te mande pou Madam *Baxter*. Èske yo te dekouvri se yon manti m te bay? Petèt mesye lapolis la te vini pou l mennen m nan prizon paske m te sèmante sou Bib la m t ap di laverite, tout laverite, devan Bondye. Mesye ki te nan salon an te pi wo pase syèl la epi pi blan pase imaj mwen te gen nan tèt mwen pou Bondye. Li sèlman pa t gen bab la.

"Madam *Baxter*, m te panse l bon pou w konnen. Yo jwenn kò *Freeman* dèyè magazen kote yo touye bèt yo."

Byen dousman, kòmsi se yon pwogram legliz li t ap diskite, Granmè m te di, "Podyab." Li te souye men l sou tabliye l epi ak menm dousè a li te mande, "Èske yo konnen kilès ki touye li?"
Mesye lapolis la te reponn, "Sanble se lage yo lage l la. Anpe moun di yo te ba l kout pye jouk li mouri."

Koulè Grann mwen te sèlman chanje yon ti kras. "Tom, mèsi dèske w vin di mwen. Podyab. Ebyen, petèt li pi bon konsa. Li te yon chen anraje. Èske w vle yon vè limonad oubyen yon byè?"

Malgre misye lapolis la te parèt li pa t ap fè m anyen, m te konnen li te yon anj terib ki t ap konte tout peche m yo.

"Non mèsi, Madam *Baxter*. M ap travay toujou. Fòk mwen retounen nan biwo a."

"Enben, di manman w m ap vin wè l lè m fin bwè yon byè, epi fè l sonje pou l mete yon ti sosis akote pou mwen."

Se konsa anj yo te voye pou konte peche m yo te derape. Li te ale, epi yon moun te mouri paske m te bay yon manti. Kote ekilib la te ye nan evènman sa yo? Asireman, yon ti manti pa t vo lanmò yon moun. *Bailey* te ka esplike m bagay yo trè byen, men m pa t gen kouraj mande li. San dout, pa t gen yon plas pou mwen nan

paradi ankò, epi pa t gen anyen m te ka fè nan sa menm jan avèk poupe m te dechire kèk ane pase a. Menm Jezi te vire do bay Satan. Èske l pa t ap vire do ban mwen tou? Mwen te ka santi peche ki t ap travèse tout kò mwen, epi ki t ap tann pou m te sèlman ouvè bouch mwen pou l soti. Mwen te fèmen bouch mwen byen sere, mwen t ap kenbe peche mwen an anndan. Si l te echape, èske l pa t ap tounen yon lavalas ki bwote tout monn nan ansanm ak tout moun inosan yo?

Granmè *Baxter* te di, "*Ritie* ak *Bailey*, nou pa tande anyen. Mwen pa janm vle tande pale sou koze sa a ankò, nonplis m pa vle tande yo menm site non mesye mechan sa a nan kay mwen an ankò. Nou konprann mwen, m pa p jwe non." Li te retounen nan kizin nan pou l te fè gato pòm pou l selebre mwen.

Menm *Bailey* te pè. Li te chita poukont li, li t ap kontanple lanmò yon moun--tankou yon ti chat k ap kontanple yon lou. Li pa t fin konprann sa k devan li an, men li te fè l pè kanmenm.

Nan moman sa a, m te reyalize menm si *Bailey* te renmen m, li pa t ka ede mwen. Mwen te vann tèt mwen bay Satan epi pa t gen okenn fason pou m sove. Sèl sa m te ka fè se sispann pale ak lòt moun esepte *Bailey*. Mwen te santi dèske m tèlman renmen l, m pa t ap janm ka fè l mal. Men kanta pou lòt moun, si m te pale yo, yo te ka jwenn yo mouri tou. Lè ki t ap sot nan bouch mwen an t ap sifi pou pwazonen lòt moun epi yo t ap tonbe atè tou mouri.

Fòk mwen sispann pale.

Mwen te dekouvri fason pou m te atenn silans pafè a. Mwen te bezwen fikse tout atansyon m nan koute. Mwen te pran koute tout sa ki t ap pase alantou mwen. Sanble mwen t ap espere apre m te fin tande tout son yo, vrèman byen kapte son m koute yo, epi antere yo nan fon zòrèy

mwen, monn nan t ap fè silans alantou mwen. Mwen te mache nan chanm kote moun t ap ri, kote vwa yo t ap frape mi chanm yo tankou wòch, epi m te senpman rete trankil ap koute lavalas son yo. Apre youn ou de minit, silans t ap kouri antre nan chanm nan soti kote l te kache a paske mwen t ap gentan vale tout son yo.

Nan premye semèn yo, fanmi m te asepte reyalite pa pale m nan kòm yon efè mantal apre yon kadejak, apre yon tan nan lopital. (Granmè te vrèman entèdi nou envoke mo kadejak la e pale sou sitiyasyon k te pase a. Yon sitiyasyon mwen menm ak *Bailey* t ap viv toujou). Yo te konprann m ka pale ak *Bailey*, men m pa ka pale ak okenn lòt moun.

Finalman, enfimyè ki t ap swiv dosye mwen an te rann mwen yon dènye vizit, epi doktè a te di mwen geri. Sa vle di mwen ta dwe retounen nan jwe nòmalman deyò lakay la avèk pil jwèt yo te ban mwen pandan m te malad la. Lè m te refize retounen aji jan yo te konnen m anvan an ak jan yo te vle m aji a, yo te rele m malelve, epi yo te kategorize silans mwen an kòm yon radiyès.

Pou yon tan yo te pini m paske yo te di m t ap pran pòz mwen paka pale; epi nenpòt moun nan fanmi an ki te santi m derespekte l paske m pa t reponn li te lage kò l nan ban m baton.

***

Nou te nan tren nou t ap retounen nan vil *Stamps*, epi fwa sa a se mwen menm ki te oblije konsole *Bailey*. Li te kriye anpil pandan li t ap mache desann nan koulwa tren an, epi lè l te chita li te peze figi l nan vit la pou l te ka wè Manman cheri li a yon dènye fwa.

Mwen pa t janm rive konnen si se Mama nan vil *Stamps* ki te voye chache nou, oubyen si se te fanmi nou nan vil *St. Louis* ki te fatige ak mwen. Sa vrèman bay pwoblèm pou w gen yon timoun bò kote w ki toujou tris. Mwen pa t vrèman konsène avèk vwayaj la. Mwen te plis konsène pou *Bailey* ki te vrèman tris, epi m pa t bay destinasyon nou okenn konsiderasyon kòmsi se te sèlman nan twalèt mwen t aprale.

## XIV

Vil *Stamps* te parèt tankou li te san volonte, san lavi. Apre tout bri ak tout aktivite nan vil *St. Louis* a, tout kamyon ak bis li yo, ansanm ak tout bri chak fwa fanmi Manman m yo te rasanble, m te byen kontan retwouve m nan yon espas andeyò, yon espas trankil.

Reziyasyon moun ki t ap viv nan vil *Stamps* te ankouraje m pou m rilaks. Yo te montre m yon kontantman ki te soti nan reyalizasyon yo pa t ap jwenn anyen diplis nan sosyete a, malgre sosyete a te dwe yo anpil bagay. Desizyon yo te pran pou yo te satisfè avèk balans ki pa t genyen nan lavi a te sèvi m kòm yon leson. Pandan mwen t ap antre nan vil *Stamps*, m te santi kòmsi m t apral rive egzakteman sou dènye fwontyè monn nan kote m pa t ap gen okenn kote pou m met pye m ankò, mwen t ap sèlman tonbe nan yon gwo vid, san m pa menm pè. Pa t gen anyen ankò k te ka rive paske nan vil *Stamps* anyen pa t rive.

Mwen te akwoupi kò m epi m te antre nan refij sa a.

Pou yon kantite tan m pa ka fin mezire, yo pa t atann anyen nan men *Bailey* avèk mwen. Apre tou, nou se pitit pitit Madam *Henderson*, epi nou te fèk soti nan yon vwayaj estrawòdinè nan vil *St. Louis*. Papa nou te vini ane pase nan yon gwo machin klere, epi l te pale bonjan anglè avèk yon aksan moun lavil, kidonk, sèl sa nou bezwen fè se poze n pou kèk mwa apre tout bèl esperyans nou yo.

Travayè latè yo, sèvant yo, bòs chapant yo, ansanm ak tout timoun nan vil la te pran abitid vizite Magazen an regilyèman senpman pou yo te ka wè vwayajè yo.

Yo tout te parèt devan nou ak menm kesyon an, "Enben, di n non, ki jan sa ye, nan Nò?

"Èske n te wè gwo bilding yo?"

"Èske n te gen chans monte nan asansè?"

"Èske n te pè?"

"Èske moun blan nan Nò yo diferan jan yo di a?"

*Bailey* te mete l nan yon pozisyon pou l reponn chak kesyon ki te poze, epi avèk imajinasyon li, li te pentire yon reyalite ki te amize moun yo byen amize, men ki te lwen sa li menm ak mwen te janm viv vrèman.

Epi li te pale byen serye avèk anpil detay, "Nan vil Nò yo, yo gen anpe bilding ki tèlman wo, ou ka pase plizyè mwa nan ivè kote w pa kapab menm wè etaj anlè nèt yo."

"Di n laverite, monchè."

"Yo gen melon ki de fwa gwosè tèt yon bèf, epi yo pi dous pase siwo." Mwen ka sonje klèman jan figi l te ret byen serye lè li t ap di yo sa e jan moun yo menm t ap tande l avèk atansyon. "Si w kapab di konbyen grenn ki genyen nan melon an anvan yo koupe li, w ap gen chans genyen senk milyon dola ansanm ak yon nouvo machin."

Mama ki te konnen *Bailey* byen te avèti l, "A, *Bailey*, atansyon pou w pa tonbe sou yon bagay ki pa vrè." (Moun byenelve pa t di "manti" karebare.)

"Tout moun mete rad nèf epi yo gen twalèt anndan kay yo. Si w tonbe nan youn, se nan Rivyè *Mississippi* a y ap jwenn kò w. Anpe moun gen bwat pou fè glas epi kenbe bagay fre, men vrè non bwat sa yo se frijidè. Nèj la konn tèlman wo, li ka antere w devan pwòp pòt kay ou epi l ap pran tout yon ane pou yo jwenn ou. Nou te konn fè krèm avèk nèj la." Se te dènye pawòl sa a sèlman mwen te ka konfime kòm verite. Nan sezon ivè a, nou te konn ranmase yon bòl nèj epi n te vide lèt sou li, epi n te simen sik sou li, epi n te rele l krèm.

Mama te kontan anpil epi ton *Willie* te fyè lè *Bailey* te pran rakonte kliyan yo bèl mèvèy nou te viv. Nou te atire anpil kliyan nan Magazen an epi tout vil la te admire nou. Vwayaj nou te bay moun yo yon bagay enteresan pou yo diskite nan yon bouk kote bagay enteresan pa t pase souvan, epi retou nou te fè anpil nan yo anvi nan menm plas ak nou.

Anpil fwa evènman ki te kapte atansyon moun nan vil la se te anpe bagay negatif: sechrès, lavalas, moun yo pandye, lanmò.

*Bailey* te itilize annui moun yo ki pa t gen ase bagay pou divèti yo. Tousuit apre n te retounen an, li te pran abitid pale yon jan kote li te itilize mo yo pou twouble moun l ap pale a, pou bonjan sans pawòl li yo te chape sou moun nan san moun nan pa menm rann li kont. Li te ranmase abitid sa a tankou yon moun te ka senpman ranmase yon ti wòch epi voye l nan bouch li. Li te gen yon jan li te di w pawòl ki te ka siyifi plizyè bagay alafwa, epi pawòl yo te file tankou ti lepe k ap penetre nenpòt sa ki t ap bloke wout yo. Kliyan nou yo te tèlman abitye itilize mo yo pou yo di egzakteman sa yo vle di a, yo pa t janm rive fache senpman paske yo pa t menm konprann flèch *Bailey* t ap lanse ak pawòl li yo.

"A, a. *Bailey* pale menm jan ak papa li. Li gen yon lang ajan. Menm jan ak papa l."

"M tande yo di yo pa plante koton anwo a. Kòman moun yo fè viv menm?"

*Bailey* te di yo koton nan vil Nò yo te tèlman wo, yon moun te oblije monte lechèl pou l keyi yo. Kidonk, mèt plantasyon koton yo te itilize machin pou keyi koton yo.

Pou yon ti tan, *Bailey* te janti avèk mwen menm sèlman. Se pa paske l te santi pitye pou mwen non. Men li te santi li menm avèk mwen nou te nan menm bato a menm si pou diferan rezon, epi m te ka konprann

fristrasyon l menm jan l te ka konprann desizyon m pou m rete aleka.

Mwen pa t janm konnen si yo te rakonte ton *Willie* sa k te pase m nan vil *St. Louis* a, men kèk fwa m te wè l ki t ap gade m avèk yon rega vrèman lwen. Apresa, li te kouri voye m al fè yon bagay kèlkonk ki te retire m bò kote li a. Nan moman sa yo, mwen te an menm tan soulaje dèske l te voye m nan epi m te wont. Mwen pa t vle pou yon moun andikape ap gade m avèk pitye, nonplis m pat vle pou ton *Willie*, m te renmen l nan fason pa m, te panse mwen sal epi plen peche. Si l te panse sa, m pa t vle konnen.

Mwen pa t ka tande son k te frape m yo avèk tout ekla yo, se kòmsi moun yo t ap pale men nan yon mouchwa. Fason m te wè koulè k te antoure m yo tou te dwòl, yo te plis sanble ak anpe bagay fennen pase yo te sanble ak koulè. Mwen te vin gen difikilte sonje non moun epi m te kòmanse ap enkyete pou m pa vin fòl. Apre tou, sa pa t ankò menm fè yon ane depi m te vwayaje a, epi kliyan m te konnen byen anvan te parèt tankou etranje devan je mwen.

Moun yo, esepte pou Mama ak ton *Willie,* te asepte dispozisyon m pou m pa pale a kòm yon reyaksyon nòmal, si m pa t vrèman vle retounen nan vil *Stamps*. Yo te kwè tou se fason pa m pou m montre jan m sonje bèl esperyans nan gwo vil Nò a. An menm tan tou, yo te konnen m se yon moun ki gen kè sansib anpil. Moun nwa nan Sid la te konsidere moun konsa tankou moun ki yon ti jan malad, ki pa toutafè an bòn sante. Kidonk, se pa padone yo te padone m, yo te sèlman konprann mwen.

## XV

Pandan prèske tout yon ane, mwen te akable ak trisrès lakay la, nan Magazen an, ak nan legliz la. Epi apresa, m te rankontre, oubyen m te vin pi byen konnen, madam ki te premye voye m yon liy pou sekouri m nan pwofondè tristès mwen te ye a.

Nou ka di Madam *Bertha Flowers* te yon aristokrat nan lokal moun nwa yo nan vil *Stamps*. Li te gen yon jan li konpòte kò l, kòmsi menm nan ivè pi frèt yo li menm kò l te toujou rete byen chofe. Menm jan an tou, se kòmsi nan sezon ete li te gen yon ti van pèsonèl, pou li menm espesyalman ki t ap kenbe l fre. Li te mens san l pa t parèt mèg, epi li te sanble li te apwopriye pou l abiye avèk bèl rad li yo ansanm ak chapo l yo, menm jan li te apwopriye pou yon kiltivatè mete pantalon travay li. Nan lokal moun nwa yo, li te ekivalan nenpòt fanm blanch rich. Li te gen yon bèl po swa nwa, yon moun te ka dekale tankou po yon mango, men kilès ki t ap gen kran apwoche Madam *Flowers* pou fè yon bagay konsa? Li pa t ap gen kran menm deranje rad ki sou li, alewè pou l ta dekale po li. Madam *Flowers* pa t ankouraje moun antre twòp sou li. Li te menm gen abitid mete gan.

Mwen pa kwè m te janm wè Madam *Flowers* ri byen fò, men li te souri souvan. Lè konsa, ti po bouch byen fen li yo te louvri dousman pou yo te montre bèl ti dan blanch, epi apresa li te fèmen yo san okenn efò. Chak fwa li te chwazi souri nan direksyon m, m te toujou anvi di l mèsi. Zak la te tèlman ranpli ak bonte.

Li te youn nan ti kantite fanm mwen te janm konnen ki te ranpli ak tandrès, e pandan tout lavi m li te vin sèvi m egzanp sou sa yon moun tout bon kapab ye.

Mama te gen yon relasyon vrèman dwòl avèk li. Pi souvan lè l te pase sou wout la devan Magazen an, li te salye Mama jantiman, "Bòn joune Madam *Henderson*." Mama menm te konn reponn, "Kòman w ye, Sè *Flowers*?"

Madam *Flowers* pa t yon manm legliz la, nonplis li pa t yon moun Mama te trè familye avèk li. Poukisa li te ensiste rele l Sè *Flowers*?" Mwen te tèlman wont lè l te fè sa m te konn anvi kache figi mwen. Madam *Flowers* te merite pi bon tretman pase pou yo te rele l, "Sè". Anplis, Mama pa t poze l kesyon an nan bonjan anglè. Se avèk anpil pasyon m te rayi fason Mama te devwale inyorans li devan Madam *Flowers*. Mwen pa t menm remake yo te prèske tankou sè ki te sèlman separe akoz diferans nan edikasyon yo.

Malgre mwen menm mwen te fache, ni youn ni lòt pa t kontrarye ditou avèk salitasyon yo chak te bay la. Madam *Flowers* te kontinye monte ti mòn nan pou li t ale lakay li, epi Mama menm te kontinye kale pwa oubyen nenpòt lòt bagay li t ap fè sou galri a.

Men, kèk fwa, Madam *Flowers* te konn kite wout pou l antre nan Magazen an, epi lè konsa Mama te gen abitid di m, "Ti Sè, al jwe tande." Pandan m t aprale, m te tande kòmansman yon konvèsasyon entim. Mama te ensiste pale san l pa t menm mete vèb yo oubyen san l pa itilize vèb kòrèk yo nan fraz li yo.

"*Brother and Sister Wilcox is the worst...*"[14] Nan tèt mwen, mwen t ap korije anglè li a (m te mete "*are*" nan plas "*is*"). Men kanmenm yo te pale epi vwa dous Madam *Flowers* la te mawonnen ak vwa fèm Mama te genyen an.

[14] "Frè ak Sè *Wilcox* se pi move..."

Detanzantan, anpe ti ekla ri te entewonp konvèsasyon an, epi mwen te konnen se Madam *Flowers* ki te ri a paske Mama pa t janm pete ekla ri pandan tout lavi li. Epi, apresa Madam *Flowers* t ale.

Li te atire m paske li te tankou moun mwen pa t janm konnen pèsonèlman. Tankou dam nan woman moun Angletè m te konn li yo. Tankou fanm ki te chita devan yon chemine pandan yo t ap bwè te san rete ansanm ak ti ponmkèt ki te ranje sou yon kouvrepla ajan. Tankou fanm ki te li liv yo t ap voye *Mawòk*, epi ki te gen de siyati separe avèk yon tirè. Mwen ka deklare li te fè m santi m fyè mwen se yon moun nwa, e li te fè sa senpman nan fason li te sa l ye a.

Li te aji menm jan avèk blan rafine ki te nan fim oubyen nan liv, men li te pi bèl paske okenn nan yo pa t ap ka genyen bèl koulè li a san yo pa t parèt poudre an gri.

Mwen te gen chans dèske mwen pa t janm wè l ansanm ak blan pòv yo. Mwen konnen yo t ap pran rele l *Bertha* paske yo panse koulè blan yo an rann yo egal nenpòt moun, e sa t ap brize imaj mwen te genyen de li a.

Yon apremidi nan ete, ki te ret grave dousman nan memwa m, li te pase nan Magazen an pou l achte pwovizyon. Malgre li te nòmal pou n te wè lòt fanm nwa nan laj Madam *Flowers* ap pote pwovizyon y achte nan yon sachè ak pwòp men yo, Mama te di, "Madam *Flowers*, m ap voye *Bailey* vin depoze pwovizyon yo lakay ou."

Madam *Flowers* te souri ti souri dousman li an, "Mèsi, Madam *Henderson*. Men m ta prefere *Marguerite* ede m pito." Non m te bèl nan bouch li. "Mwen byen gen kèk ti koze m vle pale avèk li." Epi yo te gade youn lòt byen gade.

Manman m te di, "Enben pa gen pwoblèm. Ti Sè al chanje rad ou. Ou pral kay Sè *Flowers*."

Mwen pa t konn sa pou m mete. Kisa pou yon moun te mete lè l t apral kay Madam *Flowers*? Mwen te konnen m pa t dwe mete yon rad dimanch. Sa te ka twòp. Men sètènman, m pa t ka mete yon rad lakay tou, dèske te deja gen youn tou pwòp sou mwen. Natirèlman, m te chwazi yon rad lekòl. Li te make soti san l pa t fè konprann ale kay Madam *Flowers* te tankou ale legliz.

Epi m te retounen nan Magazen an.

"Ou bèl wi." Omwen yon fwa m te chwazi byen.

"Madam *Henderson*, se ou ki fè pifò rad timoun yo pa vre?"

"Wi Sè mwen. Se mwen menm. Rad magazen yo pa menm vo fil ki koud yo an."

"Fòk mwen di w ou vrèman fè bon travay. Rad sa a parèt tankou travay yon pwofesyonèl."

Mama te pran plezi nan konpliman an, se pa souvan l te resevwa konpliman sa yo. Nou t ap viv nan yon kominote kote tout moun (esepte Madam *Flowers* byennantandi) te kapab koud byen, kidonk li te ra pou yo t antre nan bay youn lòt konpliman pou yon metye yo tout te pratike an komen trè byen.

"Mwen eseye degaje m avèk èd Bondye wi, Sè *Flowers*, pou m fini anndan an janm fini deyò a. Vini m pale w, ti Sè."

Mwen te deja boutonnen rad la epi mare senti an pa dèyè. Mama te di m vire. Avèk yon men li te lage ne senti a ak manch nan toulede bò rad la. Apresa men l te nan kou m, li t ap deboutonnen. Mwen te sezi. Sa ki t ap pase la a?

"Retire rad la, ti Sè." Li te deja kenbe rad la pa anba pou l leve l soti sou mwen.

"O, Madam *Henderson*, pa enkyete w, m pa bezwen wè anndan an..." Men rad la te deja leve sou tèt mwen epi bra m menm te kwoke nan manch yo. Mama te di, "Pa

gen pwoblèm, ou ka vi n wè Sè *Flowers*. Gade jan m koud anndan bra yo. Atravè twal la ki te kouvri figi m m te ka wè lonbray la pwoche vrèman. "Sa pèmèt rad la fè plis tan. Jounen jodi a, timoun kapab menm dechire rad ki fèt an fè tèlman yo jwe bosal."

"Sa se vrèman byen, Madam *Henderson*. Ou gen rezon pou w fyè. *Marguerite*, ou mèt desann rad la sou ou."

"Non Sè mwen. Fyète se yon peche. Epi selon Bon Liv la, fyète mennen malè."

"Se vre, Bib la di sa vrèman. Se yon bon bagay pou moun sonje."

Mwen pa t kapab gade ni youn ni lòt. Mama pa t panse retire l te retire rad la sou mwen devan Madam *Flowers* t ap prèske touye m. Si m te refize, li t ap panse m t ap eseye aji tankou yon "fanm" epi sa te ka fè l sonje vil *St. Louis*. Madam *Flowers* te konnen mwen t ap wont e sa te boulvèse m pi plis toujou. Mwen te ranmase sachè pwovizyon yo epi m t al tann yo deyò a nan flanm solèy la. Li t ap byen bon si solèy la te boule m pou m te tou tonbe mouri anvan yo te soti. Senpman tonbe mouri sou galri a.

Yon pati nan wout la te plen wòch, epi Madam *Flowers* te mache devan pandan bra l menm t ap balanse.

Li te di, san l pa t vire gade dèyè, "Mwen tande ou fè trè byen lekòl, *Marguerite*, men se ekri sèlman w ekri. Pwofesè yo rapòte yo gen difikilte fè w pale nan klas la." Nou te pase yon bitasyon nan bò goch la epi apresa wout la te ouvri, e sa te rann li posib pou nou te mache ansanm. Men, mwen te ret dèyè, epi mwen t ap flote nan kesyon li pa t poze a, kesyon m pa t ka reponn nan.

"Vin mache ansanm avèk mwen, *Marguerite*." Mwen pa t ka refize menm si m te vle. Li te pwononse non m si byen. Oubyen, m te ka di, li te pwononse chak lèt tèlman

klè m konnen yon moun yon lòt peyi t ap kapab konprann anglè li a.

"Byennantandi, pèsonn pa p ka fè w pale. Men m ta renmen w konprann byen. Lang se mwayen moun genyen pou yo kominike youn ak lòt, li se sèl bagay ki separe moun ak lòt zannimo yo." Sa a, se te yon nouvo ide ki te prezante devan m, mwen t ap bezwen tan pou m reflechi sou li.

"Grann ou di m ou li anpil. Chak kou w gen chans. Se byen sa, men sa pa sifi. Mo gen plis valè pase sèlman pou yo ekri yo. Se nan bouch moun mo yo kapab deplwaye zèl yo pou yo demontre tout sa k kache anndan yo."

Mwen te memorize pati kote l te di se nan bouch moun mo yo deplwaye zèl yo. Sa te sanble tèlman vrè e bèl.

Li te di li t ap ban m kèk liv, epi non sèlman li te vle pou m li yo, li te vle pou m li yo byen fò. Li te konseye m jwe avèk yon fraz jiskaske m te ka fè l sonnen plizyè fason.

"Mwen pa p asepte okenn eskiz si w retounen yon liv ban mwen ki parèt maltrete." Nan imajinasyon m mwen te panse sou pinisyon m ta merite si m ta abize yon liv Madam *Flowers* te prete mwen. Lanmò t ap twò dous.

Sant ki te akeyi m nan kay la te etone mwen. Mwen pa t konekte Madam *Flowers* avèk manje oubyen avèk okenn lòt bagay komen. Mwen si te gen yon latrin deyò kay la tou, men m pa t janm ka kite tèt mwen imajinen sa.

Yon bon sant vaniy te rankontre nou lè l te ouvè pòt la.

"Mwen te fè bonbon maten an. Ou konnen m te deja deside envite w vin pran yon ti bonbon ak ji sitwon avèk mwen pou n te ka fè yon ti pale. Ji sitwon an nan frijidè a."

Li te fè sans pou yon moun tankou Madam *Flowers* ta gen glas chak jou tandiske pifò fanmi nan vil la te sèlman achte glas kèk fwa lè samdi pou yo te mete nan bwat krèm yo.

Li te pran sachè yo nan men m, epi li t ale nan kizin nan. Mwen te voye yon kout je sou sal la, m pa t janm panse mwen t ap gen chans wè l. Te gen yon pil foto moun nwa epi rido blan yo te sanble yo t ap pouse van an. Mwen te vle sezi tout chanm nan nan imajinasyon m epi pote l montre *Bailey* ki te ka ede m analize l ak pran plezi ladan li.

"Chita, *Marguerite*. La a, bò tab la." Li te pote yon kabare ki te kouvri ak yon ti sèvyèt. Malgre li te avèti m li te gen kèk tan li pa t kwit bonbon, m te konnen tankou tout lòt bagay ki te konekte avèk li, bonbon yo t ap pafè.

Se te anpe ti bonbon plat, yo te yon ti jan mawon sou kote e jòn nan mitan. Avèk ji sitwon byen fre a, yo te sifi pou satisfè tout dezi yon timoun. Mwen te sonje jan Mama te elve m epi m te pran ti moso tou piti pandan mwen t ap manje. Li te di m li te fè yo espesyalman pou mwen epi li te gen anpe lòt nan kizin nan m te ka pote lakay mwen pou m pataje avèk *Bailey*. Kidonk, m te foure tout yon bonbon nan bouch mwen e si m pa t bezwen vale, m t ap santi m nan yon bèl rèv ki vin yon reyalite.

Pandan mwen t ap manje, li te kòmanse sa m te vin konsidere kòm "leson lavi" a. Li te di m pou m pa janmen tolere inyorans, men pou m te konprann moun ki pa t gen chans aprann li. Li te di m gen anpe moun ki pa gen chans etidye lekòl men ki pi edike e ki pi entelijan pase anpe pwofesè kolèj. Li te ankouraje m tande byen sa moun lakanpay yo gen tandans rele "sajès manman". Li te fè m konprann nan pawòl sa yo, nou ka jwenn yon bann sajès ki soti nan yon jenerasyon ale nan yon lòt.

Lè m te fini bonbon yo, li te pwòpte tab la epi l te pote yon ti liv men ki te plen paj soti nan kabinèt liv li yo. Mwen te li liv ki gen tit, "*A Tale of Two Cities*", epi mwen te konsidere l kòm yon bèl woman. Li te ouvri premye paj la epi pou premyè fwa nan vi m, m te tande pwezi.

"Se te pi bon tan, ak pi move tan..." Vwa l te vire e koube alantou mo yo. Li te prèske ap chante. Mwen te vle gade paj yo. Èske se menm liv sa a m te li a? Oubyen èske l te gen nòt mizik ekri sou paj li t ap li a, tankou nan yon chan desperans. Son li yo te kadanse dousman. Mwen te konnen, apre anpil esperyans mwen nan legliz ap koute pastè, li te prèske rive nan fen lekti li a, epi m pa t menm tande pou m te konprann yon mo."

"Ou renmen sa?"

Mwen te reyalize li t ap tann yon repons nan men mwen. Bon gou vaniy lan te toujou sou lang mwen epi lekti li a te chame zòrèy mwen. Fòk mwen te pale.

Mwen te di, "Wi, Madam." Omwen mwen te ka di sa, epi se tout sa m te ka di tou.

"Gen yon lòt bagay. Pran liv powèm sa a epi memorize youn pou mwen. Pwochèn fwa ou vizite m, mwen ta renmen ou resite."

Souvan atravè ane yo, mwen te eseye jwenn sa k te kache nan kado sa yo ki te fè yo konplètman kaptive m konsa. Mwen pa konnen esans ki kache nan yo an, men m konnen ki jan yo te fè m santi m byen. Se te yon esperyans vrèman bèl pou mwen. Imajinen w pou yon etranje envite w nan vi prive l, pou w pataje jwa l ak perèz li. Lè m te di byen fò, "M ap vrèman, vrèman byen kontan..." dlo te koule nan je mwen.

Premye jou sa a, m te kouri desann ti mòn nan, epi m te kouri nan tout ti wout la (pa t gen anpil machin ki te konn fè la), men m te gen ase bon sans pou m te sispann kouri anvan m rive nan Magazen an.

Mwen te jwenn yon moun ki renmen mwen. Imajinen diferans sa te fè nan lespri mwen. Mwen te jwenn yon moun ki respekte m, pa paske mwen se pitit pitit Madam *Henderson* oubyen sè *Bailey*, men senpman paske mwen se *Marguerite Johnson*.

Nan lide timoun, konklizyon yo atenn sou yon sijè pa bezwen okenn prèv, tout konklizyon yo vrè ou fo absoliman. Mwen pa t kesyone poukisa Madam *Flowers* te chwazi m pou l montre jantiyès sa a, nonplis, m pa t fè lide se Mama ki te mande l fè yon ti pale avèk mwen. Tout sa k te konsène m se te sa a, li te fè bonbon pou mwen epi li te li pou mwen nan liv prefere li. Sa te sifi pou montre m li te renmen mwen.

Mama avèk *Bailey* t ap tann anndan Magazen an. *Bailey* te di, "O, o. Sa l ba w la a?" Li te wè liv yo, men mwen te kache ti sachè ki te gen bonbon pa l yo dèyè liv powèm yo.

Mama te di, "Ti Sè, m konnen w te konpòte tèt ou an bonjan ti jenn fi ou ye a. Sa fè m plezi anpil lè m wè moun debyen nan kominote a ouvri kè yo ban nou. M ap eseye fè tout sa m kapab. Bondye konnen m eseye. Men nan dènye jou sa yo..." Vwa l te pran trennen, epi l te di m, "Ale retire rad ou."

Li t apral yon gwo plezi pou m wè jan *Bailey* resevwa bonbon l yo nan chanm nan. Mwen te di l, "*By the way*", *Bailey*. Madam *Flowers* voye bonbon pou ou."

"Sa w di la a ti Sè," Mama te rele byen fò, "Sa w di la a?" Mwen te ka tande jan l fache.

*Bailey* te reponn, "Li di Madam *Flowers* voye..."

"Mwen pa p pale avèk ou, *Bailey*." Mwen te tande gwo pye l yo travèse pou l vin nan chanm nan. "Ti Sè, ou tande mwen. Kisa w sot di la a?" Li te ouvè kò l pou l pran espas tout pòt chanm nan.

*Bailey* te di, "Mama." Li t ap eseye kalme l ak vwa l, "Mama, li..."

"Fèmen bouch ou, *Bailey*. Se avèk sè w m ap pale."

Mwen pa t konnen sa m te di ou fè ki mal, men m te jije pito m chache konnen pase pou m ret kanpe ap mande tèt mwen sa k ap pase a. Mwen te repete, "Mwen te di, "*Bailey*, Madam *Flowers* voye..."

"Se sa m te panse w te di. Ale retire rad la sou ou. Mwen pral pran matinèt la."

Okòmansman, m te panse se jwe li t ap jwe. Petèt se blage l t ap blage epi talè li t apral di m, "E mwen menm, li pa voye anyen pou mwen?" Men, byen vit li te retounen ak fwèt la. Li te di, "Mete w ajenou. *Bailey*, ou menm tou, mete w ajenou."

Nou touletwa te met ajenou epi l te kòmanse, "Papa, ou konnen tribilasyon vye sèvant ou an. Avèk èd ou mwen elve de gran gason. Gen anpil fwa m te panse m pa t ap gen fòs pou m kontinye wout la, men w te ban m kouraj pou m te wè wout la klè devan mwen. Kounye a Papa, voye je w gade kè m ki lou jodi a. M ap eseye elve pitit pitit mwen yo kòmsadwa, men Satan soti pou l bloke m a chak moman. Mwen pa t janm panse mwen t ap viv pou m tande vye mo anndan lakay mwen, yon kay mwen eseye dedye bay Bondye. Epi se nan bouch timoun menm vye mo yo ap soti. Men ou te di, nan dènye jou yo, frè ap batay kont frè, pitit ap batay kont paran. Ou te di ap gen anpil kè sere, ak zantray k ap dechire. Papa, padone pitit la pou mwen, m mande w sa sou de jenou mwen."

Mwen t ap kriye byen fò kounye a. Vwa Mama te leve byen wo, epi m te konnen nenpòt sa m te fè a, li te vrèman serye. Li te menm kite Magazen an san sipèvizyon pou l te ka defann kòz mwen devan Bondye. Lè l te fini, nou tout t ap kriye. Li te rale m vin sou li ak yon men e se sèlman de twa kout fwèt li te ban mwen.

Peche m nan te tèlman choke l, epi priyè li a te tèlman fatige l emosyonèlman, li pa t gen fòs.

Mama pa t pale pou l te esplike nou nan menm moman an, men pita, nan apremidi, m te dekouvri peche m te komèt la: m te di "*by the way*." Mama te esplike se "Jezi ki Wout la, ki Verite a, ki Limyè a," epi nenpòt moun ki di, "*by the way*" an reyalite ap di, "wout Jezi a" oubyen "wout Bondye a", epi li pa t ap tolere pou yo itilize non Bondye anven lakay li.

Lè *Bailey* te eseye esplike l moun blan itilize espresyon "*by the way*" a pou esprime lide "pandan nou sou sijè a," Mama te fè n konprann, "Bouch moun blan jeneralman te sal epi pawòl yo te yon abominasyon devan Kris."

## XVI

Pa twò lontan, yon fanm blanch ki te soti *Texas* e ki te fè tèt li pase kòm yon pwogresis liberal, te poze m kesyon sou kote m te grandi a. Lè m te di l se nan vil *Stamps* mwen te grandi, epi apre m te esplike l Granmè m te posede sèl magazen moun nwa te janm posede nan zòn nan depi nan kòmansman 1900 yo, li te di m, "Enben, san dout ou te yon "*debutante*"[15]. Lide m te yon "*debutante*" lan te toutafè ridikil epi menm rizib. Mwen pa t yon "*debutante*", men, sa pa vle di ti fi nwa ki grandi nan vil Sid yo, kit yo te pòv, kit yo te gen ti mwayen, pa t resevwa menm antrenman san valè ak san sans ti fi blan yo te resevwa nan paj magazin pou prepare lavi yo kòm granmoun. Byennantandi, antrenman an pa t menm. Tandiske yo t ap aprann ti fi blan yo ki jan pou yo danse tankou medam rafine, nou menm yo t aprann nou depanse kòb nou pa genyen nan achte bagay yo menm yo di nou ki gen valè. (Pa egzanp ou te ka wè *Edna Lomax* k ap depanse ti lajan l te fè nan plantasyon koton an pou l achte fil granpanpan pou l koud. E lè l te eseye koud avèk li, li byen posib kalite fil la t ap fè l oblije repete travay li nan rad la konbyen fwa. Men malgre l te konnen sa, li t ap achte fil granpanpan an kanmenm.)

Yo te egzije n aprann fè kouti alamen. Mwen gen yon pil malèt plen avèk ti sèvyèt pou souye asyèt, sak zòrye, ak mouchwa. Mwen te vin fò nan kouti yo, ki fè m vin gen

[15] Se konsa yon te rele yon jèn fanm nan laj sèzan yo konsa lè kominote nan eta Sid yo te fè yon gwo fèt pou selebre l kòm youn pami granmoun yo. Men se te yon tradisyon ki te rezève pou jèn fanm blanch.

yon pil bagay bwode m pa p janm itilize ki fèmen nan tiwa. Byennanțandi, tout ti fi te kapab lave ak pase, lòt mennaj "rafine" yo tankou ranje yon tab avèk kiyè ak fouchèt ajan, kwit poul griye, kwit legim san vyann, tout bagay sa yo nou te oblije al aprann yo lòt kote. Pi souvan nou t al nan sous la pou n fè sa. Lè m te gen dizan, kizin yon fanm blanch te vin sèvi m kòm lekòl mennajè.

Madan Vyola *Cullinan* te yon gran fanm, men gwosè, ki t ap viv nan yon kay twa chanm dèyè lapòs la. Li te patikilyèman lèd, esepte nan moman li te souri. Lè konsa, liy alantou je l yo ak bouch li ki te fè l parèt kòmsi l te toujou sal te disparèt, epi figi l te parèt tankou mas nan figi yon ti nen timid. Souvan, li te sere souri li a pou gwoup fanm ki te zanmi l yo epi ki te konn vin vizite l lèzapremidi. Nan okazyon sa yo Madmwazèl *Glory*, kizinyè a, te konn sèvi yo bagay byen fre pou yo bwè sou galri a.

Kay Madan *Cullinan* te tèlman òganize yon jan estrik, m te twouve l depase limit. Po glas sa a te ka ale la a, e la a sèlman. Tas la te gen plas pa l e se te gwo pèmèt pou yon moun te retire l nan plas li pou l mete l yon lòt kote. A midi tapan, tab la te ranje pou manje. A 12:15, Madan *Cullinan* te chita pou l manje (kit mari l te antre, kit li pa t antre). A 12:16 Madmwazèl *Glory* te pote manje a.

Li te pran m tout yon semèn pou m te aprann diferans ant yon asyèt pou salad, yon soukoup pou pen ak yon soukoup pou desè.

Madan *Cullinan* te kenbe tradisyon paran rich li yo. Li te moun *Virginia*. Madwazèl *Glory* te youn nan desandan esklav ki te travay pou fanmi *Cullinan* nan epi l te rakonte m istwa yo. Madan *Cullinan* te marye ak yon moun pi ba pase l (selon sa Madmwzèl *Glory* te di). Fanmi mari a pa t gen lontan depi yo te vin rich epi sa yo te gen nan men yo an pa t menm plis pase sa.

Nan lide pa m, pou jan madanm nan te lèd, li te gen chans jwenn yon mari, kit li te pi ba pase l, kit li te pi wo pase li. Men, Madmwazèl *Glory* pa t janm kite m di yon mo kont madanm nan. An menm tan, li te pran anpil pasyans avèk mwen konsènan travay mennajè a. Li te esplike m bagay asyèt ak kiyè yo, ansanm ak zafè klòch pou rele sèvant yo.

Yo pa t rele gwo bòl laj yo te mete soup la yon bòl soup, yo te rele l yon "*tureen*". Te gen goblè, vè pou krèm, vè pou diven, tas pou kafe ki te menm koulè ak soukoup yo, ak vè pou dlo. Mwen te gen yon vè pou m bwè epi l te chita menm kote avèk pa Madmwazèl *Glory* a sou yon etaj separe. Kiyè pou soup, kouto, fouchèt salad ansanm ak yon bann kalite pla manje te vin sèvi m kòm nouvo vokabilè. Bagay yo te fasine m, nouvote yo, fason Madan *Cullinan* te konpòte tèt li ansanm ak kay li te pòtre yon kay nan yon istwa imajinè.

Nan memwa m, mari li a te rete tankou yon bagay endefini. Mwen te lote l ak tout lòt gason blan m te wè, epi m te eseye pa kwaze ankò.

Pandan nou t apral lakay nou yon apremidi, Madmwazèl *Glory* te di m Madan *Cullinan* pa t kapab fè pitit. Li te di m tou li se yon moun ki gwo zo pou granmesi. Li te difisil pou m te imajinen li te yon moun konsa anba tout kouch sou kouch grès sa yo. Madmwazèl *Glory* te kontinye pou l di m doktè te retire tout ògàn pou l repwodui yo. Mwen te rezonnen ògàn yon kochon te enkli poumon yo, kè a, ak fwa l, kidonk si Madan *Cullinan* t ap mache san ògàn esansyèl sa yo, sa te esplike poukisa li te konn bwè alkòl nan anpe ki pa t devwale ki alkòl li t ap bwè a. Se te yon fason pou l te kenbe kò l byen kanfre.

Lè m te pale sou sa avèk *Bailey*, li te dakò avèk mwen. Men li te enfòme m Mesye *Cullinan* te gen de pitit fi avèk yon fanm nwa, e l te menm di m mwen konnen yo trè

byen. Li te kontinye esplike m ti fi yo te sanble avèk papa yo tèt koupe. Mwen pa t ka sonje aparans mesye a, malgre m te fèk kite l kèk èdtan anvan m te retounen lakay la, men m te sonje ti fi *Coleman* yo. Yo te trè klè, sètènman yo pa t sanble manman yo ( e pèsonn pa t janm pale sou Mesye C*oleman*).

Pitye m te santi pou Madan *Cullinan* an te pran devan m nan demen maten tankou souri chat *Chesire* a te fè nan yon istwa m te li. Ti fi sa yo, ki te ka pitit li, te bèl anpil. Yo pa t bezwen met pwodui nan cheve yo. Menm lè yo te mouye nan lapli, très yo te toujou rete lage byen dwat tankou yon koulèv donte. Bouch yo te tou piti e pwenti. Madan *Cullinan* pa t konnen sa l te rate a. Oubyen petèt li te konnen. Podyab Madan *Cullinan !*

Plizyè semèn apre, m te pran abitid rive bonè, ale lakay mwen ta, epi m te fè anpil efò pou m te rann kondisyon li an pi agreyab kòm yon fanm ki pa menm ka fè pitit. Si l te gen pitit pa l, li pa t ap oblije fè m fè tout vaevyen sa yo, chak moman, m te nan yon ale vini soti dèyè pòt lakay li ale dèyè pòt lakay zanmi l yo. Podyab vye Madan *Cullinan !*

Apresa, yon apremidi, Madmwazèl *Glory* te di m al sèvi medam yo sou galri a. Aprè m te fin met kabare a sou tab la epi m te pran direksyon kizin nan, youn nan medam yo te mande m, "Kòman w rele, ti fi?" Se te sa a ki te gen figi l plen tach la ki te poze m kesyon an. Madan *Cullinan* te di, "Li pa pale anpil. Non l se *Margaret.*"

"Èske l se yon egare?"

"Non. Selon sa m konprann, li ka pale lè l vle, men li pi souvan ret dousman tankou yon ti sourit. Èske se pa vre, *Margaret*?"

Mwen te souri ba li. Podjab, madanm nan san ògan; epi pa ka pwononse non m byen.

"Men, li se yon bon timoun."

"Petèt, men non l twò long. Mwen pa t ap janm pèdi tan rele tout non sa a. Mwen t ap rele l *Mary* si m te ou."

Mwen te retounen nan kizin nan byen fache. Vye fanm sa a pa p janm gen chans rele m *Mary* paske menmsi m t ap mouri grangou m pa t ap janm travay pou li. Mwen te deside m pa t ap menm pipi sou kè l si li t ap pran dife. Yon pakèt kout ekla ri t ap soti sou galri a pou yo antre nan chodyè Madmwazèl *Glory* yo. Mwen te pran mande tèt mwen kisa yo te ka ap ri konsa.

Moun blan sa yo te tèlman dwòl. Èske se sou mwen yo t ap pale? Tout moun te konnen moun blan yo te met tèt yo ansanm pi byen pase moun nwa yo. Li posib Madan *Cullinan* te gen zanmi nan vil *St. Louis* ki te tande pale sou yon ti fi ki te enplike nan yon jijman, epi yo te ekri l pou di l sa. Petèt li te konnen dosye Mesye *Freeman* nan.

Manje midi a te refize ret nan lestomak mwen yon dezyèm fwa epi mwen t ale deyò a pou m t al soulaje tèt mwen. Madmwazèl *Glory* te panse petèt mwen pa t santi m byen epi l te di m ale lakay mwen pou Mama te ka ban m yon ti te, epi li menm la esplike tout bagay bay Madan *Cullinan*.

Mwen te reyalize jan mwen t ap aji an moun fou lè m te rive bò rivyè a. Madan *Cullinan* pa ta ka konnen. Si l te konnen, li pa t ap ban m de bèl ti rad Mama te ranje pou mwen yo, epi li pa t ap rele m "yon bon timoun". Lestomak mwen te santi l byen, epi m pa t di Mama anyen.

Nan aswè jou sa a, m te deside ekri yon powèm sou ki jan sa ye pou yon blan, ki gwo, akaryat epi san timoun. Li t ap yon powèm trajik. Fòk mwen te swiv mouvman madanm nan ak anpil atansyon pou m te ka eseye kapte pwofondè solitid li ak doulè li.

Nan demen, lè m t ale nan travay la, madanm nan te pran rele m yon lòt non. Madmwazèl *Glory* avèk mwen t ap lave asyèt yo epi Madan *Cullinan* te paret nan pòt la, "*Mary*?"

Madmwazèl *Glory* te mande, "Kilès?"

Men, mwen menm ak Madan *Cullinan* te konnen byen. "Mwen vle *Mary* ale pote yon soup kay Madan *Randall*. Li pa santi l byen kèk jou."

Se pou n te wè figi Madmwazèl *Glory*. "Ou vle di *Margarèt*, Madam. Non l se *Margarèt*."

"Non sa a twò long. Kòmanse jodi a, li se *Mary*. Chofe soup yèswa a epi mete l nan yon bòl fayans, epi *Mary* m vle w pote l byen."

Tout moun mwen te konnen te gen yon istwa sou ki jan yon moman oubyen yon lòt yo te rele yo andeyò bonjan non yo. Se pou yon moun fè anpil atansyon pou l pa rele yon moun nwa yon jan li ka entèprete kòm yon atak paske pandan plizyè syèk, yo te oblije boule ak zòt k ap rele yo yon bann non pou afwonte yo tankou, "*niggers*", "*jigs*", "*dinges*", "*Blackbirds*", "*crows*", "*boots*" ak "*spooks*".

Pou yon segonn, kè Madmwazèl *Glory* te fè l mal pou mwen. Epi apresa pandan li t ap lonje bòl la ban mwen, li te di m, "Pa okipe w, pa kite sa ba w pwoblèm. Sonje sa yo di, wòch ak bwa ka kase zo w, men mo…Ou konnen se ventan m genyen m ap travay pou li."

Li te ouvri pòt dèyè a pou mwen. "Ventan. Mwen pa t pi gran pase w. Non mwen se *Hallelujah*. Se konsa manman m te rele m, men madanm nan li menm te deside rele m "*Glory*", epi sa vin rete konsa. M pi renmen l tou."

Mwen te nan ti wout ki te pase dèyè kay la lè Madmwazèl *Glory* te rele, "Epi, kounye a non w pi kout tou."

Pou yon ti moman m pa t ka fin deside si se pou m te ri (imajinen manman w rele w *Hallelujah*) oubyen kriye (imajinen yon fanm blanch deside chanje non w pou pwòp konfò l). Mwen te tèlman fache, se sa k te fè m pa ri, ni kriye. Fòk mwen te kite djòb la, men pwoblèm nan se ki jan pou m fè sa. Mama pa t ap kite m kite l pou nenpòt rezon.

"Madanm sa a se yon zanj." Sèvant Madam *Randall* la t ap pale pandan li t ap pran bòl la nan men m, epi m te pran reflechi sou kisa non l te ye anvan ak ki non yo ba li kounye a.

Pou tout yon semèn m te gade Madan *Cullinan* nan figi pandan l t ap rele m *Mary*. Li te inyore m te vini ta e kite bonè. Madmwazèl *Glory* te yon tijan kontrarye paske m te kòmanse kite kras ze nan bòl yo epi m pa t mete tout kè m nan lave kiyè ak asyèt yo ankò. Mwen t ap swete li t ap rakonte metrès la sa, men li pa t fè sa.

Se *Bailey* ki te vin rezoud pwoblèm mwen an. Li te fè m dekri diferan asyèt ki te nan kabinèt nan kizin nan, patikilyèman sa madanm nan te pi renmen yo. Te gen yon bòl li te renmen anpil ki te gen fòm yon pwason, epi l te renmen tas vè yo tou. Mwen te sonje esplikasyon *Bailey* yo byen. Epi nan demen, lè Madmwazèl *Glory* t ap kwoke rad deyò a, epi yo te mande m vin sèvi yo sou galri a ankò, m te kite kabare a sot tonbe nan men m. Lè m te tande Madan *Cullinan* rele byen fò, "*Mary*!" m te ranmase bòl li pi renmen an ansanm ak tas yo. Epi pandan li t apral antre nan pòt kizin nan, m te kite yo tonbe atè a.

Mwen pa t janm ka fin rakonte *Bailey* sa k te pase apresa paske chak fwa m te rive nan pati kote madanm nan te tonbe atè a pandan l t ap fè yon pil grimas ak figi l pou l kriye, nou toulede te pran ri. Li te chita atè a pou l kriye pandan li t ap ranmase moso asyèt ak tas yo. Li t ap

di, "Manman. O, Bondye Papa. Se asyèt fayans manman m yo depi lè l te *Virginia*. O, Manman, padone m."

Madmwazèl *Glory* te kouri antre sot deyò a, epi medam ki te sou galri a tou te rasanble nan kizin nan. Madmwazèl *Glory* te prèske afekte menm jan avèk Madan *Cullinan*. "Ou vle di m li kraze asyèt *Virginia* nou yo? Sa n pral fè kounye a?"

Madan *Cullinan* te kriye pi fò. "Ti fi nwa egare. Ti egare nwè."

Vye fanm figi tou tache a te bese epi l te mande, "Kilès ki fè sa, *Viola*? Se *Mary*? Kilès?"

Tout bagay yo te tèlman pase vit, m pa t ka sonje si aksyon l yo te vin anvan pawòl li yo, men m konnen Madan *Cullinan* te di, "Non l se *Margarèt*, fout, non l se *Margarèt*!" Epi l te voye yon moso asyèt sou mwen. Petèt se tout kriye a ki te fè l rate m, men li te frape Madmwazèl *Glory* pi wo zòrèy li epi l te pran rele.

Mwen te kite pòt devan an ouvè pou tout vwazen yo te ka tande.

Madan *Cullinan* te klè sou yon bagay, non m pa t *Mary*.

# XVII

Jou nan semèn yo te toujou menm jan. Youn te vide nan lòt epi se te kòmsi jounen jodi te sèlman yon kopi jounen yè a. Men samdi te toujou fè ladiferans.

Peyizan yo te desann nan vil la ak madanm yo ak pitit yo. Rad byen pase yo te demontre devouman yon pitit fi oubyen yon madanm. Yo te gen abitid pase nan Magazen an pou yo chanje biyè lajan yo pou yo te ka lage kèk ti monnen nan men timoun yo ki pa t ka tann jouk yo te rive lavil. Timoun yo menm te vrèman rayi tan paran yo te gen abitid pèdi nan Magazen an, epi ton *Willie* te konn rele yo pou l distribye ti tablèt pistach ki te kraze pandan yo t ap transpòte yo. Yo te manje yo byen vit, epi yo te kouri resòti deyò, pousyè t ap soulve anba pye yo pandan yo t ap kalkile si apretou yo t ap gen tan rive lavil la.

*Bailey* te jwe "*mumbledypeg*" avèk pi gwo gason yo alantou pyebwa nan lakou a, epi Mama ak ton *Willie* t ap koute nouvèl peyizan yo te pote sot nan kanpay yo. Mwen menm m te layite m nan Magazen an, yon zwazo ki nan prizon sou yon ti kannòt solèy, van an t ap rale m, pouse m, men m pa t janm tonbe nan labim fènwa ki te tante m desann ladann nan.

Nan mwa cho yo, maten nou te kòmanse avèk yon beny byen rapid nan dlo ki pa t bezwen chofe. Nou te konn voye dlo n fin benyen an sou yon ti teren bò pòt kizin nan. Nou te rele ti teren an jaden "*bait*" (paske se ladan l *Bailey* te konn fè elvaj cheni). Nan mwa sa yo, apre lapriyè maten, pi souvan nou te konn manje sereyal ak lèt. Apresa, nou t al fè travay nou (travay lasemèn yo te antre nan travay samdi yo): pase mòp, netwaye dèyè kay la,

netwaye soulye n pou dimanch (se avèk yon pen nou te netwaye pa ton *Willie* yo), epi sèvi moun k ap vin nan Magazen an ki te byen prese avèk travay samdi pa yo.

Pandan m ap reflechi sou bagay sa yo, m etone reyalize samdi te jou mwen te pi renmen. Ki kantite plezi nou te ka jwenn nan mitan tout travay san fen sa yo?

Apre nou te retounen sot *St. Louis*, Mama te ban nou yon ti lajan chak semèn pou n te depanse. Dèske li pa t sèvi souvan ak lajan esepte pou l resevwa l nan Magazen an epi bay kèt legliz la, m sipoze dis santim pa semèn li te ban nou an te sèvi l kòm yon jan pou l demontre n li konprann gen anpil bagay ki chanje nan nou, ki fè li oblije trete nou yon lòt jan.

Pi souvan, se *Bailey* m te konn bay kòb pa mwen an, epi l te konn ale nan sinema prèske chak samdi. Li menm li te konn pote liv kòbòy "*Street and Smith*" pou mwen.

Yon samdi *Bailey* te retounen sot nan sinema *Reyalto* anreta. Mama te kòmanse chofe dlo pou beny samdi swa yo, epi tout travay apremidi yo te gentan fini. Tonton *Willie* te chita alanjelis la sou galeri devan an, li t ap pale oubyen li t ap chante, epi l t ap fimen yon siga. *Bailey* li menm te vrèman anreta. Manman yo te gentan rele pitit yo soti nan jwèt gwoup yo, epi ou te ka tande son vwa timoun yo ki t ap di youn lòt, "Ya... Ya... ou pa t kenbe m" ki t ap diminye. Menm tan an te ret pandye nan lè a nan Magazen an kòmsi li menm tou li t ap ralanti.

Tonton *Willie* te di, "Ti Sè, pito w limen limyè a. Lè samdi nou te sèvi ak anpoul yo pou moun ki te gen yon dènye ti bagay pou y achte te kapab gade anba mòn nan pou yo wè si Magazen an ouvè toujou. Mama pa t di m limen yo paske li pa t vle kwè li te gentan byen ta konsa epi *Bailey* te toujou deyò nan fènwa terib sa a.

Mouvman rapid li yo nan kizin nan te montre klèman jan l te boulvèse, epi w te ka wè sa nan je l ki te

plen solitid ak laperèz. Se kè fanm nwa ki elve timoun nan vil Sid yo pran lè y ap elve yon pitit gason, yon pitit pitit gason, oubyen yon neve yo. Nenpòt ti chanjman nan woutin lavi a te ka siyale move nouvèl ki pote gwo doulè pou yo. Se rezon sa a ki fè anpil nwa nan vil Sid yo pami moun ki pi reziste chanjman nan peyi a.

Tankou pifò moun ki santi pitye pou pwòp tèt yo, m pa t santi anpil pitye pou boulvès moun nan fanmi m yo konsènan *Bailey*. Si vrèman yon bagay te rive *Bailey*, ton *Willie* t ap toujou gen Mama pou kore l, epi Mama menm t ap toujou gen Magazen an. Epitou, se pa kòmsi nou te menm pitit yo. Se mwen menm ki t ap pèdi pi plis sizanka yo ta jwenn *Bailey* mouri paske li se tout sa mwen menm mwen genyen.

Dlo ap t ap bouyi sou fou a, men Mama se tab kizin nan li t ap souye yon lòt fwa ankò.

"Manman," ton *Willie* te rele epi Mama te sote. "Manman." Mwen te ret tann nan limyè klere Magazen an paske m te konsène pou yon moun pa t pot yon nouvèl ba yo konsènan frè m epi pou m te dènye moun ki konnen.

"Manman, poukisa ou menm ak ti Sè pa mache al kontre li nan wout la?"

Sa te fè plizyè èdtan yo pa t menm site non *Bailey*, men nou tout te konnen se de li ton *Willie* t ap pale.

Men wi. Poukisa m pa t fè lide a mwen menm? Mwen te vle ale. Mama te di, "Poze san w, ti madmwazèl. Ale pran chanday ou epi pote youn pou mwen tou."

Li te fè pi nwa deyò a pase m te panse l te ye. Mama te fikse flash la sou wout la ki te plen zèb ak pyebwa ki te fè m pè. Toudenkou nuit lan te tounen yon teritwa k te ranpli m ak laperèz, epi m te konnen si frè m nan te pèdi nan teritwa sa a, li t ap ret pèdi nèt, yo pa t ap janm jwenn li. Se vre li te gen onzan epi l te entelijan anpil, men li te

tèlman piti. Vye bèt lannuit yo t ap manje l anvan l te menm gen tan rele pote l sekou.

Manman m te di m pran limyè a epi l te pran men mwen. Se kòmsi vwa l te soti anlè yon montay, epi l te vlope men m nan pa l pandan nou t ap mache nan fènwa a. Mwen te santi yon rivyè lanmou nan kè m pou li. Li pa t di anyen--li pa t di "pa enkyete w" oubyen "pa kite kè w kase." Li te sèlman peze men m byen dousman epi konsa *li te demontre m jan l te enkyete an menm tan li t ap* rasire mwen.

Nou te pase anpe kay m te konnen trè byen nan lajounen, men m pa t ka rekonèt nan gwo fènwa a.

"Bonswa, Madmwazèl *Jenkins*." Epi l te kontinye mache pandan li t ap mennen mwen.

"Sè *Henderson*? Ou gen yon pwoblèm?" Se sa youn nan lonbray tou nwa yo te mande li.

"Pa ditou, makomè. Gras a Dye pa gen okenn pwoblèm." Lè l te fin reponn konsa, nou te gentan mache rive byen lwen vwazen yo.

Otèl Mesye *Willie Williams* nan t ap briye avèk anpe limyè wouj nan distans lan, epi sant pwason yo nan ti lak la te anviwonnen nou. Men Mama te yon ti jan sere men pa m anvan l te lage yo, e se lè sa a m te wè l, yon ti lonbray ki t ap mache tou fatige tankou yon ti granmoun. Men l te nan pòch li epi tèt li te bese, li t ap mache tankou yon gason ki t ap monte yon mòn dèyè yon kadav.

"*Bailey*!" Se konsa m te rele, epi nan menm moman an Mama te rele l tou. Epi mwen t apral kouri rankontre l, men men Mama te kenbe m ankò byen di. Mwen te eseye rale men m, men l te rale m pou l fè m ret bò kote li a. "N ap kontinye mache menm jan nou t ap mache *anvan an, tande ti madmwazèl*." Mwen pa t gen chans al avèti *Bailey* jan l te tounen vrèman anreta, jan tout moun

te enkyete, epi pou l te imajinen yon bon istwa pou rakonte yo pou l eskize tèt li.

Mama te di, "*Bailey*," epi l te leve tèt li gade san l pa t menm etone wè nou. "Ou konnen li lannuit deja epi se kounye a w ap antre lakay ou?"

"Wi, Mama." Li te fatige. Kote eskiz li a?

"Kisa w t ap fè menm?"

"Anyen non."

"Se tout sa ou gen pou w di pou tèt ou?"

"Wi, Mama."

"Enben dakò, jenn gason. M ap boule avè w lè n rive lakay."

Se lè sa a li te lage m epi m te kouri al eseye kenbe men *Bailey*, men li te rale men li. Mwen te di l, "Ey, *Bailey*," pandan mwen t ap espere li t ap sonje se mwen menm ti sè l, epi sèl zanmi li. Men li te ret byen boude epi l te di, "Kite m anrepo."

Mama pa t limen flash la pandan nou t ap retounen an, epi li pa t reponn vwazen ki t ap di bonswa tout alantou nou pandan nou t ap pase kay tou nwa yo.

Mwen pa t konn sa pou m te panse epi m te pè. Yo t apral ba li yon baton, epi petèt li te fè yon bagay vrèman mal. Si l pa t ka menm pale avèk mwen, sa vle di sa te grav anpil. Men li pa t sanble yon moun ki te sot nan plezi. Li te parèt byen tris. Mwen pa t konnen sa pou m panse.

Ton *Willie* te di, "Sa l ye la a, ou panse w se yon granmoun kounye a? Ou pa menm antre lakay ou. Ou vle enkyete grann ou jouk ou touye li?" *Bailey* te tèlman parèt lwen li pa t menm pè. Ton *Willie* te gen yon sentiwon kwi nan bon men li an, men *Bailey* pa t menm bay sa valè. "M ap bat ou byen bat fwa sa a." Ton *Willie* te sèlman bat nou yon fwa deja, epi lè sa a se avèk yon ti branch bwa, kidonk petèt kounye a li t apral touye frè mwen an."

Mwen te rele epi m te eseye trape sentiwon an, men Mama te kenbe mwen. "Gade ti madmwazèl, ret trankil tande si w pa vle pran pa w. Li merite pou yo aprann li yon leson. Ou menm vini avèk mwen pou w al benyen."

Pandan m te nan kizin nan, m te tande sentiwon an frape po *Bailey*. Pandan ton *Willie* li menm t ap soufle, *Bailey* pa t fè okenn bri. Mwen te twò pè pou m te menm voye dlo sou mwen oubyen kriye. Mwen pa t vle vwa m kouvri rèl *Bailey* yo. Men li pa t janm rele, epi apresa baton an te fini.

Mwen te rete ak je m ouvri pandan tout yon etènite, mwen t ap tann mwen tande yon siy, yon ti kriye, pou m te ka konnen li te toujou vivan nan lòt chanm nan. Jis anvan m te tonbe dòmi, m te tande li k ap resite: "Kounye a, m pral dòmi, m priye w gade nanm mwen Bondye, si m ta mouri anvan m leve, m priye w resevwa nanm mwen bò kote w, Bondye."

Nan dènye souvni mwen genyen sou nuit sa a m te twouve m ap poze tèt mwen kesyon sa a, "Poukisa se priyè ti bebe a *Bailey* resite?" Sa fè plizyè ane nou te pran abitid resite "Papa nou ki nan syèl la" pito.

Pandan plizyè jou, Magazen an te tankou yon peyi etranje, epi nou tout nou te imigran k te fèk debake. *Bailey* pa t ni pale, ni souri, ni mande padon. Je l te parèt vid, li te sanble kòmsi nanm li te vwayaje kite l. Lè n t ap manje, m te ba l pi bon moso vyann yo, ak pi gwo moso desè a, men sa pa t enterese li.

Epi yon aswè pandan m t ap bay kochon yo manje, sanzatann li te di m, "Mwen te wè Manman Cheri nou an."

Si l te di l, fòk se te laverite. Li pa t ap ban m manti. Mwen kwè m te mande l ki kote, ki lè.

"Nan fim nan." Li te di pandan tèt li te apiye sou bwa baryè a. "Se pa t li menm tout bon non. Se yon dam ki

rele *Kay Francis*. Li se yon aktris blan ki sanble tèt koupe ak Manman Cheri nou an."

Mwen pa t gen difikilte kwè yon aktris blan te sanble ak Manman n tèt koupe, epi *Bailey* te wè l. Li te di m yo montre yon nouvo fim chak semèn, men lè *Francis Kay* t ap jwe ankò nan yon fim y ap montre, l ap di m pou m ka vini avèk li. Li te menm pwomèt pou l chita ansanm avèk mwen.

Se rete l te rete gade fim nan yon dezyèm fwa lè l te rive anreta lakay la samdi dènye a. Mwen te konprann, epi mwen te konprann tou poukisa li pa t ka di Mama ak ton *Willie*. Manman Cheri nou an te pou nou sèlman. Nou pa t janm pale de li ak lòt moun paske menm nou menm souvni l pa t sifi pou nou.

Nou te oblije ret tann prèske de mwa anvan *Kay Francis* te retounen nan vil *Stamps*. *Bailey* te retounen nan li menm, men li te tèlman ap atann fim nan, sa te rann li pi ajite pase jan l konn ye. Lè l te di m yo t apral montre fim nan, nou toulede te mete n an bonjan timoun, e nou te aji tankou timoun egzanplè Grann tou te merite e t ap swete a.

Se te yon komedi epi *Kay Francis* te abiye avèk yon bèl chemiz blan swa. Chanm li te kolore an vèlvèt epi chaje ak flè. Epi bòn li an, ki te nwa, te pran abitid ap di toutan, "Adye, Madmwazèl." Li te gen yon chofè ki te nwa tou. Epi misye te gen abitid leve je l nan syèl epi grate tèt li. Sa te fè m kesyone èske yon egare konsa te ka vrèman pran swen bèl machin *Kay Francis* yo.

Moun blan ki te chita nan premye etaj sinema a te ri detanzantan epi ri yo te soulve nan etaj la jwenn moun nwa yo nan balkon an. Son ri moun blan yo te pandye nan lè a pou yon segonn anvan moun sou balkon yo te asepte l epi voye pwòp ri pa yo monte.

Mwen te ri tou, men m pa t ri lè se te anpe blag mechan yo t ap bay sou moun nwa parèy mwen. Mwen te ri paske esepte pou blan li te blan an, gwo aktris la te sanble ak Manman Cheri nou an tèt koupe. Li te viv menm jan ak Manman Cheri nou an, esepte li te gen yon gwo kay ak mil sèvant. E sa te komik pou m te imajinen jan moun blan yo pa t menm konnen aktris yo t ap adore a te ka marasa Manman m, esepte li te blan, epi Manman m te pi bèl. Vrèman pi bèl.

Aktris la te fè kè m kontan. Se pa t ti chans pou yon moun te ka sanble lajan l epi al wè manman l nenpòt lè li vle. Mwen te soti nan sinema a tankou yon moun yo te fèk bay yon kado sanzatann. Men *Bailey* te tris ankò. (Mwen te oblije sipliye l pou l pa t ret gade fim nan yon dezyèm fwa.) Pandan nou t apral lakay, li te kanpe bò wout tren an epi l te tann tren lannuit lan pase. Jis anvan l te rive kote nou an, *Bailey* te kouri travèse wout tren an.

Mwen te rete kanpe nan lòt bò a, epi m te pran rele. Petèt gwo wou tren an t ap fè l tounen miyèt anba l. Petèt li te eseye vole nan youn nan bwat tren an epi l te sote l al tonbe nan lak la epi l te tou neye. Oubyen petèt pi grav toujou, li te pran tren an epi l t ale pou l pa janm tounen.

Lè tren an te fin pase, li te rale kò l soti dèyè branch bwa kote li te apiye a epi l te pran obsève m pou tout bri mwen t ap fè a, epi l te di m, "An n al lakay."

Yon ane apre, li te rive pran yon tren vrèman, men akoz li te si jenn ansanm ak jan bagay yo gen yon jan yo pase kèk fwa, li pa t jwenn *California* ak Manman Cheri li a, li te sèlman pèdi nan vil *Baton Rouge* nan *Louisiana* pou de semèn.

## XVIII

Yon lòt jounen te fini. Li te deja fènwa lè bis travayè koton yo te lage yo nan lakou a epi li te derape avèk yon gwo bri ki te sanble bri yon jeyan ki t ap pete. Travayè yo te pran vire an won pandan kèk segonn kòmsi sanzatann yo te rive yon kote etranj. Lespri yo te vin fèb.

Se figi mesye yo ki te pi difisil pou gade nan Magazen an, men m pa t gen chwa, fòk mwen te gade yo. Lè yo te eseye ri pou yo te ka kache jan yo te fatige, kò yo pa t ede yo fè efò sa a ditou. Zepòl yo te plonje nan kò yo menm lè yo t ap ri, e lè yo te eseye met men yo sou kote yo pou yo te blage youn ak lòt, pla men yo te glise soti bò kote yo kòmsi pantalon yo te gen si balèn sou yo.

"Bonswa, Sè *Henderson.* Enben, nou retounen kote n te kòmanse a, pa vre?"

"Wi, Frè *Steward.* Nou retounen kote n te kòmanse a gras a Dye." Mama pa t ka rete san l pa remèsye Bondye pou tout ti bagay yo te akonpli. Yon pèp yo teworize nan listwa e ki pa gen kontwòl sou lavni l konsidere chak jou yo viv kòm yon akonplisman divin Bondye li menm opere. Mwen toujou twouve sa enteresan yo bay Bondye kredi pou lavi y ap mennen ki pi mizerab la, vi ki pi pòv la. Men, lemoman lavi yon moun vin amelyore, kredi yo te konn bay Bondye a pran diminye dejouanjou.

" Enben, se Bondye menm ki merite kredi a. Wi, Sè m. Bondye." Pantalon travay yo ak chemiz yo te dechire yon jan ki te parèt kòmsi se te yon fètekspre, epi pay pousyè koton yo ki te ret nan cheve yo te fè yo sanble ak moun ki te vyeyi nan kèk èdtan.

Pye fanm yo te anfle jouk yo te ranpli gwo soulye gason yo te gen nan pye yo an, epi yo te lave men yo nan sous la pou yo te retire labou ak pay ki te kole sou yo pandan jounen travay la.

Mwen te blame yo pou jan yo te kite yo fè yo travay tankou bèt, epi sa k te pi rèd, yo t ap eseye pretann sa pa t pi mal pase sa. Lè yo te apiye twò di sou vitrin nan, m te anvi di yo ak anpil severite pou yo "ranje kò yo epi kanpe tankou yon nonm." Men, se pa ti baton Mama t ap ban mwen si m te ouvè bouch mwen. Li te inyore jan kontwa a t ap kriye anba pwa yo epi l te sèlman konsantre sou ba yo sèvis pandan li t ap fè ti konvèsasyon avèk yo. "Ou pral prepare dine w, Sè *Williams*?" *Bailey* avèk mwen te ede Mama pandan ton *Willie* li menm te chita sou galri a pou l tande nouvèl jounen an.

"Glwa a Dye, non Sè mwen. Nou gen kont manje k te rete yèoswa pou sèvi nou. Nou pral lakay pou n benyen epi monte ale legliz."

Ale legliz ak tout fatig sa a? Yo pa t apral lakay yo pou yo lage vye kò yo sou yon matla dous? Yon ide te pase nan tèt mwen--sanble pèp mwen an se yon gwoup moun ki renmen doulè, non sèlman nou te gen move chans viv vi ki pi pòv la, ki pi maltrete a, men sanble nou renmen sa konsa.

"Mwen konnen sa w vle di, Sè *Williams*. Fòk ou bay nanm nan manje menm jan ak kò a. M ap mennen timoun yo tou, si Bondye vle. Bon Liv la di, "Antrene yon timoun nan bon chemen an, epi li pa p kite li."

"Se sa menm wi Liv la di. Se sa menm."

Yo te poze tant an twal la nan mitan yon gwo teren bò kote wout tren yo. Zèb ak pay koton te kouvri atè a. Yo te ranje chèz demontab yo nan tè a epi yo te kwoke yon gwo kwa an bwa nan mitan panno ki te kenbe tant lan pa dèyè. Yo te ranje kèk anpoul alantou chè a, epi liy

lanp yo te pase nan antre tant lan, rive jis deyò a kote yo te kwoke yo sou anpe planch bwa.

Pandan nou t ap pwoche lanp yo nan fènwa a, yo te parèt izole, kòmsi yo te la san rezon. Yo pa t sanble yo te la pou bay limyè ni pou bay okenn lòt sèvis enpòtan. Epi *tant lan li menm, ki te tou limen epi ki te gen yon fòm* piramid, te tèlman pa t nan plas li nan mitan chan koton an, nenpòt moman m te ka atann li te ka leve epi vole al fè wout li devan je mwen.

Pi pre limyè a, nou te ka wè moun yo ki t ap vanse nan direksyon legliz tanporè sa a. Vwa granmoun yo te kominike kòman yo te pran aktivite sa a oserye. Yo te salye youn lòt, men byen dousman.

"Bonswa Sè m, ki jan w ye?"

"Glwa a Dye, m ap fè efò pou m rive."

Lespri yo te konsantre sou rankont nanm yo avèk Bondye. Se pa t lè pou zafè moun te enterese yo, ni pou yo te nan poze kesyon.

"*Bondye fè m kado yon lòt jou, e m di l mèsi.*"

Pa gen anyen pèsonèl nan yon repons konsa. Se Bondye ki te gen merit la, epi yo te asire se Bondye ki nan Pozisyon Santral la epi li pa p janm diminye nan grandè li. Jenn moun yo te renmen kwazad sa yo menm jan avèk granmoun yo. Yo te itilize lannuit lan pou yo te jwe jwèt koutize. Legliz la te tèlman bay imaj yon bagay ki la jodi epi k ap disparèt demen, sa te rann jenn moun yo santi yo nan yon moman detant. Epi je yo t ap chache youn lòt pandan ti fi yo t ap ri ti ri k te reyone nan fènwa a pandan ti gason yo menm t ap mache byen chèlbè kòmsi yo pa t menm wè oubyen tande ti fi yo. Ti fi yo te yon tijan vanse nan laj, ki fè yo te mete ti jip byen chita sou yo, epi jenn jan yo menm te fè tèt yo byen swa avèk vazlin.

Men pou yon timoun, aktivite al bay Bondye glwa nan yon tant te yon tijan dwòl. Li te parèt tankou yon

blasfèm. Limyè yo ki te pandye anlè a, tè dous la anba pye nou, twal tant lan ki t ap gonfle ak van tankou de bò figi yon moun ki gonfle ak lè, tout bagay sa yo te fè kòmsi se nan yon festival nou te ye. Amizman timoun yo ki t ap touche youn lòt, jwe ak youn lòt, pa t sanble ditou ak jan sa konn ye legliz. Men sa k te pi parèt dwòl la se fason granmoun yo te ret byen serye ap tann, avèk anpil espwa.

Èske Jezi t ap vle antre nan sal tanporè sa a? Chè a t ap bouje epi a nenpòt moman li sanble l te ka tonbe pandan tab lakòlèt la li menm te kanpe tou malman. Gen yon pye tab la tè a te sanble l vale. Èske Bondye Papa a t ap kite sèl Pitit Gason li an vin melanje ak foul travayè koton sa yo, sèvant sa yo? Mwen konnen Li te voye Lespri l chak dimanch nan legliz la, men kanmenm se te yon legliz tout bon epi moun yo te genyen tout samdi pou yo te netwaye pousyè travay yo ak dezespwa yo soti sou kò yo.

Se tout moun ki te vin patisipe nan kwazad la. Manm boujwa legliz Batis la te melanje ak entelektyèl nan legliz "Metodis Afriken" an, epi ak moun òdinè nan legliz "Kretyen Metodis" la. Se nan rankont kwazad sa a yon fwa nan ane a moun nan vilaj la te asosye yo tout bon avèk moun nan legliz "Bondye nan Kris" la. Yo te gade moun sa yo yon jan dwòl paske yo te tèlman fè lòbèy nan sèvis adorasyon yo. Malgre Bon Liv la te di, "Pou yo rejwi epi pou yo antre nan prezans Bondye avèk son lajwa," sa pa t anpeche lòt kretyen parèy yo gade yo mal. Legliz yo a te lwen lòt yo, men nou te ka tande bri yo byen lwen lè dimanch pandan yo t ap chante, danse, jiskaske kèk fwa yo te tonbe atè. Manm lòt legliz yo t ap mande tèt yo èske *moun konsa t aprale nan paradi tout bon apre tout* rèl ak lòbèy sa yo. Petèt yo te vle di moun sa yo te deja fè esperyans paradi a sou tè a.

Se konsa sa te ye nan kwazad fen ane nan bouk la.

Madam *Duncan*, yon ti madanm avèk yon figi piti tankou yon ti zwazo, te kòmanse sèvis la. "Mwen konnen mwen se yon temwen pou Seyè mwen an... mwen konnen mwen se yon temwen pou Seyè mwen an, mwen konnen mwen se yon temwen..."

Vwa l, ansanm ak yon ti dwèt li, t ap pwente byen wo anlè a, epi legliz la te pran reponn. Nan zòn devan an, son yon tanbouren te pran piwete. De kout tanbou chak fwa l te di "konnen", de kout tanbou chak fwa l te di, "Mwen se", epi de kout tanbou alafen "temwen". Anpe lòt vwa te mawonnen avèk rèl Madam *Duncan* yo. Lòt vwa yo te yon ti jan bay son an plis amoni. Moun te pran bat men pou yo te leve son an pi wo toujou epi kore kadans tanbou a. Lè chante a te rive nan dènye nivo, yon mesye byen wo, men piti, ki te rete ajenou dèyè chè a pandan tout chante a, te leve, epi l te chante kèk liy ak moun yo. Li te lonje men long li yo epi l te pran chè a pou li. Li te pran yon ti tan pou chantè yo te kalme yo apre jan chante a te chofe tout moun, men pastè a te kanpe fèm jiskaske chante a te fè tankou jwèt yon timoun k ap pèdi chaj epi yon silans te vin chita nan ranje chèz yo.

"Amen." Li te gade foul la.

"M mande legliz la bay yon kout, "Amen."

Tout moun te di, "Amen."

"Mèsi Seyè. Mèsi Seyè."

"Wi, mèsi Seyè. Wi, Seyè. Amen."

"Frè *Bishop* ap mennen nou nan lapriyè."

Yon lòt mesye wo, koulè krèm, avèk linèt kare te monte chè a. Pastè a te mete l ajenou sou bò dwat la epi Frè *Bishop* te met ajenou sou bò goch la.

"Papa nou"--li te pran chante-- "Ou menm ki te retire pye m nan ma labou a--"

Legliz la te dakò, "Amen."

"Ou menm ki te sove nanm mwen. Yon jou byen detèmine. Tanpri, Dou Jezi, gade, voye je w sou pitit ou yo k ap soufri--"

Legliz la te sipliye, "Voye je gade nou, Seyè."

"Rekonstwi nou kote nou kraze... Beni malad yo ak sila yo ki aflije..."

Se te priyè dòdinè a. Sèlman vwa l te mete yon eleman nouvo ladan li. Apre chak de mo, li te fè yon son avèk vwa l ki te sanble avèk yon wonfle. "Ou menm"--yon wonfle-- "ki sove"--yon wonfle-- "nanm mwen"--yon soupi-- "yon jou".

Apresa, moun yo, avèk Madam *Duncan* ankò kòm gid te pran vòl avèk chanson, "Chè Seyè kenbe menm, dirije m, ede m kanpe fèm." Yo te chante l yon ti jan pi rapid pase jan yo te konn fè nan legliz pa nou an, men li te sonnen byen konsa. Kadans lan te mete yon jwa nan chante a malgre mo yo te tris. "Lè fènwa a parèt, epi lannuit ap pwoche, epi lavi m prèske fini..." Yo te abandonnen tèt yo nan chante a kòmsi pou yo te di malgre tout sa, se yon moman pou yo rejwi.

Sila yo ki te gen abitid leve vwa yo byen wo pou chante epi rele byen fò te deja idantifye tèt yo, epi ti evantay yo (evantay katon ki te fè reklam pou pi gwo ponp finèb moun nwa yo te genyen nan vil *Texarkana*) ansanm ak mouchwa blan yo t ap pivote byen wo anlè a. Nan men moun yo, ki te tou nwa, mouchwa blan yo te sanble avèk ti kap ki te sèlman manke anpe ti bwa pou ankadre yo.

Pastè wo a te kanpe ankò devan chè a. Li te tann mizik la ak chante a bese.

Li te di, "Amèn. Glwa a Dye."

Legliz la te kite chante a dousman. "Amèn. Glwa a Dye."

Li te tann toujou pandan dènyè son yo te ret pandye nan lè a. "Mwen kanpe bò rivyè a--" "Mwen kanpe, dirije

pa m"-- "Dirije pa m, pran men m." Li te chante mo yo kòmsi yo te dènye won nan yon dans. Epi apresa, silans te renye.

Yo te li mesaj la nan liv Matye, chapit 25, vèsè 30 rive nan vèsè 46.

Tèks la te pale sou "Sa A ki pi ba a."

Apre l te fin li vèsè a pandan moun yo menm t ap di Amen detanzantan, li te di, "Premye Korentyen di m : Menm lè m ta gen langaj moun ansanm ak zanj yo, si m pa ta gen charite, mwen pa anyen. Menm si m ta bay pòv tout rad mwen, si m pa gen charite, mwen pa anyen. Menm si m ta bay kò m kòm sakrifis pou yo boule, si m pa gen charite, sa pa p itil mwen anyen. Boule wi m di nou. Men, si m pa gen charite, li pa p sèvi m anyen. Kidonk, fòk mwen mande tèt mwen, kisa Charite sa a menm ye? Si bon zèv pa charite--"

Legliz la te reponn byen vit. "Pale, Seyè."

"--si sakrifis san m ak kò m pa charite?"

"Wi, Seyè."

"Fòk mwen mande tèt mwen, kisa charite sa a ye?"

Mwen pa t janm tande yon pastè antre nan nannan prèch li a vit konsa. Ou te deja ka tande moun yo ki te kòmanse fredonnen nan asanble a. Sila yo ki te konnen sa ki t ap vini t ap tann sa ki t apral eklate anba tant lan. Mama te chita drèt, san bouje tankou yon pyebwa, men mwen te ka wè jan mouchwa li a te fè yon boul nan men l jiskaske se ti pwent mwen te bwode a sèlman m te ka wè.

"Jan m konprann bagay la, charite pa vante tèt li. Li pa ògeye." Epi l te respire byen fò pou l te gonfle figi l pou l te ka montre nou sa charite pa ye. "Charite pa pran mache rakonte, "Mwen te ba w manje, m te ba w rad, epi kounye a ou dwe m remèsiman."

Asanble a te konnen sou kiyès li t ap pale a, epi yo te leve vwa yo pou montre yo dakò avèk analiz li a. "Bay verite, Seyè."

"Charite pa di, 'Paske m ba w yon travay fòk ou bese w devan m'." Legliz la t ap kadanse ak chak fraz li te lanse yo. "Li pa di, 'Paske m peye w sa w travay pou li a, fòk ou rele m mèt'. Li pa mande pou m bese ak imilye tèt mwen. Sa, se pa charite."

Nan ranje dwat la jis devan an, Mesye ak Madam *Stewart,* ki te prèske fin lage kò yo atè a nan lakou Magazen an lè yo te sot travay nan chan koton an, te chita sou pwent chèz yo, ki te tou depafini. Figi yo te reyonnen avèk kotantman ki te tabli nan nanm yo. Moun blan mechan te mèt tann konsekans move zèv yo. Se pa sa pastè a t ap di la a, e se pa dirèkteman nan liv Bondye a li te jwenn sa? Lespwa revandikasyon yo ansanm ak pwomès pou jwenn jistis te rafrechi nanm yo.

"A a a. Wi. Mwen di... Charite. Wo o o o, Charite, wi. Li pa p chache anyen pou tèt li. Li pa bezwen bòs pèsòn... A a a... Li pa bezwen chèf... Wi... Li pa bezwen kòmandan... Nou tande m... Mwen ap pale n konsènan Charite... Li pa bezwen... Seyè, ede m aswè a... Li pa vle okenn moun bese ak imilye tèt yo devan l..."

Moun nan peyi a ki atravè listwa te abitye ap bese tèt yo te souke kò yo nan legliz la. Yo te rasire tèt yo malgre yo pami sila yo ki pi ba a, yo pa t pami sila yo ki san charite, epi "yon Gran Maten Jezi ap genyen pou l separe mouton yo (yo menm) avèk kabrit yo (moun blan yo)".

"Charite senp." Legliz la te dakò.

"Charite pòv." Se de nou li t ap pale la a.

"Charite toutafè nòmal." Nan tèt mwen m te di, se sa menm. Li senp e nòmal.

"Charite se... O, o, o. Cha--ri--te. Kote w ye? Woy... Charite..."

Yon pye chèz te kase byen sèk epi son an te rete nan lè a pa dèyè legliz la.

"Mwen rele w, epi ou pa reponn. Woy...Charite."

Yon lòt moun te pete yon rèl devan mwen an, epi yon madanm te vòltije, de men l leve anlè tankou yon kandida batèm. Degajman emonsyon yo te kontajye. Rèl te pran pete nan foul la tankou son fedatifis lè y ap fete lendepandans jou 4 jiyè. Vwa pastè a te tankou yon balansin ki t ap balanse anwo, anba, adwat, agoch. "Kòman ou ka di ou se frè m, epi pou w rayi m? Èske sa se charite? Kòman w ka di ou se sè m, epi w gen rankin nan kè w pou mwen? Èske se sa charite a ye? Kòman w ka di ou se zanmi m epi w ap itilize m ak abize m? Èske se charite? O, pitit mwen yo, m pase la a--"

Legliz la te ratrape dènye mo l yo. Yo te repete. Yo te konfime. "Wi, vini bò isit la, Seyè."

"Mwen pase, pou m di nou pou n ouvri kè n pou n kite charite renye. Padone enmi nou yo, akoz charite. Montre charite Jezi ap pale a nan monn sa a ki malad. Monn sa a bezwen yon moun charitab." Vwa li t ap bese epi bri ak ekla ki t ap sot nan foul la te bese.

"Kounye a, m ap repete mo Apot Pòl, 'men sa ki rete kounye a, lafwa, lespwa, charite, twa sa yo, men sa a ki pi gwo a se charite."

Asanble a te reyone ak satisfaksyon. Menmsi sosyete a te meprize yo, yo te gen pou yo te vin tankou zanj yo nan yon paradi tou blan, epi pou yo chita sou bò dwat Jezi, pitit Bondye a. Bondye renmen pòv yo ak sila yo yo rayi ak maltrete nan monn nan. Èske se pa li menm ki di l ap pi fasil pou yon chamo antre nan yon je zegui pase pou yon nonm rich antre nan syèl la? Yo te konnen yo t ap sèl pèp k ap abite nan tè paradi a kote lèt ak myèl ap koule a, esepte pou kèk grenn moun blan tankou *John Brown*. Liv istwa moun blan yo deja deklare misye te fou. Tout sa

moun nwa yo te gen pou yo fè se kenbe fèm anba fado lavi sa a paske yon peyi beni t ap tann yo alafen.

"Ti pa ti pa, lè jounen an resi louvri a, lè tout sen Bondye yo rasanble lakay Papa a, n ap rakonte istwa kòman nou te kenbe fèm epi n ap konprann bagay yo pi byen."

Yo t ap reveye kèk moun ki te tonbe atè endispoze lè pastè a te ouvri pòt legliz la. Pandan moun yo t ap rele, "Mèsi, Jezi," li te kòmanse yon chante:

"M te vin jwenn Jezi, jan m te ye a,
M te boulvèse, m te blese, m te tris,
Nan Jezi mwen jwenn plas repo a,
Epi li fè kè m kontan, mwen kontan ak Kris."

Granmoun fanm yo te ranmase chante a epi yo te mete amoni ladan li. Foul la ki t ap fredonnen an te kòmanse sonnen tankou myèl fatige k ap tann lè pou y al lakay yo.

"Tout moun ki tande vwa m ki pa genyen yon refij espirityèl, ki gen kè boulvèse, vini kounye a. Vini anvan li twò ta. Mwen pa mande nou vin manm nan tèl legliz. Mwen se yon sèvant Bondye, epi nan kwazad sa a, vizyon nou se pou n mennen nanm vin jwenn Jezi. Kidonk, si w vle jwenn yon kay espirityèl, sèlman di nou ak ki legliz ou ta renmen mache epi n ap konekte w avèk reprezantan legliz sa a. Èske youn nan djak nan chak legliz yo ka vin devan?"

Zak sa a te yon zak revolisyonè. Pèsonn pa t janm tande pale de yon pastè k ap rasanble manm pou lòt legliz. Se te premye esperyans santiman charite a pami pastè yo. Pechè k te konvèti te mache al bay pastè a lanmen epi yo te oubyen rete bò kote l oubyen dirije yo bò

kote youn nan djak yo. Plis pase ven moun te konvèti swa sa a.

Moun yo te rejwi e yo te pran fè bri prèske menm jan yo te fè pou prèch la lè pechè yo te vin konvèti.

Granmoun fanm yo ki se Manman Legliz la, ki te gen yon ti mouchwa won blan tache sou cheve yo, te angaje yo nan pwòp sèvis pa yo. Yo te pran mache fè wonn moun konvèti yo pandan yo t ap chante,

"Lè jou a rive ankò ane pwochèn,
mwen ka gentan vwayaje,
kò m ka gentan tou sèl nan yon kav,
O Seyè, konbyen tan ankò?"

Lè yo te fin ranmase kòlèt epi yo te chante dènye chante a pou bay Bondye glwa, pastè a te mande tout kretyen ki t ap koute l pou rededye nanm yo bay Bondye epi dedye lavi yo nan travay charite. Epi l te voye nou ale.

Sou wout lakay la deyò a, moun yo t ap reyonnen nan moman maji sa a pandan timoun yo t ap foure pye yo nan labou, avèk tristès jwèt la te gentan fini.

"Seyè a touche pastè a aswè, pa vre?"

"A wi. Li te touche l avèk yon dife."

"Beni swa Letènèl, ala kontan m kontan m sove."

"Se pa manti. Sa fè yon gwo diferans lè yon moun sove."

"M regrèt mèt kote m travay yo pa t tande prèch sa a. Yo pa konnen sa k ap tann yo."

"Bib la di, 'sa k ka tande, tande. Sa k pa kapab, y ap regrèt'."

Yo te reyonnen nan bonte yo kòm pòv ak meprize. Kite moun blan yo kenbe lajan yo, pouvwa yo, prejije yo, gwo kay yo, lekòl yo, lakou yo, liv yo, epi sitou, sitou, kite yo kenbe po blan yo. Li te pi bon pou nou te fèb e abese,

pou yo te krache sou nou, pou yo te abize nou nan ti tan sa a n ap fè sou latè a pase pou n al pase yon etènite nan lanfè. Pa gen yon moun ki t ap admèt kretyen yo, moun charitab yo, te byen kontan lè yo te imajinen ki jan opresè yo t apral pase letènite nan lanfè bò kote Satan.

Men se sa Bib la te di, epi l pa t fè erè. "Èske pa gen yon kote li di, 'Anvan youn nan pawòl sa yo chanje, syèl la ak tè a ap pase?' Mechan yo ap jwenn sa yo merite."

Lè gwoup kwayan yo te rive bò pon ki kouvri ti rivyè a, son mizik *Blues* la te frape zòrèy yo. Te gen yon djaz ki t ap frape epi yo te ka tande bri pye moun yo ki t ap danse sou planch bwa kay la. Madmwazèl *Gras*, fanm bon plezi a, t ap resevwa kliyan samdi l yo. Gwo kay blan an t ap vibre ak bri pandan li t ap briye nan limyè yo. Moun anndan yo tou te kite fado lavi a dèyè pou yon ti moman.

Pandan yo t ap pase kay la, moun legliz yo te bese tèt yo epi tout konvèsasyon te kanpe. Reyalite a t ap retounen nan lespri yo ak rezonman yo. Apretou, yo te pòv, grangou, meprize, epi toupatou nan monn nan se pechè yo ki t ap kòmande. Konbyen tan ankò, Papa Bondye? Konbyen tan?

Yon etranje ki pa t abitye ak estil mizik djaz la t ap twouve li difisil pou diferansye mizik ki t ap jwe pa twò lontan nan legliz la ak mizik ki t ap fè moun yo danse nan gwo kay blan an ki te chita bò wout tren an. Tout t ap mande menm kesyon yo. Konbyen tan, Seyè? Konbyen tan?

# XIX

Dènye ti espas ki te genyen nan Magazen an te ranpli, men ak tout sa moun yo te kontinye antre. Ton *Willie* te mete radyo a sou dènye volim pou jenn moun sou galri a pa t pèdi yon mo nan sa ki t ap di yo. Fanm yo te chita sou chèz kizin, chèz salamanje, e menm sou bwat. Timoun ak ti bebe te pandye sou nenpòt janm ki te disponib epi gason yo menm te apiye sou kontwa yo oubyen youn sou lòt.

Yon van kè kontan te travèse moman difisil sa a detanzantan, menm jan zeklè te ka travèse e klere yon syèl tou nwa.

"Kanta pou mwen menm, mwen pa enkyete ditou konsènan batay bòks sa a. *Joe* ap bat blan an byen bat."

"L ap bat ti gason blanch lan jouk misye rele l, Manman."

Finalman, pale a te sispann, chante yo te sispann tou, epi batay la te kòmanse.

"Yon kout pwen nan tèt rapid." Moun nan Magazen an te lage yon son mekontantman. "Yon kout pwen soti agoch, yon lòt soti adwat, epi yon lòt agoch ankò." Youn nan moun ki t ap koute yo te fè yon bri tankou yon poul epi yo te chichote li.

"Yo mawonnen ak youn lòt. *Louis* ap batay pou l libere kò li."

Yon komedyen sou galri a ki pa t twò kontan te di, "Mwen parye w blan sa a pa gen okenn pwoblèm mawonnen ak yon "*nigger*" nan moman sa a."

"Abit la ap pwoche pou l separe yo, men *Louis* finalman pouse advèsè a, epi byen vit li ba l yon kou nan

manton li. Advèsè a eseye kenbe, men kounye a l ap fè bak. *Louis* al jwenn li avèk yon kout pwen nan bò figi li."

Yon vag ti pale dousman te soti nan pòt la ale nan lakou a.

"Yon lòt goch, epi yon lòt ankò. *Louis* ap tann pou l itilize gwo fòs nan ponyèt dwat la..." Pale nan Magazen an te transfòme an rèl yon ti bebe, epi son yon klòch te pèse bri a pandan anonsè a t ap di, "Se klòch la ki sonnen pou twazyèm pati a, medam ak mesye."

Pandan mwen t ap pouse pou m antre nan Magazen an, m te mande tèt mwen èske anonsè a te reyalize pami moun li t ap adrese kòm "medam ak mesye" yo, te gen moun nwa nan tout monn nan ki t ap koute e ki t ap priye ak swe nan figi yo pandan zòrey yo te kole nan radyo a ap koute "vwa mèt yo".

Pa t gen anpil moun ki t ap rele mande ba yo yon kola oubyen yon byè. Vrè fèt la t ap kòmanse apre batay la. Lè sa a, menm granmoun fi yo ki te konn anseye pitit yo e ki te konn eseye yo menm pou yo pratike leson ki di vire lòt bò figi a bay enmi an t ap selebre avèk yon kola kèlkonk. Si *Joe*, ki te gen jwèt non boksè, Bonm Nwa a, te genyen batay la apre anpil san te koule, yo t ap menm achte pate pistach ak chokola tou pou selebre.

*Bailey* avèk mwen te depoze monnen an sou kès lajan an. Ton *Willie* pa t konn kite nou ouvri kès la lè moun yo t ap gade yon konba bòks. Li te fè twòp bri epi l te ka deranje atmosfè a. Lè klòch la te sonnen pou dezyèm pati a, nou te soti nan silans prèske sakre moun yo te tabli pandan yo t ap gade a, epi n te retwouve pil timoun yo deyò a.

"L ap pouse *Louis* kont kòd la, epi li lage yon kout pwen ak men goch la epi yon lòt kout pwen nan kòt li ak men dwat la. Yon lòt kout pwen ak men dwat la, sanble li frape l byen ba nan kò l... Wi, medam e mesye, abit la ap

fè yon pakèt siy, men advèsè a kanpe la a l ap wonfle *Louis* ak kou. Yon lòt kout pwen nan kò l, epi sanble *Louis* pral tonbe atè."

Pèp Nwa mwen an te fè yon gwo soupi. Se nou menm ki t ap tonbe a. Se te yon lòt malè pandye, yon lòt nèg nwa ki pandye nan yon bwa. Yon lòt fanm nwa yo bare, epi yo vyole. Yon lòt ti gason nwa yo bat jouk yo andikape li. Se te yon bann chen ki t ap kouri dèyè yon nèg nwa. Se te yon fanm blanch ki kalote sèvant li paske l bliye yon bagay kèlkonk.

Mesye yo nan Magazen an te apiye nan mi an epi yo t ap swiv. Fanm yo te sere bebe yo sou janm yo epi bri mouvman yo ak koze ki t ap fèt deyò a sou galri a te kanpe toudenkou. Se te kòmsi lafendimonn te rive. Si Joe te pèdi batay sa a, nou t ap tou retounen nan lesklavaj epi pa t ap gen okenn sekou. Yo t ap wè tout sa yo te konn di yo se vre, nou fè pati yon kategori moun ki pi ba pase blan yo, nou sèlman genyen yon ti nivo anplis makak yo, nou egare, lèd, parese ak sal, epi pi mal toujou, Bondye menm te rayi nou, se li ki te òdone pou nou sèvi kòm ti bourik travay nan monn lan jouk nan letènite.

Nou pa t respire. Nou pa t swete anyen. Nou te sèlman ap tann.

"Li pa sou kòd la ankò, medam e mesye. Li dirije l nan mitan kạn an." Nou pa t pran tan pou n respire soulajman. Sa n te krenn nan te ka toujou rive.

"A a, kounye a sanble *Joe* fache. Li bay *Carnera* yon sèl kou nan tèt ak men goch la epi yon lòt ankò ak men dwat la. Li ba l yon kou nan kò l, epi yon lòt ankò nan tèt li. Advèsè a ap senyen epi l sanble l gen difikilte kanpe. *Louis* ap elimine tout blokaj pou l frape advèsè a. Abit la ap vanse, men *Louis* voye yon kout pwen ki ateri nan kò advèsè a, yon lòt kout pwen nan manton li, epi sanble advèsè a pral tonbe. Li atè, medam ak mesye."

Ti bebe yo te desann atè pandan fanm ak gason yo te kanpe pou pwoche pi pre radyo a.

"Men abit la. L ap konte. En, de, twa, kat, senk, sis, sèt... Èske *Carnera* ap eseye leve ankò?"

Tout gason yo te rele byen fò, "Non."

"uit, nèf, dis." Moun yo te fè kèk ti bri, men sanble yo te pito ap tann anvan yo relache kò yo.

"Konba a fini, medam e mesye. An n bay abit la di yon mo...Men li, li kenbe men *Louis*, Bonm Nwa a, pou l leve l anlè... Men li..."

Epi vwa a te blayi sou nou, "Chanpyon match la jodi a, epi pi gwo chanpyon bòks nan monn lan...*Joe Louis*."

Chanpyon nan tout monn nan. Yon ti gason nwa. Pitit yon fanm nwa. Se li k te pi fò nan monn nan. Moun yo te bwè koka kola tankou dlo epi yo te manje sirèt tankou se te Nwèl. Anpe gason yo te ale dèyè Magazen an pou yo te mete yon ti alkòl nan soda yo, epi anpe jenn gason yo te swiv yo. Yo te repouse sila yo ki pa t ase gran pou sa.

Inèdtan ankò t ap pase anvan moun yo te kite Magazen an pou y al lakay yo. Sa k te abite twò lwen te fè aranjman pou yo dòmi nan vil la. Li pa t ap pridan ditou pou yo te jwenn yon nèg nwa ansanm ak fanmi l nan wout la jou aswè sa a kote *Joe Louis* te demontre se nou menm ki gen plis fòs nan monn nan.

## XX

*"Aka Baka, Sodi Kraka*
*Aka Baka, Bou*
*Aka Baka, Sodi Kraka*
*Mwen renmen w."*

Son jwèt lago a te travèse pyebwa yo pandan branch pi wo yo t ap kadanse ak son mizik la. Mwen te chita sou anpe zèb vèt epi m te fikse je m sou jwèt timoun yo. Ti fi yo t ap kouri pasi pala, adwat agoch, yo pa t ap swiv okenn direksyon. Men tout moun te konnen, menm lè yo pa t ap janm admèt sa byen fò, tout mouvman t ap evolye epi oryante selon yon plan. Mwen te mete yon podyòm kanpe nan imajinasyon m epi m te pran refllechi sou rezilta "*Aka Baka*". Ti fi yo, ki t ap bouje pasi pala avèk bèl rad piknik yo te tankou demwazèl k ap fè piwèt sou yon basen dlo. Ti gason yo, ki te tankou fwèt kach nan reyon solèy la, t ap vole soti dèyè pyebwa yo pou y al kwaze ak ti fi yo.

Piknik ete sa a te pi gwo evènman nan zòn nan pou ane a. Tout moun te la. Tout legliz yo te la ansanm ak tout gwoup sosyal yo (*Elk*, *Eastern Star*, *Masons*, *Knights of Columbus*, *Daughters of Pythias*), gwoup pwofesyonèl (Asosyasyon Anseyan nan Komin *Lafayette*), ak tout timoun yo.

Mizisyen yo te vini ak tout kalite enstriman, gita, amonika, peny vlope nan papye e menm bout doum.

Kantite ak varyete manje nan piknik lan t ap enpresyone yon fanm ki se yon "*Epicurean*"[16]. Chodyè chaje ak poul fri, te chita anba ban yo tou pre yon kokennchen bonm salad patat ki te ranpli ak ze bouyi. Bout janbon sandwich yo menm te mawonnen ak fwomaj. Bon sant ki t ap soulve nan diferan manje yo t ap goumen pou atire atansyon tout moun. Kliyan nou yo te kòmande melon byen fre, kidonk mwen menm ak *Bailey* te ranpli yon bwat avèk melon epi nou te depoze l nan yon gwo kivèt plen glas. Epi kounye a kivèt glas la ak bwat melon an toulede t ap swe anba solèy la.

Piknik ete a te bay medam yo yon chans pou yo montre jan yo fò nan fè manje ak patisri. Yo t ap boukannen vyann poul yo ak vyan bèf yo nan pwòp grès yo pandan yo t ap simaye yon sòs sou yo (pèsonn andeyò fanmi an pa t janm dwe konnnen ki jan pou yo prepare sòs sa a). Nan amizman piknik lan, chak atis kizinyè t ap revele fason pa yo pou yo prepare pla espasyal yo, epi moun ki t ap koute yo menm t ap pran plezi nan fè kòmantè. Gato zoranj te chita kòt a kòt avèk gwo bout chokola dous wouze ak kokoye ak karamèl. Gato t ap fonn anba pwa yo. Epi pandan timoun yo pa t ka reziste pase ti

---

[16] Gen anpe fanm nan lantikite ki te gen tandans adapte yon sistèm filozofi yo te rele "*Epicurean*". Se *Epicurus, yon filozòf Grèk (ki te fèt nan lane 341epi ki te mouri nan lane 270* anvan nesans Jezi Kri) ki te inisye sistèm filozofi sa a, epi ladan l li te opine sou objektif lavi moun se pou yo rasire plezi ak kè kontan yo pandan y ap viv sou tè a, pou yo manje byen, bwè byen, kreye bèl relasyon ak lòt moun, pataje lide ak zanmi yo nan konvèsasyon, pwodui sa yo bezwen pou yo viv yon vi senp ak pezib, elatriye. *Epicurus* pa t kwè nou te gen bon rezon pou n panse n ap gen yon lòt vi apre vi sa a. Kidonk, se pou n pwofite jwi epi pran plezi nan lavi n ap viv la.
Gen kèk moun ki mal konprann filozofi Epicurus la, epi ki kwè misye te sèlman konsène avèk byen bwè, byen manje. Se malantandi sa a ki pouse Maya konekte festen manje nan piknik lan avèk lide *Epicurus* la.

dwèt yo pou goute, manman yo tou pa t ka reziste tape ti do men yo.

Pechè ansanm ak sa ki te ka degaje yo te enstale yo sou yon bi pyebwa bò larivyè a. Yo te rale pwason yo sot nan dlo a ak filè yo. Yon gwoup ti jenn fi t ap netwaye pwason epi pase yo bay gwoup fanm ki t ap pase yo nan farin anvan yo lage yo nan chodyè luil byen cho a.

Nan yon lòt kwen espas la, yon gwoup koral t ap fè repetisyon. Yo te sonnen yon bèl amoni ki te travèse mizik ki t ap jwe nan piknik lan epi ki te fonn nan chante timoun ki t ap jwe yo.

"Ti mesye, fè atansyon tande pou boul sa a pa tonbe sou gato m yo. Si sa rive, mwen menm avèk nou ap dezòm pèdi."

"Wi, Madam." Epi anyen pa t chanje nan jan yo t ap jwe a. Ti gason yo te kontinye frape boul tenis lan avèk yon baton fè epi yo te kontinye fè wonn atè a pandan yo t ap frape ak tout moun.

Mwen te vle vini avèk yon liv. Men Mama te di m, si m pa vle jwe ak lòt timoun yo, m ka rann sèvis netwaye pwason yo oubyen bwote dlo, oubyen bwote bwa.

Men pa aksidan, mwen te retwouve m nan yon ti espas byen apa, byen fre. Se yon kote mwen t ap chache pou m al twalèt. Mwen te wè siy ki make gason, fanm, timoun. A dizan, m te santi m tankou yon ti granmoun konesè ki pa t ka kite tèt li al koube dèyè yon pyebwa pou fè bezwen l. Men tou m pa t gen kran pou m te swiv flèch ki te make fanm nan. Si yon granmoun te wè m, yo ta p panse se pòz granmoun mwen t ap pran epi yo t ap rapòte m bay Mama. Mwen te deja konnen sa ki t apral tann mwen apre rapò sa a. Kidonk, m te chwazi yon diferan direksyon pou m te ka al fè bezwen mwen. Lè m te fin travèse anpe gwo pyebwa, m te twouve m nan yon ti espas vrèman pi piti pase teren piknik lan epi ki te byen fre,

byen dousman. Apre m te fin regle biznis ki te mennen mwen an, m te jwenn yon ti kote m chita nan mitan rasin de gwo pyebwa epi m te apiye do m sou kò youn nan pyebwa yo. Se konsa paradi ap ye pou sila yo ki merite. Petèt *California* tou. Pandan m te leve je m gade syèl la, m te ka santi mwen t ap plonje tonbe nan wonn nway ak koulè ble syèl la, mwen t ap plonje ale byen lwen. Se vwa timoun yo avèk bon sant manje yo ki t ap kwit sou dife a ki te sove mwen.

Mwen te tande yon bri sou zèb yo epi m te vole lè m te wè yo jwenn mwen. *Louise Kendricks* te antre nan espas mwen an. Mwen pa t reyalize li menm tou, li t ap eseye evite bri piknik lan. Nou te menm laj epi li menm ak manman l te abite nan yon ti kay dèyè lekòl la. Kouzen l yo ki te menm laj avèk nou te pi rich e pi klè, men m te panse *Louise* te ti fi ki pi bèl nan *Stamps* apre Madam *Flowers*.

"Sa w ap fè la a poukont ou, *Marguerite*?" Li pa t akize m, li te sèlman ap mande mwen. Mwen te di li mwen t ap gade syèl la. Li te mande, "Poukisa?" Byennantandi, pa t gen okenn bon repons pou yon kesyon konsa, kidonk m pa t ba l youn. *Louise* te fè m sonje *Jane Eyre*. Manman li t ap viv nan yon kondisyon pòv, men li te konpòte l avèk klas, epi malgre manman l te yon sèvant m te deside rele l yon manadjè kay epi mwen menm ak *Bailey* se konsa nou te rele li. (Kiyès ki te ka aprann yon timoun dizan, ki wè lavi an rèv pou l rele lèd lèd?) Madan *Kendricks* pa t vrèman granmoun anpil, men pou mwen menm, tout moun pi gran pase dizuitan te granmoun. Yo te egzije pou nou menm timoun trete yo avèk anpil politès epi sèvi yo. Men tou sa vle di pou mwen yo te dakò pou m panse yo tout sanble, yo tout sonnen menm jan, yo tout aji menm jan. *Louise* te yon timoun yon ti jan poukont li malgre li te

gen anpil moun pou l jwe epi l te toujou prè pou l antre nan yon jwèt sou teren lekòl la.

Figi l, ki te long e ki te gen yon koulè chokola, te kouvri avèk yon tristès lejè men pèmanan. Epi je l, pati nan kò l mwen te pi renmen an, te gen tandans bouje rapid, kòmsi sa li t ap chache a te fèk chape devan l.

Li te pwoche epi limyè solèy la ki t ap travèse branch pyebwa yo te tonbe sou figi l ak cheve trese l yo. Mwen pa t janm reyalize sa anvan, men li te sanble egzakteman avèk *Bailey*. Cheve l te "bon" cheve--byen swa--epi aparans li te tankou yon bagay yon men te pran swen ranje byen ranje.

Li te gade anlè-- "Antouka ou pa ka wè syèl la byen la a." Epi li te chita pa twò lwen mwen. Lì te depoze bra l sou anpe ti rasin, epi l te chita kòmsi li te nan yon chèz. Tou dousman, li te kage kò l sou pyebwa a. Mwen te fèmen je m epi m te panse li t ap enpòtan pou m jwenn yon lòt bon ti kote pou m refijye mwen. Men m te pran mande tèt mwen ki chans mwen t ap genyen pou m jwenn yon lòt ti kote ki gen tout bon kalite ti plas sa a te genyen an. Mwen te tande yon ti kout rèl epi anvan m te menm ouvri je m *Louise* te pran men mwen. "Mwen t ap tonbe"-- li t ap souke cheve li-- "Mwen t ap tonbe nan syèl la."

Mwen te renmen l dèske l te kapab santi l ap tonbe nan syèl la epi l pa t pè di sa. "An n eseye ansanm. Men fòk nou chita dwat. An n konte rive sou senk, epi n ap kòmanse." *Louise* te mande, "Ou vle nou kenbe men? Sizanka?" Mwen te kenbe men li. Si youn nan nou te tonbe vrèman, lòt la te ka rale li.

Apre nou te fin eseye pou n te tonbe nan pwofondè letènite (nou toulede te konnen sa l ye), nou te pran ri dèske nou te jwe ak lanmò, epi n te chape.

*Louise* te di, "An n gade syèl la pandan n ap vire." Nou te pran men youn lòt nan mitan ti espas la epi n te

kòmanse vire. Nou te ale byen dousman okòmansman. Nou te leve manton nou epi n te pran gade syèl ble a. Pi vit, yon ti vitès anplis, pi vit, pi vit toujou. Wi, ede n, nou t ap tonbe. Epi letènite te genyen paryaj la apretou. Nou pa t kapab sispann vire ni kenbe tèt nou pou n pa tonbe jiskaske fòs tè a te rale m soti nan men *Louise* voye anba, non se pa t anba, men anlè. Mwen te retwouve m tou sou anba pyebwa a. *Louise* te tonbe sou jenou l nan lòt bò ti espas la.

San dout, se te yon moman pou n ri. Nou te pèdi, men nou pa t pèdi anyen. Premyèman nou te pran ri pandan nou t ap chache retwouve youn lòt. Epi nou te pran ri byen fò san rete. Nou te bat do ak zepòl youn lòt epi n te kontinye ri. Gen yon bagay nou t ap pase nan betiz, nou t ap demanti; sa se te kichòy, pa vre?

Akoz li pa t pè bay defi, *Louise* te vin premye zanmi mwen. Nou te pase konbyen tan ap aprann lang youn lòt la, nou te rele l lang "*Tut*". Dèske tout lòt timoun yo se langaj laten an yo te konn itilize, nou te santi nou siperyè paske "*Tut*" te pi difisil pou pale, li te menm pi difisil pou konprann. Finalman, m te kòmanse konprann sa k te fè ti fi ri san rete. *Louise* te gen abitid lanse anpe pawòl "*Tut*" nan direksyon m epi l te pran ri. Natirèlman, mwen te ri tou. Yon ri ògeye pou m di laverite, malgre m pa t konprann anyen. Mwen pa t panse menm li menm te konprann mwatye nan sa l t ap di yo, men apretou ti fi te bezwen ri. Apre twazan kòm yon fanm, mwen t apral vin *tounen yon ti fi*.

Yon jou nan lekòl la yon ti fi m pa t menm konnen e ki pa t menm gen abitid pale avèk mwen te pote yon nòt ban mwen. Jan l te byen pliye a te montre m se te yon bèl ti nòt. Mwen te panse se te yon erè lè l te lonje l ban mwen, men l te ensiste se te pou mwen. Pandan mwen t ap ouvri nòt la, mwen te reyalize jan m te pè. Sipoze se

yon moun ki t ap pran plezi l avèk mwen? Sipoze nòt la te gen foto yon vye bèt avèk mo "ou menm" ekri sou li. Timoun te konn fè sa paske yo konn di mwen twò fyè. Bon chans pou mwen, m te gen pèmisyon ale nan twalèt--yon travay deyò--epi se la m te li:

Chè Zanmi m, M.J

Bagay yo di epi zanmi pa fasil
Se yon plezi pou m ekri w
Èske w ka selebre fèt Sen Valanten avèk mwen?
*Tommy Valdon*

Mwen te pran chache lespri m pou m wè kilès *Tommy Valdon* te ye? Finalman, yon figi te parèt nan tèt mwen. Se te yon bèl ti gason koulè chokola ki te abite anfans rivyè a. Kou m te wè kilès li te ye, m te pran mande tèt mwen: Poukisa? Poukisa mwen menm? Men, si *Tommy* te moun mwen te sonje a, li te yon ti gason debyen, byen serye epi yon bon etidyan. Kidonk, se pa t nan betiz li t ap pase mwen. Ki vye lide l te met nan tèt li? Kesyon yo te pran mache nan tèt mwen tankou yon lame. Vit, kache tèt ou. Pwoteje tèt ou. Pa kite lenmi an pwoche w. Kisa sa vle di menm pou m selebre fèt Sen Valanten avèk li?

Mwen t apral voye papye a nan tou twalèt la lè *Louise* te pase nan lide mwen. Mwen te ka montre l li. Mwen te pliye papye a jan l te ye a epi m te retounen nan klas la. Pa t gen tan pou m te montre l pandan rekreyasyon midi a paske m te oblije al ede sèvi kliyan nan Magazen an. Ti nòt la te nan chosèt la epi chak fwa Mama te gade m, mwen te pè pou je l pa t non sèlman kreve m pou l wè nòt la, men tou pou l te menm rive entèprete li. Mwen te santi m t ap tonbe nan yon ravin remò, epi yon dezyèm fwa mwen t ap pare m pou m detwi nòt la, men m pa t gen

chans. Klòch lekòl la te sonnen epi *Bailey* avèk mwen te pran fè kous pou n retounen lekòl la, kidonk m te bliye nòt la. Men nòt la te yon biznis enpòtan e fò m te fè tan pou m adrese li. Apre klas, m te ret tann *Louise.* Li t ap pale ak yon gwoup ti fi, epi li t ap ri. Men lè m te fè l yon siy, li te di yo orevwa epi l te rejwenn mwen nan wout la. Mwen pa t ba l chans mande m sa k te nan lide m (yon kesyon l te renmen mande m); m te sèlman ba li nòt la. Lè l te rekonèt pli jan nòt la te rekase a, li te sispann ri. Nou te nan gwo pwoblèm. Li te ouvri lèt la epi l te li l de fwa. "Enben, sa w panse?"

Mwen te di l, "Sa m panse? Se sa m vle mande w? Kisa m dwe panse?"

"Sanble li vle w selebre fèt Sen Valanten avèk li."

"*Louise* m ka li. Men sa sa vle di?"

"Enben, ou konnen, pou w se mennaj Sen Valanten li. Mennaj li."

Li te repete mo a ankò, mo trayizon sa a ki te devore w tankou yon vòlkan.

"Enben, m pa p dakò. San dout, m ap refize. Mwen pa p janm fè l ankò."

"Èske ou te mennaj Sen Valanten li deja? Poukisa ou di ou pa p janm fè l ankò?"

Mwen pa t ka bay zanmi m manti epi m pa t deside reveye chat k ap dòmi.

"Enben, pa reponn li, epi sa ap ret la." Mwen te soulaje lè m te wè li te panse m te ka rezoud sitiyasyon an fasil konsa. Mwen te chire nòt la fè de moso, epi m te ba l youn nan moso yo. Pandan nou t ap mache sou wout la, nou te fè moso papye yo tounen mil moso epi nou te voye yo bay van an.

De jou apre, yon monitè te vin nan klas mwen an. Li te pale byen dousman avèk Madmwazèl *Williams*, pwofesè nou an. Madmwazèl *Williams* te di, "Klas, m kwè nou

sonje demen se fèt Sen Valanten, li te mouri nan ane 270 yo nan peyi Wòm. Yo itilize jou a pou montre afeksyon e pou pataje kat. Klas uityèm nan fini pa yo an epi monitè a ap sèvi kòm kourye pou pataje kat yo an. N ap ban nou papye ak riban ak bèl ti dekorasyon pandan dènye klas jodi a pou nou menm tou ka fè kado pa nou. Sizo yo ak kòl yo sou tab la. Kounye a, kanpe lè nou rele non w."

Li te gentan ap brase anvlòp yo pou l rele non diferan elèv anvan m te menm apèsi sa k t ap fèt la. Mwen t ap reflechi sou envitasyon yè a ak fason mwen menm ak *Louise* te jere l.

Sila yo yo te rele vin pran kat Sen Valanten yo te sèlman yon ti kras pi kontrarye pase sila yo ki te chita ap gade Madmwazèl *Williams* ouvri anvlòp yo. "*Helen Gray*." *Helen Gray*, yon ti fi wo, dousman ki te sot *Louisville*, te sote. "Chè Valanten"--Madmwazèl *Williams* te kòmanse li ti powèm tou mal rime yo te ekri a. Mwen te chita tou wont epi mwen t ap tann, men malgre sa, powèm mal taye a te kontrarye zòrèy mwen. Mwen te kapab ekri youn pi bèl menm nan dòmi.

"*Mar--gue--rite Ann Johnson*. O Bondye, sa plis sanble yon lèt pase yon kat Sen Valanten. 'Chè Zanmi, m te ekri w yon lèt epi m te wè w chire l ansanm ak zanmi w lan, Madmwazèl L. Mwen pa kwè se vle w te vle brize kè m, men m vle w konnen kit ou reponn kit ou pa reponn w ap toujou Valantin mwen. T.V.' "

"Klas"--Madmwazèl *Williams* lan te ri, epi l te kontinye san l pa t ban nou pèmisyon chita-- "Menm lè ou nan setyèm nivo, nou pa ta dwe si pèmèt pou n siyen lèt nou avèk inisyal. Men, men yon jenòm nan uityèm nivo ki pral gradye... Nou te mèt pran kat Sen Valanten nou yo ak lèt yo pandan n ap soti."

Li te yon bèl lèt epi *Tommy* te gen bèl ekriti. Mwen te regrèt mwen te chire premye lèt la. Sa te fè m plezi lè l te

di nan lèt la kit mwen reponn, kit mwen pa reponn, l ap toujou renmen mwen. Se pa "sa w konnen" an li t ap chache nan men m si l te pale konsa. Mwen te di *Louise* pwochèn fwa li te vin nan Magazen an mwen t ap vrèman janti avèk li. Malerezman, sitiyasyon an te tèlman satouyèt mwen, chak kou m te wè l, se ri sèlman m te ka ri, epi m pa t ka menm fè yon fraz pou m pale avèk li. Apre yon tan, li te sispann voye ti kout je ban mwen.

## XXI

*Bailey* te fè yon tant dèyè kay la avèk anpe branch bwa ak yon dra. Li te deside itilize l kòm refij. Li te inisye ti fi nan fè bagay la a. Youn pa youn, li te mennen sila yo ki te renmen konnen, sila yo ki t ap chache divètisman, epi li te esplike yo, yo t apral jwe manman ak papa. Yo te ban m wòl ti bebe a ansanm ak wòl veye si granmoun ap vini. Li te kòmande ti fi yo leve rad yo epi apresa li te kouche sou vant yo pou l brase ren li.

Kèk fwa, m te leve twal devan antre a, pou m te siyale yo yon granmoun t ap vini, e se lè sa a m te wè zak rizib yo t ap fè a pandan yo t ap pale sou lekòl ak sinema.

Li t ap jwe jwèt sa a pou apeprè si mwa anvan l te rankontre *Joyce*. Li te yon ti fi lakanpay ki te gen katran anplis *Bailey* (misye potko gen onzan lè yo te kontre). Paran l te mouri epi yo te divize li menm avèk frè l ak sè l yo bay moun nan fanmi yo. *Joyce* te vin *Stamps* pou l te abite avèk matant li ki te vèv epi ki te pi pòv pase moun pi pòv nan vil la. Kò *Joyce* te devlope anpil pou laj li. Tete l pa t tankou ti pwent bagay ou te ka apèsi nan devan rad lòt timoun laj li, yo te konplètman ranpli tout anlè ti rad li yo. Li te mache yon jan kò rèd kòmsi li t ap pote yon pil bwa nan mitan janm li. Li pa t enpresyone m, men *Bailey* te di l te panse l pa mal ditou epi l te vle jwe kay avèk li.

Nan fason espesyal fanm genyen, *Joyce* te konnen *Bailey* te renmen l epi l te pran abitid pase tan nan Magazen an lèzapremidi ak tout lajounen nan samdi. Mama te konn voye l pou li lè *Bailey* avèk mwen te okipe nan Magazen an epi li te konn swe anpil anpil. Anpil fwa lè l te retounen apre l te fin kouri desann ti mòn nan, rad

li te kole sou kò l epi je *Bailey* te rete sou li sèlman jiskaske rad li chèch.

Mama te konn ba l manje pou pote bay matant li, epi lè samdi Ton *Willie* te konn ba li yon ti monnen pou l al nan sinema.

Pandan semèn Vandredi Sen an, yo pa t kite l al nan sinema (Mama te di fòk nou sakrifye pou n pirifye nanm nou), epi *Bailey* avèk *Joyce* te deside nou twa t apral jwe kay. Tankou fwa anvan yo, mwen te bebe a.

*Bailey* te òganize tant lan epi *Joyce* te antre anvan. *Bailey* te di m chita deyò a pou m jwe avèk poupe mwen an, epi l te antre nan tant lan.

"Enben, ou pa p dezipe pantanlon w?" Vwa *Joyce* te di byen ba.

"Non. Sèlman leve rad ou."

Te gen anpe bri ki t ap fèt nan tant lan epi bò tant lan te pran soulve kòmsi yon moun t ap leve l.

*Bailey* te mande, "Kisa w ap fè konsa?"

"M ap retire kilòt mwen."

"Poukisa?"

"Nou pa p kapab fè l avèk kilòt la sou mwen."

"Kòman fè?"

"Ki jan w ap fè antre ladan l?"

Silans. Podyab frè mwen an. Li pa t konprann sa li t ap di li a. Mwen te konprann. Mwen te leve ti twal devan an, epi m te di, "*Joyce*, pinga w fè frè m nan sa tande." Li te pete yon ti rèl byen dousman, "*Margaret*, fèmen pòt la." *Bailey* te di, "Wi, fèmen li. Ou sipoze ap jwe avèk poupe w la." Mwen te panse *Bailey* t apral oblije al lopital si l te kite l fè l sa, kidonk, m te avèti li. "*Bailey*, si w kite l fè w sa, w ap regrèt wi." Men, li te menase m si m pa t fèmen pòt la li pa t ap pale avèk mwen pou tout yon mwa. Kidonk, m te lage ti twal la epi m te chita devan tant lan.

*Joyce* te soti tèt li nan tant lan epi l te di m nan yon vwa dous, tankou fanm blanch nan fim yo, "Cheri, al chache bwa. Papa w avèk mwen pral limen yon dife pou n kwit yon gato pou ou." Epi nan menm moman an vwa l te chanje kòmsi li t apral ban m yon kou, "Ale non, derape."

Apresa, *Bailey* te di m *Joyce* te gen cheve sou bagay li, epi l te esplike se akoz li te fè l avèk yon pakèt ti gason ki fè l te gen cheve sa yo. Li te menm gen cheve anba bra li. Toulede. Li te trè fyè lè li t ap pale sou akonplisman manmzèl yo.

Pandan lanmou yo t ap devlope, *Bailey* te pran vòlè plis nan Magazen an. Se vre nou te konn pran ti sirèt, ti monnen, men kounye a, pou *Bailey* te ka satisfè vant *Joyce*, li te oblije pran bwat sadin, sosis, fwomaj, ak menm bwat somon fanmi nou pa t menm ka manje souvan.

Pandan tan sa a, *Joyce* pa t sou rann sèvis ankò. Li te plenyen li pa t santi l byen. Men, dèske kounye a li te gen ti lajan, li te kontinye frekante Magazen an pou l achte pistach epi pou l bwè soda.

Mama te repouse l kèk fwa. "Ou pa t di w pa santi w byen, *Joyce*? Li pa t ap pi bon pou w al lakay ou pou matant ou ka pran swen w?"

"Wi, Madam." Epi, san l pa t vrèman vle li te desann galri a, li te travèse ti mòn nan epi l te disparèt.

Mwen panse li te premye moun *Bailey* te renmen andeyò fanmi an. Pou li, *Joyce* te reprezante yon manman ki te pèmèt li rapwoche l jan l te reve a. An menm tan li te sèvi l kòm yon sè, men youn ki pa t souvan kontrarye, ap kriye epi ki te gen twòp sansiblite. Sèl sa l te bezwen fè se kontinye bay manzè bon jan manje, epi li t ap kontinye montre l afeksyon. Sa pa t regade l si manzè te prèske yon fanm, oubyen petèt se sa menm ki te atire li.

*Joyce* te pase kèk mwa nan vil la, epi menm jan l te parèt sou nou sanzatann nan, li te disparèt. Pa t gen

okenn nouvèl konsènan kote l te ye. Mwen te wè chanjman nan *Bailey* a anvan m te reyalize *Joyce* te ale. Anyen pa t enterese l. Li te sèlman la, e m te menm ka di li te vin fennen. Mama te remake chanjman an tou, epi li te di *Bailey* pa t santi l byen akoz chanjman nan sezon an (otòn te prèske rive). Kidonk, li te ale nan bwa, epi li te rasanble anpe fèy epi l te fòse l bwè l ansanm ak kèk lòt medikaman. Kòm li pa t reziste menm yon ti kras lè yo t ap fòse l bwè medikaman yo, sa te montre san dout li te malad anpil.

Si m te rayi *Joyce* pandan l te avèk *Bailey* a, m te rayi l pi plis dèske l te kite li. Mwen te sonje jan l te rann *Bailey* toleran pandan l te avè l (li te menm prèske sispann pase moun lakanpay yo nan betiz), epi l te pran abitid rakonte m sekrè l yo ankò. Men kounye a, li te ale, epi *Bailey* te vin pi pa pale pase mwen. Li te ratresi nan li menm konplètman. Li te fè kòmsi l pa t janm ouvè avèk mwen epi lè m te mansyone *Joyce*, li te reponn, "Kilès ki *Joyce* la?"

Plizyè mwa apre, Mama t ap sèvi mantant *Joyce* la nan Magazen an epi l te di l, "Wi, madanm, lavi se yon bagay apre yon lòt."

Madan *Goodman* te apiye sou bwat koka kola a. "Se vre wi, Sè *Henderson*." Epi l te kage bwason chè a.

"Bagay yo gen yon mòd yo tèlman chanje vit sou yon moun, yo ka fè tèt ou vire." Se fason sa a Mama te itilize pou l kòmanse konvèsasyon an. Mwen te ret byen dousman pou m te ka tande tripotay la epi pou m te ka al rapòte bay *Bailey*.

"Pran ti *Joyce*, pa egzanp. Tout tan li te la nan Magazen an. Apresa li disparèt tankou lafimen. Nou pa wè pwent pye l sa fè plizyè mwa."

"Non Sè m... m wont di w... Sa k te pouse l ale." Li te pran yon chèz kizin li chita. Mama te voye je l epi l te wè

lonbray mwen. "Ti Sè, Bondye pa renmen timoun jouda non. Si w pa gen anyen pou w fè, m ap ba w yon bagay pou fè."

M ap oblije ret kanpe dèyè pòt kizin nan pou m tande verite a.

"Sè *Henderson*, mwen pa gen anpil, men m te bay ti pitit la tout sa m te genyen."

Mama te dakò, sa l te di a te verite.

"Epi apre tout sa m te fè pou li, li te derape avèk yon travayè tren. Li te chofe menm jan avèk manman li. Ou konnen jan yo di, ras pa pèdi."

Mama te mande, "Kòman koulèv la te fè pran li?"

"Konprann mwen byen Sè *Henderson*, m pa di w responsab paske ou se yon fanm ki krenn Bondye, men sanble li te rankontre l isi a menm."

Mama te sezi. Bagay konsa menm nan Magazen an? Li te mande, "Nan Magazen an?"

"Wi, madanm. Ou pa sonje lè ekip bezbòl la te vin jwe nan zòn nan?" (M konnen Mama te sonje. M te sonje.) "Enben, mesye a te youn nan yo. Manmzèl te kite yon ti nòt pou l di m moun nan *Stamps* te panse yo pi bon pase l. Epi li te sèlman fè yon zanmi, ki se *Bailey*. Li te di mwen l aprale nan vil *Dalas* pou l al marye ak travayè tren an."

Mama te di, "O Bondye."

Madan *Goodman* te kontinye, "Ou konnen Sè *Henderson*, li pa t avè m ase lontan pou m te konnen l fen e byen, men m vrèman sonje li. Li te konn ki jan pou l karesan lè l vle." Mama te konsole li. "Enben, fòk nou kenbe lespri nou sou travay Bib la. Li di, 'Bondye bay epi Bondye pran.'"

Madan *Goodman* avèk li te fini fraz la ansanm, "Se pou non Bondye beni."

Mwen pa konnen konbyen tan *Bailey* te deja konnen sa k te pase ak *Joyce* la, men pita nan aswè lè m te eseye

foure l nan konvèsasyon an, li te di m, "*Joyce* gen yon moun ki pou fè l pou li toutan kounye a." Epi se te dènye fwa nou te mansyone non l.

# XXII

Van an te soufle sou tèt kay la epi l te chifonnen kouvèti a. Anba pòt la menm, van an te soufle tankou yon souflèt. Chemine a li menm t ap sonnen anpe son dwòl pandan van an t ap anvayi li.

Nou te ka tande tren yo te rele "*Kansas City Kate*" la (ki te twò enpòtan pou li te kanpe nan vil *Stamps*) nan yon kilomèt distans konsa, li t ap travèse vil la pandan li t ap sonnen pou l avèti moun yo, epi l te kontinye ale nan direksyon yon destinasyon grandyoz nou pa t menm konnen, san l pa t gade dèyè.

Yo te anonse yon tanpèt, kidonk tan an te ideyal pou m te reli *Jane Eyre*. *Bailey* te gentan fin fè travay li epi l te chita dèyè fou a avèk liv *Mark Twain* nan. Se te tou pa m pou m te fèmen Magazen an, epi liv mwen an (m te deja li mwatye ladan l), te chita sou kontwa a. Dèske yon move tan te sou wout, m te konnen Ton *Willie* t ap dakò pou m fèmen bonè (pou n pa gaspiye kouran) epi pou n te rasanble nan chanm Mama a ki te sèvi kòm sal divètisman. Pa t gen anpil moun ki t ap deyò nan moman sa a dèske yo te anonse yon tanpèt (men malgre van an t ap vante, syèl la te byen klè e kalm tankou yon maten ete). Mama te dakò pou m fèmen, epi m te retounen sou galri a pou m fèmen tout fenèt yo,m te etenn limyè yo, epi m te klete pòt la.

Chodyè yo t ap fè bri nan kizin nan kote Mama t ap fri ti gato mayi a ak bouyon legim pou n soupe, epi sant siwo myèl la ansanm ak bri yo te soule m pandan mwen t ap li sou lavi *Jane Eyre* ki li menm t ap viv nan yon gwo kay an Angletè avèk mesye ki te mèt kay la. Ton *Willie* te

plonje kò l nan li almanak la, epi frè m nan te gentan lwen nan *Missippi* avèk pèsonaj prensipal liv *Mark Twain* nan, *Huck Finn*.

Se mwen menm ki te premye tande bri frape a nan pòt dèyè a. Men dèske m te sispèk se te fanm fòl nan liv mwen t ap li a, m pa t bay sa okenn atansyon. Apresa, Ton *Willie* te tande bri a tou, epi l te rele *Bailey* soti nan monn *Huck Finn* li an pou l al ouvri pòt la.

Limyè lalin nan te antre nan chanm frèt la atravè fant pòt la epi l te bay yon limyè ki te depase sa ti lanp nou an te ka akonpli. Nou tout t ap tann--mwen menm mwen te tou pè--paske m pa t wè okenn moun kanpe dèyè pòt la. Van an sèlman te antre, epi l te pran goumen avèk flanm dife ti lanp lan. Anplis, van an te pran bouskile ti chalè ki t ap soti nan fou a. Ton *Willie* te panse se te van an ki te fè bri a epi l te di *Bailey* fèmen pòt la. Men jis anvan li te fin fèmen pòt la, yon vwa te travèse ouvèti a, li te di byen ba, "Sè *Henderson*? Frè *Willie*?"

*Bailey* te prèske fèmen pòt la nèt ankò, men Ton *Willie* te gentan mande, "Kilès sa a?" epi se lè sa a Mesye *George Taylor* te montre figi li. Li te mande si n potko dòmi epi l te mande pèmisyon pou l antre. Lè Mama te wè l, li te envite l rete manje avèk nou, epi l te di m mete anpe patat nan sann nan pou manje a te ka pi plis. Podyab Frè Taylor, depi ete a lè l te fin antere madanm li, se nan men fanmi nan vil la sèlman li manje. Mwen pa konn si se paske bagay womantik t ap travèse lespri m, oubyen si se paske timoun gen yon machin anndan yo ki konsène avèk ki jan y ap viv, men m te pè pou misye se pa t Mama ki te enterese l pou l te ka marye avèk li.

Ton *Willie* te depoze almanak la sou janm li epi l te di, "Nou toujou kontan resevwa w bò isit la nenpòt lè Frè *Taylor*, men aswè se yon move nuit"--li te tape almanak la avèk men ki andikape a-- "yo esplike la a nan almanak la,

jodi a 12 novanm gen yon move tan ki gen pou pase nan vil la. Nuit lan ap move." Mesye *Taylor* te rete nan menm pozisyon li te pran depi l te antre a, tankou yon moun ki tèlman frèt li pa menm ka bouje fè yon lòt pa pou l pwoche pi pre dife a.

Kou li te bese epi limyè wouj la te reflete nan tèt chòv li an. Men, se je l sèlman ki te atire mwen. Yo te chita byen fon nan figi l epi yo te konplètman domine tout lòt pati nan kò l, kòmsi yon moun te itilize yon kreyon byen fonse pou l te met aksan sou yo. Sa te fè l sanble zwazo k gen je fon yo. Lè l te vin santi jan je m te fikse sou li, tèt li pa t bouje, men je l te pran fè piwèt jis yo te tonbe sou mwen. Si rega l te ban mwen an te sanble ak fason granmoun gen tandans gade timoun, yon rega oten, siperyè, m t ap senpman retounen nan liv mwen, men je l te parèt konplètman vid, yon vid konplè mwen pa t ka sipòte. Vid la te tankou vid ou te ka wè nan yon mab tou nèf. Men misye te tèlman retire je li sou mwen byen vit, li te posib pou m te panse se imajinen m te imajinen vid sa a m te sot wè nan je li a.

"Men kòm mwen di w, ou byenveni nan mitan nou. Nou toujou gen yon plas pou yon lòt moun nan kay sa a." Ton *Willie* sanble li pa t menm remake Mesye *Taylor* te lwen nan lespri li. Mama te pote bouyon an nan chanm nan, li te pran kafetyè a epi l te mete l sou fou a. Ton *Willie* te kontinye, "Manman, m di Frè *Taylor* li se byenvini bò isit la." Mama te di, "Wi, se sa Frè *Taylor*. Ou pa sipoze ret chita poukont ou lakay ou nan tristès. Bondye bay epi li pran."

Mwen pa fin konnen si se te prezans Mama oubyen bouyon byen cho a ki te enfliyanse l, men figi Mesye *Taylor* sanble li te chanje. Li te souke zepòl li kòmsi li t ap jete yon chay fatig, epi l te eseye souri (san siksè). "Sè *Henderson*, m vrèman apresye... m vle di, m pa konnen sa

mwen t ap fè si se pa t pou nou tout... m vle di ou pa konnen sa sa vle di pou mwen dèske... enben, m vle di w mèsi." Chak poz li te pran yo, tèt li te vanse devan kò l epi l te sanble ak yon tòti ki t ap soti nan karapas li, men je l pa t bouje.

Mama te toujou gen difikilte resevwa mòd afeksyon sa yo ki pa t konekte avèk yon bagay espirityèl, kidonk, li te kouri rele m pou m t al pran pen an ak bòl yo avèk li. Li te pote manje a, epi mwen t ap swiv dèyè l avèk lanp lan. Nouvo limyè a te bay chanm nan yon lè dwòl. *Bailey* te toujou rete chita avèk liv la nan men li. Yon dwèt t ap swiv lèt yo nan liv la. Ton *Willie* avèk Mesye *Taylor* te rete san bouje tankou moun nan yon foto ou te ka jwenn nan yon liv k ap trete istwa Ameriken nwa yo.

"Enben, vini non, Frè *Taylor*." Epi, Mama te lonje yon bòl bouyon nan direksyon li. "Ou ka pa grangou, men pran l pou w ka kenbe kò a djanm." Vwa Mama te sonnen tankou yon moun an sante ki t ap pale avèk yon moun malad, epi vwa senp li an te avwe yon verite pwofon: "Mwen di Bondye mèsi." *Bailey* te soti nan liv la, epi li t al lave men li.

"*Willie*, lapriyè pou nou." Mama te met asyèt pa *Bailey* a nan plas li epi l te bese tèt li. Pandan lapriyè a, *Bailey* te ret tann nan pòt la, tankou yon timoun obeyisan, men m te konnen lespri l te sou *Tom Sawyer* ak *Jim*, de pèsonaj nan liv li t ap li a, menm jan lespri mwen t ap sou *Jane Eyre* avèk Mesye *Rochester* si je Mesye *Taylor* pa t kapte atansyon mwen.

Envite nou an te pran anpe kiyè bouyon, epi li te mòde mwatye nan pen an, epi l te depoze bòl li a atè a. Te gen yon bagay nan dife a ki te kapte atansyon l pandan nou menm nou t ap manje ak fè bri.

Lè Mama te remake jan l te lwen, li te di, "Li pa bon pou w ap fè konsa, malgre m konnen nou te gen lontan ansanm--"

Ton *Willie* te di, "Karantan."

"--men sa fè deja si mwa depi l fè travèse l... e w oblije kenbe fèm nan lafwa. Li pa janm ban nou plis pase sa n ka pote." Pawòl yo te anime Mesye *Taylor*. Li te ranmase bòl li a ankò epi l te kontinye manje.

Mama te wè pawòl li yo te gen efè epi l te kontinye pale, "Nou toulede te gen chans jwi anpil bèl ane ansanm, e fòk ou rekonesan. Sèl bagay la sèke malerezman nou pa t gen timoun."

Si tèt mwen te bese, mwen t ap pèdi gwo chanjman ki te travèse vizaj Mesye *Taylor* nan moman sa a. Se pa t yon chanjman ki te fèt soti yon moman ale nan yon lòt, paske li te fèt toudenkou. Li te repoze bòl li a atè a byen fò epi l te pwoche Mama avèk kò li. Men, se figi l ki te pi enpresyonan. Figi mawon li an te sanble ajite avèk lavi. Bouch li te ouvri pou montre dan long li yo, epi se te tankou anndan yon chanm nwa ranpli ak anpe chèz blan.

"Timoun." Li te repete mo a. "Wi, timoun." *Bailey* avèk mwen te gade l paske se konsa yo te konn adrese nou, "Timoun."

"Se sa l vle." Je l te sanble yo te vle sote soti nan figi li. "Se sa l te di. Timoun."

Lè a te peze tankou yon pwa senkant. Se kòmsi yo te depoze yon gwo kay sou pa nou an, epi li t ap peze nou antre anba tè a.

Mama te mande, avèk yon vwa dous, "Kilès ki di sa, Frè *Taylor*?" Li te deja konnen repons lan. Nou tout te deja konnen repons lan.

"*Florida*." Li te pran ouvri, fèmen epi reouvri men li. "Yè swa menm li di m sa."

*Bailey* avèk mwen te gade youn lòt epi m te rapwoche chèz mwen an pi pre li. "Li di l vle timoun." Lè l te transfòme vwa l, ki te deja wo, pou l te imite vwa wo madanm li an, Madam *Florida*, vwa l te fè zigzag nan tout chanm nan tankou zeklè.

Ton *Willie* te sispann li epi l te pran gade l avèk pitye. "Petèt se reve w te reve sa, Frè *Taylor*. Petèt se te yon rèv."

Mama te kontrinye pou l di byen dousman, "A wi. Ou konnen, lotrejou timoun yo t ap li yon bagay pou mwen ki te esplike kòman moun gen tandans reve bagay ki pi domine lespri yo anvan y al dòmi."

Mesye *Taylor* te reyaji pou l di, "Non, se pa t yon rèv. Je m te byen klè menm jan m ye kounye a la a." Li te fache epi sa te ranfòse li.

"M ap di nou ki jan sa te pase."

O Bondye, yon istwa moun mouri. Mwen te rayi epi m te pè lè kliyan yo konn rete byen ta nan Magazen an, lè l fè frèt, pou yo griye pistach, epi pou yo antre nan konpetisyon youn ak lòt pandan y ap rakonte tout kalite istwa, sou vodou, joujou, moun mouri, elatriye. Men kounye a, pou mesye a te vin rakonte yon vrè istwa ki te rive yon moun tout bon devan mwen an. Mwen pa t ap kapab sipòte. Mwen te leve epi m t ale bò fenèt la.

Yo te chante antèman Madam *Florida Taylor* nan mwa jen pase pandan nou t ap pran egzamen final. *Bailey* ak *Louise* ak mwen menm te fè trè byen e nou te fyè de tèt nou. Nou te genyen tout sezon ete a devan nou pou nou t al nan piknik, e pou n te jwe tout kalite jwèt. Lanmò a t ap sèlman afekte m si se te yon moun pwòch mwen. Mwen te fè konesans de sè ekriven, ki te rele *Bronte* epi m te ranplase liv otè *Kinpling* yo. Zanmitay mwen avèk *Louise* te pwofondi pandan nou t ap angaje nou nan tout kalite jwèt ak pataje tout ti koze youn ak lòt. Se pa t ti koze piti nou te pale, epi a chak nouvo revelasyon, nou te fè youn lòt

sèmante pou l pa repete sa n pataje yo. Mwen pa t janm pataje avèk li sa k te rive m *St. Louis* a, konsa m te fè tèt mwen kwè se te yon move rèv ki te pase mwen. Sa k te rive a te fèt sou yon ti fi k pa bon, byen lontan, e li pa t gen okenn koneksyon avèk mwen.

Okòmansman, nouvèl Madan *Taylor* te mouri a pa t sonnen nan zòrèy mwen kòm yon enfòmasyon ki te si enpòtan pou m note. Tankou yon timoun, mwen te rezonnen dèske li te granmoun anpil, li te gen yon sèl bagay li te rete pou l fè, mouri. Li te yon bon ti madanm, byen janti, ki te mache dousman akoz laj li, epi li te renmen manyen jenn moun. Chak fwa l te vin nan Magazen an, yo te fòse m al kote l, epi li te pran pase men l sou figi mwen. "Ou vrèman genyen yon bèl koulè." Se pa t yon konpliman m te resevwa souvan, kidonk sa te konpanse m pou men sèk li yo ki t ap flannen sou figi mwen.

"Ou pral nan antèman an, ti Sè?" Se pa t yon kesyon Mama te poze mwen.

"Ou prale paske Sè *Taylor* te tèlman renmen w li kite yon bwòch jòn pou ou." (Li pa t ap di li se lò paske l pa t lò.) "Li te di Frè *Taylor*, 'Mwen vle pitit pitit Sè *Henderson* nan jwenn bwòch jòn mwen an.' Kidonk, fòk ou ale."

Anvan sa, m te gen esperyans swiv anpe sèkèy soti nan legliz la ale nan simityè. Men dèske Mama te jije mwen gen kè sansib anpil, li pa t janm fòse m chita nan seremoni yon antèman. Nan laj mwen te ye a, onzan, lanmò te plis sanble yon bagay ki pa menm reyèl pase yon bagay ki ta dwe fè m pè. Li te sanble m kòmsi se yon bèl apremidi m ap gaspiye pou yon vye bwòch ki pa t menm lò. Men, si Mama te di fòk mwen ale, mwen t ap oblije ale.

Moun nan plas devan yo te abiye an nwa, epi yo te kouvri ak tristès. Yon chante antèman t ap travèse legliz

la. Li te soti pou l kwape chak ti panse jwisans, chak ti memwa lajwa ki te nan kè nou. Li te brize tout bagay ki konekte ak kè kontan: "Nan lòt bò rivyè Jouden an, genyen lapè pou sila yo ki fatige, genyen lapè pou mwen." Li te parèt kòmsi destinasyon tout sa ki egziste te sèlman yon ti distans, distans travèse rivyè a. Mwen pa t janm konsidere lanmò te yon bagay ki konekte avèk mwen.

Men, jou sa a, reyalizasyon mwen menm tou mwen gen pou m mouri te frape m avèk yon vag tristès.

Chante a te apèn fini epi pastè a te pran chè a pou l delivre yon mesaj ki pa t soulaje m ditou. Sijè prèch la te: "Ou se bon sèvant fidèl mwen an e w fè kè m kontan."

Vwa *l te mawonnen* avèk *atmosfè sonb* ki te nan sal la. Avèk yon vwa sonb li te avèti moun ki t ap koute yo, jodi a ka dènye jou yo epi pi bon asirans yon pechè ka genyen kont lanmò se ranje koze l avèk Bondye pou lè dènye jou a rive yo ka tande li k ap di yo, "Ou se bon sèvant fidèl mwen an e w fè kè m kontan."

Apre l te fin ranpli nou ak laperèz, li te kòmanse pale sou Madan *Taylor*, "Yon fanm Bondye, ki te bay pòv yo, ki te vizite malad yo, ki te bay lakolèt, epi ki te viv yon vi respektab." Nan pwen sa a, pastè a te pran pale dirèkteman avèk mò a nan sèkèy la. Mwen te remake sèkèy la devan an lè m te fèk antre a, epi m te pran swen pou m ret lwen li.

"Mwen te grangou, epi w te ban m manje. Mwen te swaf epi w te ban m bwè. Mwen te malad epi w te vizite m. Mwen te nan prizon, epi w pa t abandonnen mwen. Nenpòt lè ou fè bagay sa yo pou sila a ki pi piti nan mitan nou, se pou mwen ou fè li." Li te kite chè a, epi li t al kanpe bò sèkèy la. Li te leve kouvèti a epi l te pran gade lanmò ak tout mistè ki genyen ladan li.

"Dòmi byen, nanm fidèl, jis Kris rele w pou w al nan paradi gloriye li a."

Li te kontinye pale dirèkteman ak mò a, epi m te anvi wè l leve pou l reponn li, tèlman m pa t renmen apwòch li a. Mesye *Taylor* te pete yon rèl. Li te kanpe briskeman epi l te lonje de bra l nan direksyon pastè a ak sèkèy la ki te gen madanm li an. Pou tout yon minit li te kanpe konsa nan legliz la pandan prèch la t ap dewoule. Mama avèk anpe lòt fanm te kenbe l atan pou yo fè l tounen nan plas li. Epi lè l te chita, li te konplètman ratresi nan li menm.

Mesye *Taylor* avèk gwo ofisyèl legliz yo te premye moun ki t al salye mò a pou di l orevwa epi pou yo voye yon dènye kout je sou sa k t ap tann tout moun. Epi apresa, granmoun nan legliz la, avèk mach yo byen lou, te pwoche sèkèy la epi yo te retounen nan plas yo. Figi yo te make ezitasyon anvan yo te rive bò sèkèy la, epi lè yo t ap retounen nan plas yo, figi yo te revele ki jan yo te pè. Pandan m t ap gade yo, m te santi m tankou yon moun ki t ap gade anndan yon kay paske fenèt la pa t fin fèmen. Malgre mwen pa t eseye fè sa, li te difisil pou m pa t remake wòl yo nan dram nan.

Epi apresa eskòt legliz la, ki te abiye an nwa, te lonje men l nan direksyon ranje timoun yo. Finalman, yon ti gason kenzan te leve epi l te gide ranje timoun yo pou yo menm tou ale wè. Mwen pa t oze pa ale tou malgre m te rayi lide al wè Madan *Taylor* a. Nan ranje pi devan yo, soupi ak kriye te melanje avèk sant rad nwa koton yo. Mwen pa t fin konnen si se te sant doulè mwen t ap respire a oubyen si se te sant grif lanmò mwen t ap tande.

Li t ap pi fasil pou m te gade l atravè kouvèti transparan ki te sou li an, men mwen te gade figi a dirèk epi l te parèt vid ak mechan. Li te konn anpe sekrè mwen pa t ap janm enterese pou li pataje avèk mwen. De bò figi l yo te tonbe bò zòrèy li, epi m te remake moun ki te prepare li a te fè l gwo tò avèk desizyon met fa sou po bouch nwa li yo. Sant dekonpozisyon an te parèt dous, epi

li t ap fè tankou yon leman. Li t ap eseye rale epi met men sou lavi avèk yon dezespwa. Men, li te atiran. Mwen te vle retounen nan plas mwen, men soulye m te ret kole atè a epi m te oblije fè yon ti apiye sou bò sèkèy la pou m pa t tonbe.

Kanpo sanzatann sa a nan liy timoun yo te lakoz yo te pran peze youn kont lòt, epi yo te pran lanse pawòl nan diresksyon mwen.

"Mache non, ti Sè, mache." Se te Mama. Vwa l te goumen ak volonte mwen epi lè yon moun te pouse m pa dèyè, m te delivre.

Nan menm moman an, mwen te lage kòm nan men lanmò. Chanjman li te afekte nan Madan *Taylor* a te montre moun pa t ka reziste li. Lanmò te koupe vwa wo madanm nan, ki te konn travèse espas Magazen an, yon fwa pou tout, epi ti figi byen anfòm madanm nan te transfòme jouk li te sanble yon kaka bèf ki plati atè.

Yo te transpòte sèkèy la nan simityè a sou yon kabwèt. Epi tout lajounen an mwen t ap pale ak lanmò pou m kesyone fason l chwazi kilès l ap pran, kilè l ap pran l, ki kote.

Se pou premye fwa seremoni antèman an te touche lespri mwen.

"Pousyè ap retounen nan pousyè, tè ap retounen nan tè." San dout, se nan tè a, kote l te soti a, Madan *Taylor* t ap retounen. Lè m te sonje jan l te parèt nan sèkèy la, li te sanble kòmsi li te yon bebe yo te fè ak tè ki te kouche sou twal swa blan sèkèy la. Yon bebe ki fèt ak tè anpe timoun te ranje ak men yo yon jou lapli, epi talè li t apral retounen nan tè a.

Memwa seremoni an te tèlman reyèl pou mwen, mwen te etone wè Mama ak ton *Willie* ki t ap manje bò fou a. Yo pa t ni boulvèse ni ezite nan sa yo t ap fè a,

kòmsi yo te konnen nan lavi fòk yon nonm di sa l gen pou l di a. Men, sa pa t gade m, epi van an te dakò ak mwen lè l te pran soufle jouk li te prèske lage gwo pyebwa nan lakou a atè.

"Yèswa, apre m te fin di lapriyè m, m te kouche sou kabann nan, ou konnen se sou menm kabann sa a li te mouri a." Si sèlman l te ka fèmen bouch li. Mama te di, "Ti Sè chita pou w manje soupe w la. Lè l fè frèt konsa ou bezwen yon bagay cho nan vant ou. Ou mèt kontinye pale Frè *Taylor*, tanpri." Mwen te chita pi pre *Bailey*.

"Enben, yon bagay te di m ouvri je m."

"Ki kalite bagay?" Mama te mande, san l pa t met kiyè li a nan plat la.

"Wi, se vre, gen bon bagay epi gen move bagay."

"Enben, m pa t fin konnen, kidonk m te panse pito m ouvri je mwen. Mwen te fè sa, epi premye bagay m te wè se te yon ti bebe zanj. Li te byen gra, epi l t ap ri, je l te ble, ble, ble."

Ton *Willie* te mande, "Yon ti bebe zanj?"

"Wi Frè m, epi li t ap ri m nan figi m. Epi mwen te tande yon moun fè yon soupi byen long. 'Ayayay'. Enben, jan w di a Sè *Henderson* sa fè nou karantan ansanm. Mwen konnen vwa *Florida*. Mwen pa t pè. Mwen te rele, '*Florida*?' Se lè sa a, ti zanj lan te pran ri m pi fò, epi soupi yo te sonnen pi fò tou."

Mwen te depoze asyèt mwen an, epi mwen te apwoche pi pre *Bailey* toujou. Madan *Taylor* te vrèman yon dam janti, li te toujou ap souri epi li te gen pasyans. Sèl bagay ki te konn anwiye m lè l te konn vin nan Magazen an se vwa li. Tankou moun ki mwatye soud, li te gen abitid rele byen fò lè l ap pale, petèt li p at menm byen tande sa li menm li t ap di a, epi li t ap atann pou moun l ap pale a reponn menm jan. Sa se lè li t ap viv. Lide vwa sa a te kite simityè a epi li te travèse ti mòn nan

pou l te vin pale bò kabann mwen an te ase pou fè san m tresayi.

"Wi." Misye t ap gade nan direksyon fou a epi limyè dife a te tonbe sou figi li. Se kòmsi li te gen yon dife anndan tèt li. "Premyèman mwen te rele, '*Florida*, *Florida*. Sa w vle?' Epi ti zanj terib la te kontinye ri pase sa m pa konnen." Mesye *Taylor* te eseye ri, men li te sèlman parèt pè. 'Mwen vle anpe...' Se lè sa a li te di, 'Mwen vle anpe.' Li te fè vwa l tankou van an, si n imajinen van an ak yon maladi nemoni. Li t ap respire fò, " 'Mwen vle anpe timoun.'"

*Bailey* avèk mwen te rankontre youn lòt atè a.

Mama te di, "A, ou konnen Frè *Taylor*, li posib se reve w t ap reve. Yo di moun gen tandans reve nenpòt sa ki te nan lide yo..."

"Non, Sè *Henderson*, mwen te byen je klè menm jan m ye kounye a."

"Èske l te kite w wè l?" Figi Ton *Willie* te sanble kòmsi nan yon rèv.

"Non, *Willie*. Sèl sa m te wè se te ti zanj gra blan an. Men, mwen pa gen okenn dout sou vwa m te tande a... 'Mwen vle timoun.'"

Van frèt la te friz pye m ak do m, epi pawòl Mesye *Taylor* yo te refwadi san mwen."

Mama te di m, "Ti Sè al pran fouchèt long nan pou n ka retire patat yo."

"Mama?" San dout li pa t vle di fouchèt long ki te byen lwen dèyè mi kizin nan.

"Mwen di w al pran fouchèt la, patat yo ap boule."

Mwen te demawonnen pye m pou m kanpe epi m te manke tonbe sou fou a tèlman m te pè. Mama te di, "Pitit sa a ta tonbe nenpòt kote. Kontinye non, Frè *Taylor*, èske l te di anyen ankò?"

Mwen pa t enterese tande si l te di lòt bagay, men m pa t cho pou m te kite chanm nan nonplis ki te byen klere e ki te gen yon bon ti chalè.

" Enben, li te di, 'A a a' kèk fwa anplis epi apresa ti zanj lan te pran mache sou tèt kay la. Fò m di n se pa t ti pè m te pè."

Mwen te rive nan limit mwen. Mwen pa t bezwen pran okenn gwo desizyon. Mwen te konnen sa t ap rèd pou m travèse fènwa ki te nan chanm Ton *Willie* a, men sa t ap pi fasil pase pou m te rete tande istwa sa a. An menm tan tou, m pa t vle kontrarye Mama. Lè l te fache avèk mwen li te fè m dòmi sou pwent kabann nan e m te konnen aswè a m te bezwen chofe anba vant li.

Mwen te met yon pye m nan fènwa a, epi m te tèlman santi m lwen reyalite a, m te prèske panike. Yon lide te kwaze lespri m; petèt m pa t ap janm retwouve m nan limyè ankò. Byen vit, mwen te jwenn pòt pou m te retounen nan chanm nan, men pandan mwen t ap ouvè l vye istwa a te tonbe nan zòrèy mwen. Mwen te fèmen pòt la.

Natirèlman, mwen te kwè nan egzistans lespri lèmò yo ak lòt bagay etranj. Sa te inevitab dèske se yon manman ki relijye anpil ki t ap elve mwen.

Vwayaj al chache fouchèt la pa t pran plis pase de minit, men pandan ti tan sa a, nan lespri m mwen te travèse simityè, m te kwaze chat nwa...

Lè m te retounen nan chanm nan, m te remake jan dife a ki t ap chofe nou an te parèt kòmsi l te gen yon je nan mitan li.

"Sa fè m sonje lè papa m te mouri. Ou konnen, nou te renmen youn lòt anpil." Mesye *Taylor* te fèmen tèt li nan yon monn efreyan.

Mwen te koupe pawòl li. "Mama, men fouchèt la."

*Bailey* te kouche sou kote li, bò fou a, epi je l t ap klere. Li te plis enterese nan fason Mesye *Taylor* te plonje tout li menm nan istwa a pase istwa a. Mama te met men l sou bra m epi li te di, "Apa w ap tranble ti Sè, sa w genyen?" Po m t ap fè chèdpoul toujou akoz m te tèlman pè.

Ton *Willie* te ri epi l te di, "Petèt li te pè al nan kizin nan."

Ti ri l te bay la pa t twonpe mwen. Nou tout te yon ti jan malalèz avèk kalite istwa laperèz sa yo.

"Mwen di nou, m pa janm wè yon bagay klè tankou ti bebe zanj sa a." Bouch li t ap bouje tankou yon moulen van sou patat dous la. "Li t ap plede ri m, epi ri li a te anvayi toupatou. Sa w panse sa vle di Sè *Henderson*?"

Mama te kage l sou chèz la, yon ti souri sou figi l, "Si w konnen ou pa t ap reve Frè *Taylor*..."

"Je m te byen klè jan l ye kounye a"--li te kòmanse fache ankò-- "jan m ye kounye a."

"- Enben, petèt li vle di..."

"San dout, mwen konnen lè m ap dòmi ak lè m byen reveye."

"-Petèt li vle di Sè *Florida* vle w travay ak timoun yo nan legliz la."

"-Yon bagay m te toujou di *Florida*, moun pa janm vle tande sa yon lòt vle di a--"

"-Petèt l ap eseye di w..."

"-Ou konnen, m pa fou, tèt mwen byen chita sou zepòl mwen tankou anvan."

"-Pou w pran yon klas lekòl didimanch anchay--"

"-Trantan pase. Si m di w mwen te byen reveye lè m te wè ti bebe zanj byen gra a, fòk moun ta..." "Lekòl didimanch bezwen plis anseyan. Bondye konnen se laverite."

"-Kwè m lè m di yo yon bagay."

Yo chak t ap lanse pawòl yo kòmsi yo t ap jwe pingpong. Sans pawòl yo te pèdi, epi sèlman egzèsis pale a te rete. Egzèsis la te fèt avèk menm presizyon yon travayè latè k ap manevre pikwa li, epi tankou rad sou yon liy van an ap bouje pasi pala avèk sèl objektif pou l retire chay mouye a nan yo.

Nan kèk minit, atmosfè sonb nan te disparèt kòmsi l pa t janm la, epi Mama t ap ankouraje Mesye *Taylor* pran youn nan ti mesye *Jenkins* yo pou ede l nan jaden l yo. Ton *Willie* t ap gade dife a epi *Bailey* te echape pou l tounen nan monn *Huckleberry Finn* nan. Chanjman ki te fèt nan chanm nan te etonan. Lonbray ki te soti pou anvayi kwen chanm nan, bò kabann nan te disparèt, oubyen yo te revele tèt yo pou sa yo ye a, yon senp chèz kèlkonk. Limyè ki te reflete sou mi anlè kay la t ap diminye deplizanpli.

Mwen te ouvri yon nat pou Mesye *Taylor* nan chanm Ton *Willie* a, epi mwen t al kache anba vant Mama. Pou premye fwa, m te konnen san dout Mama pa t nenpòt fanm, men youn ki gen pouvwa pou l kòmande lespri twouble yo menm jan Jezi te kòmande lanmè a. "Poze w."

## XXIII

Timoun nan vil *Stamps* yo t ap tranble ak eksitasyon tèlman yo t ap atann sa k t ap vini an. Anpe granmoun t ap tann tou, men san m pa egzajere, se tout jenerasyon jenn moun yo ki t ap atann sezon gradyasyon an. Nan lekòl gramè a te gen plizyè klas ranpli ak timoun ki t apral gradye. Menm sila yo ki te gen anpil ane devan yo anvan pwòp gradyasyon yo te foure tèt yo nan ede avèk preparasyon gradyasyon an. Timoun nan klas mwayèn yo ki t apral ranplase sila yo ki t ap diplome te santi nesesite pou yo pwouve kapasite lidèchip pandan yo t ap ede ak preparasyon yo. Lè yo te avèk timoun nan klas pi piti yo, yo te pran fofile nan lekòl la tankou yon bann ti kòk nan mitan poul. Yo te tèlman santi pouvwa yo, menm lè yo te yon ti kras depase limit nou te oblije kite sa pase. Apretou, pwochen ane lekòl la te sou wout epi l ap toujou itil pou yon timoun nan klas sizyèm te genyen youn nan etidyan uityèm nivo kòm jwèt sè l, oubyen pou youn nan dizyèm nivo genyen yon lòt nan douzyèm nivo li te ka rele *Bubba*. Kidonk, nou te sipòte tout eksetera yo t ap fè yo avèk bonjan. Men klas ki t ap gradye yo menm, te tankou wa ak rèn. Tankou moun k ap atann pou yo vwayaje ale nan yon destinasyon espesyal, etidyan sa yo te pran abitid bliye tout bagay. Yo te vin lekòl san liv, san plim. Men, yo te jwenn twòp moun ki te mete yo disponib pou bay yo nenpòt sa yo te bliye a. Lè konsa, yo te di mèsi si yo vle, e sa pa t deranje moun ki te mete l nan sèvis yo an ditou. Menm pwofesè yo te respekte klas ki t ap gradye yo, epi yo te pale avèk yo prèske kòmsi yo te nan menm nivo avèk yo. Apre yo te fin bay rezilta egzamen yo, gwoup etidyan

yo, ki te tankou yon fanmi, te konnen egzakteman kiyès ki te fè byen, kiyès ki te pi briyan, ansanm ak kiyès ki te merite pitye paske yo pa t reyisi.

Konpare ak lekòl segondè blan an, *Lafayette County Training School*, te distenge tèt li nan fason l te manke yon pakèt bagay lekòl blan an te genyen tankou, espas pou jwe tenis, bèl gazon, bèl plant dekoratif. Yo te depoze de bilding lekòl la sou yon pil tè san yo pa t menm mete baryè pou separe l ak teren agrikilti ki te nan zòn nan. Te gen yon gwo espas agoch lekòl la ki te sèvi pou jwe bezbòl oubyen baskètbòl. Panno kote pou yo te depoze boul la lè yo t ap jwe baskèt te tou wouye, epi se li ki te sèl materyèl nan sèvis etidyan yo, yo pa t bezwen mande pèmisyon pou yo itilize. Malgre yo te ka prete baton ak boul pou bezbòl la nan men pwofesè espò a, fòk moun ki t ap mande prete a te kalifye pou sa, epi sa t ap depann sou si teren an te disponib.

Se nan espas plen wòch sa a, esepte pou kèk pyebwa ki te bay lonbray, gwoup ki t ap gradye a t ap defile. Jenn fi nan gwoup k ap gradye a te pran pòz sispann adrese sila yo ki te nan klas pi piti yo. Yo te mache avèk yon lè tris, kòmsi monn sa a pa t pou yo ankò e destinasyon yo te pi wo. Jenn gason yo menm te vin pi sosyab. Yon gran diferans avèk jan yo te ye pandan egzamen yo. Kounye a, yo te parèt kòmsi yo pa t prè pou yo te kite espas sa a kote yo te gentan fin abitye ak bagay yo. Sèlman yon ti gwoup pami yo t ap gen chans kontinye pou l al nan kolèj--youn nan lekòl *A&M* (agrikilti ak mekanik) yo ki te antrene moun nwa nan metye chapant, elektrisyen, mason, sèvant, teknisyen agrikilti, elatriye. Lavni yo t ap domine lespri yo epi sa te rann yo pa t ka santi lajwa ki te simaye sou gwoup ki t ap gradye nan lekòl gramè a.

Paran ki te kapab yo te kòmande nouvo soulye ak rad nan magazen *Sears & Roebuck* oubyen nan *Montgomery*

*Ward.* Yo te anplwaye pi bon tayè tou pou fè wòb gradyasyon yo epi pou ranje rad yo t ap gen pou yo mete jou seremoni an.

A! Se pa ti enpòtan evènman sa a te enpòtan. Te ap gen moun blan nan seremoni an. De ou twa nan yo t ap pran lapawòl pou pale sou Bondye, sou lafanmi, ak sou tradisyon moun nan Sid. Epi Madam *Parsons*, madan direktè lekòl la, t ap dirije gwoup mizik la pandan etidyan k ap gradye nan klas primè yo t ap make pa pou y al pran plas yo. Sila yo ki t ap gradye nan lekòl segondè a menm t ap ret tann nan klas yo jiskaske yo te rele yo pou yo fè bèl antre pa yo nan seremoni an.

Nan Magazen an, yo te mete m an onè. Se te fèt mwen. *Bailey* te gradye ane anvan an malgre li te oblije fè gran sakrifis pou sa dèske l te pèdi yon tan nan lekòl li lè l te sove ale *Baton Rouge* la.

Klas mwen an t ap abiye avèk anpe bèl wòb jòn, epi Mama te lage l nan fè pa m nan yon jan toutafè espesyal. Li te dekore rad la ak bèl ti flè, epi l te konvoke tout talan l kòm koutiryèz pou l fè bèlte manch ak kole rad la.

Mwen t apral vrèman bèl. Tankou yon modèl. Mwen pa t ralanti sou fyète m te santi a avèk reyalizasyon mwen te sèlman gen douzan, epi mwen t ap sèlman gradye nan klas uityèm. Apretou, anpil nan pwofesè nan lekòl moun nwa yo nan *Arkansas* te sèlman gen diplòm sa a, epi yo te gen lisans pou pataje konesans.

Jou yo te parèt pi long epi m te pran remake plis bagay nan sa k t ap pase alantou mwen. Bagay ki te parèt blèm anvan sa te vin ranpli ak koulè devan je mwen. Mwen te kòmanse remake rad kanmarad mwen yo, koulè yo, van an ki t ap bwote ti pay flè yo. Nway yo ki te nan syèl la te konsène m anpil. Li te byen posib fason yo te aliye a te gen yon mesaj pou mwen nan moman kè kontan

sa a, epi sa pa t ap pran lontan pou m te rive entèprete mesaj sa a. Pandan peryòd sa a, m te tèlman kenbe je m nan syèl la, kou m te fè m mal toutan. Mwen te pran abitid souri pi souvan, epi bò figi m te fè m mal tèlman l pa t abitye ak tout ri sa yo. Mwen te konfòtab nèt ak tèt mwen. Kòm yon manm nan gwoup gayan (klas k ap gradye 1940 lan) m te depouye m de tout move sansasyon. Mwen t ap dirije m nan direksyon libète a.

Jenès mwen ansanm ak sipò ak ankourajman m te jwenn nan kominote a te met men ansanm pou kore m, epi sa te pèmèt mwen antere tout vye esperyans ak vye pawòl ki te boulvèse mwen. Menm aparans mwen te chanje. Mwen te transfòme tout dlo ki te koule nan je m yo, yo te vin tankou pousyè anba pye mwen. Kanta pou tout tan m te fè ap mete tèt mwen aleka, ap ret poukont mwen, m te bale tout moman sa yo voye nan fatra kòmsi yo te yon bann vye ranyon.

Se akonplisman m yo ki te fè yo t ap onore m yon jan espesyal nan gradyasyon an: se non m yo t ap site an premye pami tout kanmarad mwen yo. Yo te dekore sal seremoni an ansanm ak tablo yo avèk yon pakèt zetwal ble, blan ak wouj. Mwen te toujou prezan, m pa t janm anreta, epi travay akademik mwen te plase m pami elèv pi briyan yo. Mwen te kapab resite tèks ki te entwodui Konstitisyon an pi vit pase *Bailey*. Souvan nou te fè kous: "NoumenmpèpEtazinianpounkagenyonnasyonpafè..."
Mwen te memorize prezidan Etazini yo soti sou *Washington* rive sou *Roosevelt* nan lòd alfabetik la ak nan lòd kwonolojik.

Mwen te satisfè ak cheve m tou. Detanzantan, pil bagay sou tèt mwen an te alonje epi l te vin pi epè, kidonk m te ka trese l pi byen, epi m pa t bezwen batay avèk li lè m t ap penyen li.

*Louise* avèk mwen te repete egzèsis gradyasyon an jiskaske nou te fatige. Se *Henry Reed* ki te premye nan klas nou an, epi ki t ap genyen pou l prezante yon diskou nan seremoni an. Li te yon ti jenn gason tou piti, li te nwa fonse, avèk nen long ak laj, epi fòm tèt li te dwòl. Pandan plizyè ane, mwen te admire l paske li menm avèk mwen te toujou nan yon konpetisyon pou n wè kilès nan nou ki t ap fè pi gwo nòt nan klas la. Byen souvan se li ki te fè pi gwo nòt, men olye sa te deranje m, mwen te kontan nou touledе te pataje plas pi wo yo nan klas la. Li te tankou anpil timoun nwa nan vil Sid yo, li t ap viv avèk grann li ki te sevè anpil menm jan ak Mama, epi ki te trè janti tou. *Henry* te montre granmoun anpil respè, se te avèk vwa byen dousman pou l te pale ak yo. Men lè l te nan lakou rekreyasyon an, li te chwazi jwèt pi bosal yo pou l jwe. Mwen te admire li. Nan lide m nenpòt moun te ka montre politès senpman paske yo pè oubyen akoz yon lòt rezon raz. Men, misye te pouse m admire l paske li te distenge tèt li nan fason karaktè l te motive l fonksyone ni nan monn granmoun yo, ni nan monn timoun yo. Sou touledе teren sa yo, li te briye.

Diskou li t apral fè nan seremoni an te gen kòm tit, "Pou m sa, oubyen pou m pa sa." Pwofesè dizyèm ane a ki te egzijan anpil te ede l prepare diskou a. Li te pase plizyè mwa ap travay sou prezantasyon oral diskou a.

Semèn anvan gradyasyon an te ranpli ak aktivite mantal. Yon gwoup timoun piti te genyen pou yo prezante yon teyat. Ou te ka tande yo nan tout bilding nan ki t ap chante avèk ti vwa zanj yo pandan yo t ap deplase tankou ti lapen. Pi gran ti fi yo (ki pa t ap gradye) te gen djòb fè ji pou distribye nan selebrasyon an. Pandan nou t ap pase bò klas kizin yo nou te ka pran sant jenjanm, kanèl ak chokola kizinyè yo t ap itilize pou prepare pla manje pou yo menm ak pwofesè yo te goute.

Nan chak kwen lekòl la, nou te ka wè zouti ki t ap drive atè pandan ti gason ki te nan klas chapant yo t ap prepare yon espas pou sèn teyat yo. Se sèlman sila yo ki t ap gradye ki pa t angaje nan aktivite sa yo. Nou te lib pou n chita nan bibliyotèk la, oubyen pou n chita gade aktivite yo san okenn sousi pou tout travay lòt yo t ap fè pou prepare gradyasyon nou an.

Menm pastè a te preche sou gradyasyon dimanch anvan seremoni an. Sijè l te diskite a se te, "Se pou limyè ki nan ou tèlman briye pou tout moun wè bon travay ou yo, *epi pou yo onore Papa w ki nan syèl la.*" Malgre prèch la te adrese a nou menm ki t ap gradye a, pastè a te tou pwofite pale ak sila yo ki t ap lage kò yo nan peche, ki t ap jwe zo, ki te toujou nan sa k pa sa. Nou te padone li pou sa dèske li te site non nou nan kòmansman sèvis la.

Pami moun nwa yo, te gen yon tradisyon kote moun nan kominote te pran abitid bay timoun k ap soti nan yon nivo lekòl ale nan yon lòt yon ti kado. Imajinen w sa tradisyon sa a vle di pou yon timoun k ap gradye nan premye plas nan klas li. Ton *Willie* avèk Mama te deside achte yon mont *Mickey Mouse* pou mwen menm ki menm jan ak pa *Bailey* a. *Louise* te ban mwen kat bèl ti sèvyèt bwode. (Mwen te ba li twa ti kouvèti bwode.) Madam *Sneed*, madan pastè a, te koud yon jipon pou mwen pou m te mete nan gradyasyon an. Epi, prèske chak kliyan Magazen an te ban m yon ti monnen ansanm ak yon bann mo ankourajman. Yo te konseye m pou m "Kontinye ale pi lwen."

Finalman, gran jou a te rive, epi m te leve sot nan kabann mwen granm bonè. Mwen te kouri ouvri pòt dèyè a pou m te ka wè jounen an pi byen, men Mama te di m, "Ti Sè, sot kò w nan pòt la epi kouvri kò w."

Mwen t ap swete memwa maten sa a pa t ap janm kite mwen. Limyè solèy la te fèk ap parèt, kidonk li te

poze sou nou byen lejè. Men pi devan, jounen an t ap gen pou l chanje figi li. Avèk kò m vlope epi pye m atè, mwen t ale pa dèyè kay la pou mwen t al tcheke ti pyebwa m yo, epi m te tou pran opòtinite benyen kò m ak ti chalè solèy la epi di Bondye mèsi dèske malgre nenpòt peche petèt mwen te komèt, li te pèmèt mwen wè jou sa a. Nan lide m, m te panse m t ap mouri, yon aksidan kèlkonk, san m pa t janm gen chans monte mach oditoryòm nan pou m al resevwa diplòm mwen an. Mwen te jwenn mizèrikòd nan men Bondye.

*Bailey* te soti epi l te ban mwen yon bwat vlope nan papye kado Nwèl. Li te di m li te sere ti lajan l pandan plizyè mwa pou l te ka achte l pou mwen. Li te sanble ak yon bwat chokola, men m te konnen *Bailey* pa t ap sere lajan l pou l achte bagay dous pandan n te chaje ak yo nan Magazen an.

Kado li te ban mwen an te fè l fyè, epi se te menm bagay pou mwen. Se te yon koleksyon powèm *Edgar Allan Poe* te ekri, epi ki te kouvri avèk yon bèl kouvèti an po. Mwen te ouvri liv la pou m te li powèm ki gen tit, "*Annabel Lee*" a, epi nou toulede te pran mache pye atè nan lakou dèyè a pou n resite bèl liy powèm tris sa a.

Mama te prepare yon dejene konparab ak dejene nan jou dimanch yo malgre se te sèlman vandredi. Apre nou te fin priye, mwen te ouvri je mwen, epi je m te tonbe sou mont lan yo te depoze nan asyèt mwen an. Se te yon jounen rèv. Tout bagay te pase byen, epi gras pou mwen pèsonn pa t oblije obsève m oubyen kritike anyen nan mwen menm jou a. Nan apremidi, m te toujou twò eksite pou m te fè ti travay ki te responsablite pa m nan kay la, epi *Bailey* te deside fè yo pou mwen ansanm ak pa l yo anvan li t al benyen.

Plizyè jou anvan sa, *Bailey* avèk mwen te fè yon pankat pou Magazen an, epi apre n te fin etenn limyè yo

Mama te plake pankat la sou pòt la. Nou te ekri sou li: FÈMEN. GRADYASYON.

Rad mwen an te tèlman byen chita sou mwen, tout moun t ap di mwen sanble avèk yon reyon solèy. Sou ti mòn nan, pandan nou t apral lekòl la, *Bailey* te mache dèyè avèk ton Willie, men ton *Willie* te di l, "ou met pran devan wi, *Bailey*." Li te vle l mache devan paske sa te ba l pwoblèm pou l wè Bailey te oblije mache dousman akoz li menm. Men, *Bailey* te reponn pou l di li l ap kite medam yo mache devan epi yo menm gason yo va ranfòse yo pa dèyè. Nou tout te ri.

Timoun te pran soti nan fènwa a epi kouri pase kote nou tankou koukouy. Rad papye yo ansanm ak zèl papiyon yo pa t fèt pou kouri, epi nou te tande plizyè nan yo chire jis anvan yo te bay anpe soupi ranpli ak regrè.

Bilding lekòl la te parèt tou mouri. Fenèt yo te parèt frèt nan distans lan. Yon move santiman te anpare m, si Mama pa t lonje men l pou l kenbe pa m, mwen t ap pran mache dèyè, epi petèt menm retounen lakay. Mama te yon ti jan ap blage sou mwen akoz kè sote ki t ap anpare m plis mwen t ap pwoche lekòl la, epi l te gide m ak men l.

Pandan mwen t ap pwoche macheskalye devan lekòl la, m te reprann tèt mwen. Kanmarad mwen yo te kanpe la. Cheve yo te byen bwose, pye yo te swa ak luil, yo te abiye avèk rad nèf, byen pase, nouvo mouchwa pòch, e ti valiz a men; tout bagay sa yo te fèt lakay yo, alamen. A! Se pa ti chèlbè nou te chèlbè. Mwen te rejwenn kanmarad mwen yo epi m pa t menm wè lè fanmi m yo t al chita nan gwo oditoryòm nan ki te chaje ak moun.

Bann mizik lekòl la te pran devan epi chak gwoup etidyan yo te pran swiv yo jan nou te planifye a. Nou te kanpe devan chèz nou, jan yo te di n pou n fè a, epi lè direktè koral la te fè nou siy, nou te chita. Kou nou te chita, bann nan te kòmanse jwe. Nou te leve ankò, nou te

chante apre n te fin resite im nasyonal la. Nou te ret kanpe pou yon ti moman anvan direktè koral la ak direktè lekòl la te fè nou siy, nan yon jan prese, pou n pran plas nou. Fason l te kòmande pou nou fè sa te tèlman dwòl, li te manke twouble nou pou fè nou bliye tout bon preparasyon nou yo pou seremoni an. Pandan tout yon minit, nou te eseye chita men san ladrès epi nou te pran frape youn ak lòt. Abitid yon moun chanje oubyen vin pi pwofonde lè li anba presyon, kidonk nan moman sa a nou te prè pou n te swiv menm prensip nou te konn swiv nan asanble jeneral òdinè lekòl la: premyèman chanson im nasyonal Ameriken an, apresa resitasyon "*Plege of Allegiance*" lan ki te afime santiman patriyòt pèp la, epi finalman chanson Ameriken nwa yo te batize kòm "Im Nasyonal Moun Nwa yo". Nou te chante tout chante sa yo ak menm kadans, avèk menm pasyon, epi nou te kanpe sou de pye nou.

Lè mwen te finalman jwenn plas mwen, mwen te gen yon santiman bagay yo ka pa byen pase. Yon moun t apral fè yon bagay san prepare ki t apral fè nou tout parèt mal. Mwen te egzakteman panse se nou tout ki t ap afekte. Se "nou", nou menm ki t ap gradye a, ki te konsène mwen.

Direktè lekòl la te resevwa "paran yo ak zanmi yo" epi l te mande pastè legliz Batis la pou l mennen nou nan lapriyè. Priyè a te byen kout epi sa te fè m panse petèt seremoni an pa t ap deraye jan m te santi sa te ka fèt la. Lè direktè lekòl la te retounen sou podyòm nan, vwa l te chanje. Son yon bagay te toujou afekte m pwofondeman, e vwa direktè a te youn nan vwa mwen te renmen tande. Pandan moman asanble nan lekòl la vwa l te gen abitid monte desann, epi fonn nan mitan foul etidyan yo. Mwen pa t vrèman deside tande sa l te gen pou l di a, men

chanjman nan vwa li a te rann mwen anvi konnen sa k t ap pase a, epi m te ba l tout atansyon mwen.

Li t ap pale sou *Booker T. Washington*, yon ansyen lidè ki te di nou nou kapab met ansanm menm jan avèk dwèt ki nan yon men, elatriye... Apresa li te di kèk pawòl sou lamitye, sitou lamitye bon moun montre sila yo ki nan bezwen. Avèk pwen sa a, vwa l te vin tou ba tankou yon bagay ki t ap elwaye nan yon distans, tankou yon rivyè ki t ap diminye jis li tounen yon senp ti sous dlo k ap degoute. Men, li te netwaye gòj li epi l te di, "Envite nou genyen ki pou adrese klas k ap gradye a soti jis *Texarkana*, men dèske orè tren an pa regilye, li oblije fè sa rapid pou l ka derape." Li te di nou konprann sa, nou vrèman apresye tan mesye a t ap ban nou an, epi nou toujou prè pou n adapte nou. Apresa, san pale anpil li te di, "Mwen prezante nou Mesye *Edward Donleavy*."

Se pa t yon sèl, men de mesye blan ki te monte podyòm nan. Sa k te pi kout la t al kanpe bò mikwo a epi sa k pi wo a t ale pou l chita nan plas nan mitan podyòm nan. Men sa se te plas direktè nou an epi l te deja okipe. Mesye san chèz la te fè kèk pa epi pastè a te leve, avèk plis diyite pase sa sitiyasyon an te merite, epi li te kite podyòm nan.

*Donleavy* te voye je l gade moun yo yon sèl fwa (mwen sispèk se te pou l rasire l nou te vrèman la), li te ranje linèt li, epi li te kòmanse li nan kèk fèy papye.

Li te kontan, "pou l la epi pou l wè travay ki t ap fèt nan lekòl sa a menm jan ak lòt lekòl yo."

Lè youn pami moun nan oditoryòm nan te di, "Amèn", m te imedyatman kondane moun sa a pou l te trangle sou pawòl li sot di a. Men, "Amèn" avèk "Wi, se sa" te pran sonnen toupatou nan sal la tankou lapli k ap tonbe sou yon vye parapli.

Mesye ki t ap pale a te fè n konnen nou menm timoun nan vil *Stamps* t ap gen pou n viv anpil bèl chanjman. Yo te deja ap travay pou amelyore aparans Lekòl Santral la (natirèlman se lekòl blan ki te lekòl santral la), epi y ap kapab deja wè chanjman sa yo nan kòmansman ane lekòl ki pral ouvri a. Yon gwo atis ki te sot *Little Rock* t ap vini pou l anseye nan domèn atizana. Yo t ap ba yo nouvo zouti pou klas laboratwa chimi yo tankou mikwoskòp. Mesye *Donleavy* pa t kite nou nan fènwa pou lontan konsènan fon ki te pèmèt yo fè chanjman sa yo. Nonplis, yo pa t ap bliye nou nan diferan travay li t ap planifye pou lekòl yo.

Li te esplike li te fè anpe moun wo plase konnen se nan *Lafayette County Training School* premye jwè foutbòl ameriken nwa k ap etidye nan kolèj Agrikilti ak Mekanik lan te gradye. Nan moman sa a, nou pa t tande anpil Amen ankò. Ti kout Amen yo te di yo te rete pandye nan lè a tankou pwa lou.

Li te kontinye pou l felisite nou. Li te di nou jan l gen abitid fè lwanj "se la a nan *Lafayette County Training School* youn nan pi gwo jwè baskèt yo te premye fè yon baskèt."

Timoun blan yo t ap gen chans lè yọ grandi pou yo swiv nan tras gwo moun lasyans tankou *Galileo*, Madam *Curies*, *Edisons* ak *Gauguins*, epi ti gason nou yo (ti fi yo pa t menm antre nan kalkil la) t apral eseye swiv tras *Jesse Owens* ak *Joe Louis*.

*Owens* avèk *Brown Bonmer* a te gwo ewo nan monn nou, men kilès ki te bay administratè nan ministè edikasyon blan an dwa pou yo deside se de moun sa yo sèlman ki te ka ewo nou? Kilès ki te deside pou *Henry Reed* te vin yon rechèchè nan domèn lasyans li oblije fè vye travay menm jan *George Washington Carver* te oblije fè pou l te ka achte yon mikwoskòp. San dout, *Bailey* t ap toujou twò piti pou l vin yon atlèt. Kidonk, kilès ki te deside si frè

m nan te vle vin yon avoka fòk li peye pou koulè po l, epi fò l travay nan yon plantasyon koton pandan la p pase ventan ap etidye dwa nan liv korespondans.

Pawòl tou mouri mesye a te sonnen tankou anpe pwa lou pandan yo t ap tonbe nan zòrèy moun yo, epi twòp nan vye pawòl li yo t al chita anndan vant mwen. Mwen pa t ka vire gade dèyè, men lè m te voye je m agoch epi adwat m te wè jan tèt timoun byen fyè nan klas 1940 lan te vin nan yon eta kote yo te rete bese anba. Chak ti fi nan ranje mwen an te jwenn yon bagay kèlkonk pou l te fè avèk ti mouchwa figi li a. Anpe te pran pliye l nan fòm rektang oubyen triyang, men pifò nan yo te sèlman ap peze yo sou kwis yo.

Nan sal la menm, ansyen trajedi a t ap rejwe ankò. Pwofesè *Parons* te chita byen rèd. Gwo kò lou li an te sanble kòmsi l te san volonte, epi je l te montre li pa t avèk nou ankò. Lòt pwofesè yo menm te pran gade drapo a (ki te sou bò dwat podyòm nan) oubyen nòt yo, oubyen fenèt yo ki te ouvri sou lakou espò a.

Bèl lide mwen te genyen sou gradyasyon an tankou yon moman majik, ranpli ak kado, ak felisitasyon, ak diplòm, te gentan mouri nan nanm mwen anvan yo te menm site non mwen. Akonplisman m yo pa t anyen. Tout tan nou te pran pou n aprann tout kalite bagay nan jewografi, nan gramè, nan memorize tout tèks "*The Rape of Lucrece*" la, yo pa t vo anyen. *Donleavy* te montre nou sa byen.

Nou te sèvant, travayè latè, moun k ap fè lesiv, k ap ranje bagay ki deranje nan kay, e se nan jwèt nou t ap pase tèt nou si n te aspire pou n vin okenn lòt bagay.

Se nan moman sa a mwen te regrèt *Gabriel Prosser* ak *Nat Turner* pa t touye tout moun blan nan kabann yo, ansasen *Abraham Lincoln* pa t touye l anvan l te siyen *Emancipation Proclamation* nan (deklarasyon ki te aboli

lesklavaj Etazini), anplis, yo pa t touye *Harriet Tubman* lè yo te ba l gwo kout baton sou tèt li a, epi *Christopher Columbus* pa t neye ak tout bato *Santa Maria* a.

Li te vrèman vekse m pou m konprann idantite m kòm moun nwa vle di mwen pa t gen kontwòl sou lavi mwen. Se yon bagay brital, pou w jenn epi deja pou yo antrene w nan chita pou w tande byen dousman vye bagay y ap di sou ou akoz koulè w san w pa menm ka defann tèt ou. Se pou nou tout te mouri. Mwen te panse m ta byen renmen wè nou tout mouri, youn sou lòt. Pou kò yo fè yon piramid, epi pou moun blan yo anba kòm baz piramid la, apresa pou w jwenn kò moun Endyen yo avèk diferan objè kiltirèl yo, epi apresa moun nwa yo avèk mòp yo, resèt manje yo, sak koton yo e chante legliz nan bouch yo. Tout ti Olandè yo te dwe tonbe epi kase kou yo. Se pou Fransè yo toufe pandan y ap siyen *Louisiana's Purchase* (1805) la, epi pou cheni manje tout pèp Chinwa yo avèk ti pwent cheve pandye dèyè tèt yo a. Kòm yon espès, nou tout nou te yon abominasyon. Nou tout.

*Donleavy* t ap mennen kanpay eleksyon l, epi l te rasire paran nou yo si l genyen nou mèt atann pou n posede sèl teren espò asfalte nan zòn *Arkansas* la. Li pa t janm leve tèt li gade moun yo pou l te wè fason yo t ap asepte nouvèl li yo tankou lè l te fè yo konnen li t ap bann kèk nouvo materyèl pou klas yo.

Li te fini, epi dèske pa t gen nesesite pou l te bay bonjan remèsiman, li te di yon mèsi tou raz, epi l te vire; li te fè yon ti tèt bese nan direksyon lòt moun ki te sou podyòm nan, epi mesye blan wo ki pa t janm entwodui tèt li a te leve al rankontre l nan pòt la. Yo te kite nou kòmsi nan lide yo se kounye a yo t apral antreprann yon bagay vrèman enpòtan. (Seremoni gradyasyon nan *Lafayette County Training School* la te yon senp poz nan wout pou y al fè bagay enpòtan.)

Lèdte yo te kite nan lè a te yon bagay nou te ka santi. Yon envite nou p at menm envite e ki refize ale. Koral la te pran plas li epi yo te chante "An avan sòlda kretyen", avèk anpe mo yo te mete ki te apwopriye pou yon klas k ap gradye, epi k ap chache trase chemen l nan monn lan. Men sa pa t mache. *Elouise*, pitit pastè legliz Batis la te resite powèm "*Invictus*" la epi m te ka kriye lè m te sezi jan mo sa yo pa t nan plas yo lè powèm nan di, "Se mwen ki mèt lavni mwen, k ap gouvène nanm mwen."

Mwen te kòm bliye non m epi yo te oblije touche m pou m te leve al pran diplòm mwen an. Tout bagay mwen te prepare nan tèt mwen yo pou moman sa a te vole gagè. Mwen pa t ni mache tankou yon fanm *Amazon* venkè, ni voye je m nan foul la pou m wè *Bailey* k ap felisite mwen. *Marguerite Johnson*, m te tande non m ankò, yo te li epi yo te aklame tout akonplisman m nan lekòl la ki te merite onè, epi m te tande bri ak bravo, epi m te retounen nan plas mwen jan n te fè l nan repetisyon an.

Mwen te pran panse sou anpe koulè m rayi: bej, nwa, elatriye.

Te gen kèk ti mouvman alantou mwen, epi apresa *Henry Reed* t al bay diskou li an kòm premye nan klas la, "Pou w sa, oubyen pou w pa sa." Li pa t tande moun blan yo? Nou pa t ka sa, kidonk, kesyon an se te yon tan pèdi. Vwa *Henry* te sonnen klè e fèm. Mwen te pè gade l. Li pa t konprann mesaj la. Pa t gen afè, "yon moun nwa avèk entelèk nòb" paske monn nan pa t panse nou te menm gen yon entelèk e yo te fè n konn sa. "Gran chans?" Asireman sa se te yon blag. Lè seremoni an te fini fòk mwen te di *Henry Reed* kèk ti bagay ki te nan lide m. Byennantandi, si sa te okipe lespri m toujou. Se pa "fwote", *Henry*, "efase". "A a, men sa yo efase a." Nou menm.

*Henry* te fò nan delivre yon diskou byen. Vwa l te monte byen wo pou l te kominike pwomès epi l te tonbe pou l te lanse avètisman. Pwofesè anglè a te ede l prepare yon prèch ki te prete anpil bagay nan diskou *Hamlet* la nan tèks *Shakespeare* la. Èske w ap yon nonm? K ap aji, k ap konstwi, k ap gide oubyen yon zouti, yon blag... Mwen te etone wè fason *Henry* te ka prezante diskou li an kòmsi nou te gen yon chwa nan sa n ye.

Mwen te chita avèk je m fèmen, epi mwen t ap koute pawòl li yo an silans e an menm tan mwen t ap bay pawòl yo defi. Men apresa te gen yon silans, yon silans ki te siyale gen yon bagay ki t ap fèt ki pa t nan pwogram nan. Mwen te gade, epi mwen te wè *Henry Reed*, yon etidyan disipline, ki toujou alatèt klas li, te vire do bay foul la pou l te adrese klas gradyasyon 1940 lan. *Li* te pran chante ak pale,

"Leve chak vwa pou n chante
jiskaske tè a ak syèl la vibre
Vibre avèk amoni Libète..."

Se te powèm *James Weldon Johnson* te ekri a. Se te mizik *J. Rosamond Johnson* te konpoze a. Se te Im Nasyonal Moun Nwa a. Abitid te fè nou pran chante tou.

Manman nou ak papa nou te kanpe nan sal tou nwa a pou yo te chante chante ankourajman sa a avèk nou. Yon pwofesè timoun piti yo te mennen yo sou podyòm nan epi yo te eseye swiv chante a:

"Wout la plen wòch
Nou te soufri anba kout fwèt pikan
nan sezon kote lespwa te mouri, anvan l te menm fèt.
Men malgre sa
Avèk pa nou fèm

Èske pye nou pa rive kote zansèt nou yo te destine pou nou an?"

Chak timoun mwen te konnen te aprann chante sa a nan menm moman li te aprann ABC ak chante ki di, "Jezi renmen m, mwen konn sa." Men mwen menm mwen pa t janm tande l anvan sa. Mwen pa t janm tande mo yo, malgre m te chante l konbyen fwa. Mwen pa t janm reyalize mo yo te konekte avèk mwen.

An menm tan, pawòl *Patrick Henry* yo te tèlman touche lespri m, mwen te santi se mwen menm menm ki te kanpe wo epi ki t ap tranble pou m di, "Mwen pa konnen ki chwa lòt yo ka fè, men kanta pou mwen menm, ban m libète oubyen ban m lanmò."

Epi kounye a, mwen te tande, vrèman pou premye fwa:

"Nou vwayaje sou yon wout
ki wouze avèk dlo nan je nou,
Nou te vwayaje sou yon teren
ranpli ak san sila yo yo te masakre."

Pandan chante a t ap vibre nan lè a toujou, *Henry Reed* te bese tèt li, li te di, "Mèsi", epi l te retounen nan plas li. Pa gen moun ki te souye dlo k t ap koule nan chak figi paske yo te wont.

Nou te anlè ankò. Kòm dabitid, ankò. Nou te la toujou. Nou te nan yon abim fon, frèt e nwa, men kounye a, te gen yon solèy vivan ki t ap pale nan kè nou. Mwen pa t sèlman yon manm klas ki t ap gradye nan ane 1940 lan, men mwen te yon manm fyè nan bèl ras Nwa a.

O, powèt Nwa nou yo, sila yo yo konnen ak sila yo yo pa menm konnen, konbyen fwa espresyon doulè nou esprime nan lang wosiyòl nou yo te kenbe nou? Kilès ki ka

konte konbyen nuit chante nou yo te soulaje lespri nou pandan nou poukont nou? Oubyen pandan nou te tou grangou?

Si n te yon pèp ki te gen abitid revele sekrè nou, nou t ap fè kanpe moniman powèt nou yo epi nou t ap ofri sakrifis ba yo, men lesklavaj te geri feblès sa a nan nou. E petèt sa ap sifi pou n di toutotan powèt nou yo (pastè yo, mizisyen yo, chantè *blues* yo ladan l tou) te reziste ak fòs ak kouraj, nou menm tou nou te rete djanm.

## XXIV

Zanj sirèt nan Magazen an te resi kenbe m pou l fè m peye pou tout ti dous mwen te vòlè yo, *Milky Ways*, *Mounds*, Mr. *Goodbars*, ak *Hershey* ki gen zanmann ladan l. Mwen te gen de dan pouri. Doulè a te anmè kou fyèl, aspirin pa t ka fè anyen pou li. Yon sèl bagay te ka ede mwen. Kidonk, mwen te priye anpil pou yo te kite m chita anba kay la epi pou kay la te tonbe sou bò goch bouch mwen. Dèske pa t gen dantis nwa nan vil *Stamps*, ni okenn lòt doktè nwa, Mama te konn boule avèk dan fè mal sa yo nan jan l kapab. Li te konn mare yon fil nan dan k gen pwoblèm nan, epi rale l pou l rache l. Li te akonpaye metòd sa a avèk medikaman ki soulaje doulè ak lapriyè. Nan ka sa a, medikaman yo pa t efikas; pa t gen ase chè alantou dan an pou te pèmèt li mare fil la, epi priyè nou yo te ret san repons paske zanj lan te bloke yo.

Mwen te viv kèk jou nan anpil doulè, epi mwen te menm rive konsidere seryezman lide lage kò m nan sous la a lè Mama te deside mennen m kay yon dantis. Dantis nwa ki te pi pre a te abite nan *Texarkana*, vennsenk kilomèt soti nan *Stamps*, mwen te konnen mwen t ap gentan mouri sou wout la anvan n rive. Men Mama te di l ap menmen m kay doktè *Lincoln* la nan vil *Stamps* pou misye pran swen m paske li dwe l yon favè.

Mwen te konnen te gen yon kantite blan nan vil la ki te dwe Mama yon favè kèlkonk. *Bailey* avèk mwen te wè kaye kote li te ekri non moun blan ak moun nwa li te ede pandan kriz ekonomik la, epi pifò nan yo te dwe l toujou. Men, m pa t ka sonje byen si m te wè non doktè *Lincoln*, nonplis m pa t janm tande yon moun nwa t al lakay li pou

tretman. Malgre sa, Mama te di m nou prale epi l te met dlo sou dife a pou n benyen. Mwen potko janm al kay yon doktè, kidonk li te esplike m apre m fin benyen fòk mwen mete rad ak kilòt byen pase (li te menm di m benyen an t ap ede doulè a). Men, benyen an pa t koresponn ak doulè a ditou, e se lè sa a m te konprann doulè mwen an te pi rèd pase doulè tout lòt moun.

Anvan n te kite Magazen an, li te fè m bwose bouch mwen epi lave l ak *Listerine*, yon beny bouch. Lide pou m te sèlman ouvri bouch mwen te rann doulè a pi di, men li te esplike m lè yon moun al kay doktè fòk li lave kò l byen, espesyalman pati nan kò a yo gen pou egzaminen a. Mwen te ranmase kouraj mwen epi m te ouvri bouch mwen. Ti van k te antre nan bouch mwen ansanm ak mouvman bwòs la te fè m pèdi tèt mwen. Tout bouch mwen te friz anba doulè a epi fanmi m te oblije prèske mare m pou yo te ka rale bwòs la sot nan bouch mwen. Se pa t yon ti bagay pou yo te fè m pran wout dantis la. Mama te salye chak moun nou te kwaze sou wout la, men l pa t kanpe pou l pale avèk yo. Li te esplike nou t apral kay doktè epi lè n tounen n a bay nouvèl.

Jiskaske nou te rive bò rivyè a, se doulè a sèlman k te domine lespri mwen. Men pandan nou t ap travèse pon an pou n al tonbe nan teritwa blan yo, m te yon tijan reprann tèt mwen. Mwen te oblije sispann mache koube anba doulè a epi kenbe tèt mwen dwat. Yo te oblije ranje sèvyèt blan ki te mare machwa mwen an. Si yon moun nwa te oblije mouri, li te dwe fè sa ak estil si se nan teritwa blan yo li t apral mouri.

Nan lòt bò pon an, doulè a te sanble l yon ti jan kalme, kòmsi te gen yon ti van ki te soufle sot sou blan yo pou rann tout bagay nan katye yo an miyò--menm machwè mwen. Wout la te pi swa, wòch yo te pi piti epi gwo branch bwa yo te pandye kouvri tout chemen an. Si

se pa t doulè a ki te diminye tout bon, se bagay diferan mwen t ap egzaminen sou chemen nou an ki te kapte lespri m jouk mwen te kwè doulè nan bouch mwen an te amelyore.

Men, tèt mwen te kontinye ap vibre ak doulè kòmsi yon tanbou t ap bat anndan l. Kòman yon doulè dan ta fè pa febli lè w pase prizon kote prizonye ap chante mizè yo an menm tan y ap blage ak ri? Kòman doulè dan an te ka kenbe lè w wè yon kabwèt ranpli ak timoun blan pòv ki ensiste gade w tankou w pa anyen devan je yo?

Dèyè biwo doktè a, te gen yon ti chemen sèvant ak ti komèsant te itilize lè yo te pote komisyon pou sèl restoran nan vil *Stamps* lan ansanm ak kay bouchè a. Mama avèk mwen te pase sou ti wout sa a pou nou te antre nan biwo doktè *Lincoln* nan pa pòt dèyè a. Solèy la t ap klere anpil, epi sa te bay jounen an yon lè difisil pandan nou t ap monte macheskalye a pou n al nan dezyèm etaj la.

Mama te frape pòt pa dèyè a epi yon jenn ti fi blan te ouvè l, e nou te ka wè jan l te etone. Mama te di l nou te vle wè dantis la epi pou l di l se *Annie* k ap mande pou li. Ti fi a te fèmen pòt la byen fò. Kounye a menm doulè imilyasyon m te santi lè m te tande Mama bay non l kòmsi l pa t gen siyati te egal ak doulè dan an. Sa te rèd anpil pou m gen yon dan fè mal, yon tèt fè mal, epi nan menm moman an pou m oblije pote fado koulè nwa mwen an.

Li te toujou posib pou doulè dan an te diminye epi pou yo rache poukont yo. Men, Mama te di n ap tann. Nou te ret tann anba gwo solèy dèyè kay dantis la pou plis pase inèdtan.

Doktè a te ouvri pòt la epi l te gade Mama. "Enben, *Annie*, sa m ka fè pou ou?"

Li pa t wè ni sèvyèt la ki te mare machwè mwen an, ni figi m ki te anfle a.

Mama te di, "Dantis *Lincoln*. Se pitit pitit mwen. Li gen de dan pouri k ap trakase l anpil."

Li te ret tann pou misye te montre li te konprann sitiyasyon an. Misye pa t fè kòmantè, ni ak bouch li ni ak figi li.

"Sa pral fè kat jou li gen dan fè mal sa a, epi jodi a m di, 'Ti Sè, ou pral kay dantis.'"

"*Annie*?"

"Wi, Mesye Dantis *Lincoln*."

Li t ap chache ki mo pou l itilize menm jan ak moun k ap chache koki nan sab lanmè. "*Annie*, ou konnen m pa pran swen nèg, moun nwa."

"M konnen Dantis *Lincoln*. Men se sèlman ti pitit pitit mwen an, epi l pa p ba w okenn pwoblèm..."

"*Annie*, tout moun gen yon prensip yo swiv. Nan monn sa a fòk gen prensip. Epi prensip pa m nan se, mwen pa trete moun nwa."

Solèy la te kwit luil ki te sou po Mama a, epi l te fonn vazlin ki te nan cheve li a. Li te briye ak grès pandan l te kanpe nan lonbray dantis la.

"A a, Dantis *Lincoln*, m panse w te ka swaye l paske l se sèlman yon timoun. Epi li sanble m tou petèt gen youn ou de favè ou dwe mwen."

Li te wouji tou piti. "Favè ou pa. Mwen deja remèt ou tout lajan an e se la sa ap rete. Mwen regrèt sa, *Annie*." Li te kenbe manch pòt la. "Mwen regrèt sa." Vwa l te yon ti jan pi dous dezyèm fwa li te di kòmsi li te regrèt tout bon.

Mama te di, "Mwen pa t ap ensiste konsa pou pwòp tèt mwen, men m pa p ka dakò pou w di m non. Se pou ti pitit pitit mwen. Lè w te vin prete lajan mwen an ou pa t bezwen sipliye mwen. Ou te mande epi m te prete w. Se pa t prensip mwen pou m te nan prete moun, se pa biznis

sa a m genyen. Men, ou te manke pèdi biwo w la epi m te eseye ede w."

"Mwen remèt ou kòb la deja epi m pa p chanje lide paske w leve vwa w... Prensip m..." Li te lache pòt la epi l te rapwoche Mama. Nou touletwa te kwense nan ti espas la. "*Annie*, nan prensip pa mwen an, mwen ta pito met men m nan bouch yon chen pase nan bouch yon *nigger*."

Li pa t janm voye je l gade mwen. Li te vire do l epi l te antre nan frechè biwo a. Mama te antre nan li menm pou kèk minit. Mwen te bliye tout bagay esepte figi li ki te parèt kòmsi se pou premye fwa mwen t ap wè li. Li te apiye pou l te pran manch pòt la, epi nan vwa dous li an li te di m, "Ti Sè, desann macheskalye a. Tann mwen. M ap vini talè."

Mwen te konnen li pa t vo lapenn pou m te diskite ak Mama, menm nan sikonstans òdinè yo. Kidonk, m te desann macheskalye yo, m te pè gade dèyè an menm tan mwen te pè pou m pa gade dèyè. Mwen te vire pandan pòt la t ap fèmen, epi l te disparèt.

Mama te mache nan chanm nan kòmsi se li k te mèt biwo a. Li te pouse ti enfimyè nyèz la sou kote avèk yon men epi l te antre nan biwo dantis la. Dantis la te chita nan chèz li, epi li t ap netwaye enstriman l yo. Je Mama yo t ap briye tankou chabon limen, epi bra l te vin de fwa longè yo te ye anvan an. Dantis la te leve je l gade l jis anvan Mama te pran l nan kou blouz blanch li an.

"Kanpe lè w wè yon madam devan w, vagabon." Lang li te lejè, epi mo yo te tonbe sot nan bouch li byen pwononse. Mo l yo te klè, byen pwononse.

Dantis la pa t gen chwa esepte pou l te kanpe tankou yon moun nan lame. Tèt li te ret atè apre yon minit epi vwa l te ret byen dousman. "Wi, Madam, Madam *Henderson*."

"Voryen, èske w panse w te aji an moun de byen lè w te pale avèk mwen konsa devan pitit pitit mwen an?" Mama pa t souke l, malgre l te ka fè sa. Li te sèlman kenbe l nan kou byen dwat.

"Non, Madam, Madam *Henderson.*"

"Non, Madam *Henderson*, kisa?" Epi apre sa li te fè yon ti souke l tou piti, men dèske Mama te tèlman gen fòs, sa te fè tout kò misye tranble. Li te bege pi mal pase Ton *Willie*. "Non, Madam. Madam *Henderson*, eskize m."

Epi avèk degou nan figi l, Mama te voye l tonbe sou chèz li an. "A a, ou pa merite non dantis la." (Li te gen chwa esprime l nan anglè enfòmèl paske l te deja tèlman metrize anglè fòmèl la.)

"Mwen pa t fè w mande m padon devan *Marguerite* paske m pa vle l konnen pouvwa mwen. Men, m kòmande w pou w kite vil *Stamps* anvan fènwa tonbe."

"Madam *Henderson*, m pa p kapab pran enstriman m yo..." Misye t ap tranble tankou yon fèy.

"Kounye a m ka ba w dezyèm kòmand mwen an. Ou pa p janm sèvi kòm dantis ankò. Janmè! Lè w rive kote w prale a, w ap sèlman yon veterinè k ap pran swen chen ak chat ki gen kolera ak bèf malad. Èske m klè?"

Bave te pran koule sou manton misye, epi je l te ranpli ak dlo. "Wi, Madam. Mèsi dèske w pa touye mwen. Mèsi, Madam *Henderson.*"

Mama te ratresi kò l pou l te di l, "De ryen, voryen, m pa t ap gaspiye men m touye yon malandren tankou w."

Pandan l t ap soti, li te souke ti mouchwa l nan direksyon ti enfimyè a epi l te fè l tounen yon sak manje poul.

Mama te parèt fatige lè li te desann macheskalye a, men kilès ki pa t ap parèt fatige si yo te sot viv sa l viv la. Li te pwoche pi pre m, epi li te ranje sèvyèt la nan

machwè m (m te bliye dan fè mal la; m te sèlman konnen li te pran anpil swen avèk men l pou l pa t reveye doulè a.) Li te pran men mwen. Vwa l pa t janm chanje. "An n ale, Ti Sè."

Mwen te panse nou t apral lakay kote l te ka fè yon ti medikaman pou soulaje doulè a, epi ban mwen kèk nouvo dan. Nouvo dan ki t ap grandi sot nan jansiv mwen lannuit lan. Li te mennen m nan famasi a ki te nan direksyon opoze ak Magazen an. "M ap mennen w kay Dantis *Baker* nan *Texarkana*."

Mwen te kontan, apretou m te gentan benyen epi mete poud byen santi bon sou mwen. Se te yon bèl sipriz. Dan fè mal mwen an te kalme yon bon ti kou, epi Mama te efase mesye blan mechan an, epi kounye a li menm avèk mwen sèlman n t aprale *Texarkana*.

Nan bis *Greyhound* nan, li te chita nan yon chèz bò fenèt la epi m te chita bò kote l. Mwen te vrèman kontan m te pitit pitit li, epi m te konnen m te eritye anpe nan pouvwa majik li yo. Li te mande m èske m te pè. Mwen te sèlman souke tèt mwen epi m te apiye sou bra l. Yon dantis nwa pa t ap janm fè m mal. Espesyalman dèske Mama te la. Vwayaj la pa t gen anyen enteresan ladan l esepte Mama te pase bra l nan kou mwen; se pa t souvan li te fè bagay konsa.

Dantis la te montre m medikaman an ak zegui a anvan l te mete anestezi nan jansiv mwen, men menm si l pa t fè sa, mwen pa t ap enkyete. Mama te kanpe dirèkteman dèyè misye. Bra l te kwaze epi l t ap swiv tout sa misye t ap fè. Yo te retire dan yo epi l te achte yon ti krèm ban mwen. Vwayaj retou a te pase dousman, esepte mwen te oblije ap krache detanzantan nan yon ti bwat li te achte pou mwen, e sa te difisil avèk bis la ki t ap travèse wout pa bon nan peyizaj la.

Lè m te rive lakay la, yo te ban mwen yon likid melanje ak sèl pou m souke nan bouch mwen, e lè m te fini mwen te montre *Bailey* tou yo, kote san an te fè boul. Li te di m mwen te brav anpil, e sa te pèmèt mwen revele l sa k te pase avèk dantis blan an ak gwo pouvwa Mama yo.

Mwen te konfese bay *Bailey* m pa t tande konvèsasyon an, men èske Mama te ka di l okenn lòt bagay esepte sa m di w la? Èske l te ka fè okenn lòt bagay esepte sa m di l te fè a? Li te dakò avèk analiz mwen an, men li te yon ti jan frèt. Apresa, m te byen kontan ale nan Magazen an (apre tou m te malad). Mama t ap prepare dine nou epi Ton *Willie* te apiye sou pòt la. Li te rakonte Ton *Willie* jan sa te pase.

"Dantis *Lincoln* te reyaji avèk anpil awogans. Li di m li ta pito mete men l nan bouch yon chen. Epi lè m te fè l sonje favè m te fè l yo, li te aji kòmsi sa pa t anyen ditou. Enben, mwen te voye ti Sè anba epi m t al kote l anndan an. Mwen pa t janm antre nan biwo li a anvan sa, men m te jwenn pòt ki mennen kote l rache dan yo, epi li menm avèk enfimyè a te anndan an ap fè tèt kole. Mwen te sèlman kanpe m ap gade yo jiskaske li menm li te wè m." Mama te frape chodyè yo sou fou a byen fò. "Misye te vole kòmsi l te chita sou yon pikan. Li te di m, 'Annie, m deja di w, m pa p met men m nan bouch yon *nigger*.' Mwen te di l, 'Enben, fòk gen yon moun ki fè l,' epi l te di m, 'Mennen l *Texarkana* kote dantis nwa a,' e se lè sa a m te di l, 'Si w te peye m lajan mwen an m t ap kapab fè sa.' Li te reponn, 'M deja peye w tout lajan an.' Mwen te di li te peye m tout esepte enterè a. Li te reponn, 'Pa t gen okenn enterè.' M te di l, 'Genyen enterè kounye a. M ap pran di dola kòm enterè.' Ou konnen, *Willie*, li pa t bon pou m fè sa paske m te sèlman prete l lajan an san m pa t menm panse ak enterè."

"Li te di ti enfimyè li a pou l ban m di dola a, epi pou l fè m siyen yon resi ki montre l te peye m nèt. Li te ban mwen resi a epi m te siyen l. Malgre selon lalwa li te deja peye mwen. Mwen te rezonnen si li te deside aji bèt konsa, fòk li te peye pou sa."

Mama ak pitit gason li an te ri byen ri sou reyaksyon malonèt mesye blan an ak peche Mama te sot komèt la.

Men, mwen te prefere jan mwen menm mwen te imajinen istwa a.

# XXV

Plis mwen te konnen Mama, se plis mwen te rekonèt mwen pa t janm konnen l. Atitid Afrikèn nan te dispoze l pou l kenbe sekrè l epi pou l sispèk zòt. Epi esperyans esklavaj la te anrasine atitid sa a plis toujou an menm tan pwomès k ap fèt pandan plizyè syèk ki pa janm akonpli yo konfime se atitid sa a menm pou l genyen. Gen yon pawòl nan mitan Ameriken nwa yo ki di, "Si w mande yon moun nwa kote l soti, l ap di w kote l prale." Pou n konprann pawòl sa a, li nesesè pou n konnen kilès ki itilize taktik sa a ak sou ki moun li itilize li. Si yo pataje yon pati laverite a (li enpòtan pou gen verite nan repons nan) ak yon moun ki pa byen konprann, l ap satisfè yo adrese kesyon li an. Men, si yon moun ki gen konprann (e ki li menm tou itilize estrateji sa a) resevwa yon repons ki gen yon pati laverite men ki pa toujou egzakteman sou kesyon l te poze a, l ap reyalize enfòmasyon l ap chache nan men lòt la yon ti jan pèsonèl, epi lòt la pa vle pataje li. Konsa, lòt la pa bezwen di l dirèkteman li pa p di li, ni li pa bezwen ba li manti, epi li kapab kenbe koze pèsonèl li pèsonèl.

Yon jou, Mama te di nou l ap mennen nou *California*. Li te esplike nou t ap grandi, nou te bezwen toulede paran nou yo, Ton *Willie* te andikape, epi li menm li t ap fin granmoun. Tout pwen sa yo te vrè, men yo pa t esprime Verite ki t ap satisfè mwen menm ak *Bailey* a. Magazen an ansanm avèk chanm dèyè yo te vin tounen yon faktori k ap prepare depa nou. Mama te chita devan machin akoud la toutan pou l fè e pou l ranje rad pou n itilize *California*. Vwazen te pote tout kalite twal ki te sere anba malèt yo

konbyen tan bay Mama pou travay sa a (mwen konnen mwen te sèl ti fi nan *California* ki t apral lekòl avèk jip ki gen mak dlo ak chemiz jòn ki fèt ak twal saten, elatriye).

Kèlkilanswa sa vrè Verite a te ye ki te fè Mama t ap voye nou *California*, m ap toujou rete kwè l gen pou l wè ak yon bagay *Bailey* te fè. *Bailey* te pran abitid imite *Claude Rains*, *Herbert Marshall* ak *George Mc Cready*. Mwen pa t panse sa te si dwòl pase sa pou yon ti gason trèzan k ap viv nan yon vil nan eta Sid peyi Etazini an te pran abitid pale menm fason moun Angletè yo pale. Li te gen kòm ewo pèsonaj tankou *D'Artagnan* ak *Count of Monte Cristo*, epi li te abitye imite jan l te imajinen moun sa yo te konpòte yo kòm gason galan.

Yon apremidi, anvan Mama te revele nou desizyon l pou li mennen nou *California*, *Bailey* te antre nan Magazen an epi li t ap tranble. Ti figi l pa t nwa ankò, men pito, li te vin tou gri. Kòm dabitid lè nou te antre nan Magazen an, li te mache, li t al kanpe dèyè kontwa sirèt la, epi li te apiye sou kontwa a. Ton *Willie* te voye l al fè yon komisyon nan teritwa blan yo epi l t ap tann *Bailey* esplike l sa k fè l te anreta konsa. Apre yon ti tan, tonton nou te wè te gen yon bagay ki pa byen, men li pa t santi l te ka jere pwoblèm nan, li te rele Mama nan kizin nan.

"Sa w genyen, *Bailey*?"

Li pa t di anyen. Depi lè m te wè li a m te konnen li pa t ap bay okenn repons lè l nan yon eta konsa. Sa te vle di li te wè yon bagay tèlman lèd epi ki te tèlman fè l pè sa te paralize li. Lè n te piti, li te esplike m lè li twouve l nan yon sitiyasyon dezagreyab tout bon, nanm li te pran abitid al akoupi dèyè kè l pou l dòmi. Lè nanm li te reveye, bagay ki te fè l pè a pa t la ankò. Depi lè nou toulede te fin li liv ki gen tit, *The Fall of the House of Usher*, nou te pwomèt youn lòt nou pa p janm kite yo antere youn nan nou san nou pa "byen verifye" (yon fraz *Bailey* te renmen) lòt la te

mouri tout bon. Li te fè m pwomèt tou pou m pa reveye nanm li lè l al dòmi konsa pou m ka pa choke l epi pou l pa tou ret dòmi nèt ale. Kidonk, mwen pa t anwiye l, epi apre yon ti moman Mama te kite l anrepo tou.

Mwen te sèvi kliyan yo, mwen te mache bò kote l, epi mwen te apiye sou li, men jan m te sispèk la, li pa t janm reponn. Lè chòk la te fin pase, li te mande Ton *Willie* kisa moun nwa te fè moun blan. Ton *Willie*, ki pa t gen abitid renmen esplike anyen paske l te menm jan ak Mama te sèlman di li, "moun nwa pa t menm touche yon cheve nan tèt moun blan." Mama te kontinye pou l esplike l anpe moun te di moun blan t ale an Afrik (li te fè Afrik sonnen tankou yon tè byen lwen sou lalin nan) epi yo te vòlè moun nwa yo pou fè yo tounen esklav, men pèsonn pa t kwè istwa sa a. Pa t gen okenn jan pou n te konnen sa k te pase byen lontan, men tankou kounye a se yo k t ap gouvène bagay yo. Men, tan yo pa lontan about. Èske Moyiz pa t sove Jwif yo soti anba grif farawon, epi mennen yo nan tè pwomès la? Èske Seyè a pa t pwoteje timoun jwif yo nan flanm dife a epi èske l pa t delivre Danyèl? Nou te sèlman bezwen tann Bondye.

*Bailey* te di nou li te wè yon gason, yon gason nwa, pèsonn pa t delivre. Li te mouri. (Si nouvèl la pa t tèlman enpòtan, Mama t ap koupe pawòl *Bailey* pou li pran priye. *Bailey* te prèske ap blasfeme.) Li te di, "Nèg la te mouri epi l te pouri. Li pa t santi, men l te pouri."

Mama te kòmande, "*Bailey*, veye bouch ou."

Ton Wille te mande, "Kilès moun nan te ye?"

*Bailey* te sèlman ase wo pou l te leve tèt li anwo kontwa a. Li te di, "Lè m te pase rivyè a anpe moun te fèk retire l soti nan dlo a. Li te vlope nan yon dra, tankou yon zonbi, epi yon mesye blan t al leve dra a. Moun mouri a te sou do l, men mesye blan an te vire l ak pye l epi l te mete l sou vant.

*Bailey* te vire gade mwen. "Maya, li pa t gen okenn koulè ditou. Li te gonfle tankou yon boul." Nou t ap debat yon sijè pandan plizyè mwa. *Bailey* te di li pa t posib pou yon bagay pa gen koulè. Epi mwen menm mwen te di si yon bagay ka gen koulè, fòk li posib pou l pa genyen l tou. Nan moman sa a, *Bailey* te admèt sa m te di a. (Men, m pa t pran okenn plezi nan viktwa mwen an.) "Moun nwa yo te rale kò yo epi m te fè sa tou, men mesye blan an te ret kanpe la, li t ap gade epi l t ap souri. Ton *Willie*, poukisa yo rayi nou konsa?"

Ton *Willie* te bougonnen, "Yo pa vrèman rayi nou non. Yo pa konnen nou. Kòman yo ta fè rayi nou? Yo plis pè."

Mama te mande si *Bailey* te rekonèt nèg ki mouri a, men li te twò pantan sou evènman an pou l te kapte sa.

"Mesye *Bubba* te di m mwen twò jenn pou m wè yon bagay konsa epi l te di m pran wout ale lakay mwen. Men m te rete. Apresa, mesye blan an te rele nou vin pi pre li. Li te di, "Oke, mesye, lage l dèyè machin nan avèk rès prizonye yo epi lè chèf seksyon an vini la pote nouvèl bay moun li yo. Sa a se yon *nigger* pèsonn pa bezwen bay tèt yo pwoblèm pou li ankò. Li pa pral okenn kote ankò." Apresa, mesye yo te pran dra a nan chak pwent, epi dèske pèsonn pa t vle avanse twò pre mò a, yo te manke ranvèse mò a. Mesye blan an te rele m pou m vin ede tou.

Mama te fè yon sèl rèl, "Kilès sa?" Li klè Mama t ap tann yon repons. "Ki mesye blan ki te rele w la?"

*Bailey* pa t ka kite istwa a jan l te viv li a. "Mwen te ranmase yon pwent dra a, epi mwen te pote mò a avèk lòt nèg yo al mete dèyè machin nan. Mwen te pote yon nèg nwa tou pouri." Vwa l te sonnen yon son ansyen tèlman l te choke. Je li te ret byen ouvè ak sezisman.

"Mesye blan an te fè kòmsi l t apral fèmen nou tout dèyè machin nan, men Mesye *Bubba* te di, 'O, Mesye *Jim*.

Se pa nou ki fè krim nan. Nou pa fè anyen mal.'"' Apresa, mesye blan an te ri, epi l te di nou pa konn blage, epi l te kite n ale." *Bailey* te fè yon soupi pou l montre soulajman li. "Se pa ti kontan m te kontan soti dèyè machin nan. Prizonye yo te pran rele, yo pa t vle yon mò ansanm avèk yo dèyè machin nan paske l ap santi twòp. Yo te rele mesye blan an, 'Bòs'. Yo te di, 'Bòs, asireman nou pa t fè anyen mal pase sa pou w mete yon nèg mouri anndan la a avèk nou.' Apre sa, yo te ri. Yo tout te ri kòmsi te gen yon bagay komik."

*Bailey* te tèlman ap pale vit li te bliye bege, li te bliye grate tèt li epi netwaye zong li avèk dan li. Li te lwen, nan yon mistè ti gason nwa nan vil Sid yo kòmanse eseye konprann depi laj setan jouk yo mouri. Dwòl devinèt inegalite ak rayisman an. Esperyans li an te soulve anpil kesyon sou valè ak sa k vo lapenn, sou britalite enferyorite ak britalite ògèy. Èske Ton *Willie*, yon nèg nwa, moun vil Sid, andikape, te ka espere reponn kesyon sa yo, sila yo ki te poze e sila yo ki te rete nan pwofondè silans? Èske Mama, ki te konnen fason moun blan yo ak mètdam moun nwa yo, t ap eseye reponn pitit pitit li an? Dayè lavi pitit pitit gason li an te mande pou l, pa t fin byen konprann mistè sa a. Asireman, li pa t ap reponn.

Yo toulede te reponn kòm dòdinè. Ton *Willie* te di l pa t konnen kisa monn nan t ap tounen, epi Mama te lage l nan lapriyè. "Bondye beni nanm nèg mouri a, podyab." Mwen konnen se nan moman sa a Mama te kòmanse òganize detay vwayaj nou *California* a, jou swa sa a menm.

Transpòtasyon pou nou t al *California* te poze yon gwo pwoblèm pou Mama pandan kèk semèn. Li te negosye avèk yon travayè tren yo pou ba l yon tikè an echanj pou pwovizyon. Men, misye te sèlman ka ede l jwenn yon rabè sou tikè a, e menm pou sa misye te bezwen pèmisyon sipèvizè li. Kidonk, afè transpòtasyon an pa t ka fin

rezoud jiskaske anpe blan nou pa t ap janm wè, nan anpe biwo nou pa t ap janm vizite, te siyen ak apwouve tikè a epi voye l bay Mama. Yo te oblije peye tikè pa m nan lajan kontan. Depans sanzatann sa a te tou afebli kès lajan Magazen an ki te plis gen abitid wè senk ak dis kòb. Mama te deside *Bailey* pa t ka ale avèk nou, paske l te oblije itilize tikè rabè a nan yon tan byen byen detèmine. Men, li te rasire *Bailey* li t ap voye pou li nan yon mwa apre lwaye kay la te fin peye. Malgre Manman n t ap viv *San Francisco* kounye a, Mama te deside li t ap pi bon pou m al kay papa m anvan nan vil *Los Angeles*. Li te dikte yon lèt adrese a yo chak pou l te enfòme yo nou t ap vini.

Men, nou t ap vini san n pa t ka di yo egzakteman ki dat. Rad nou te lave, pase epi met nan malèt, epi pou yon tan nou te sèlman mete rad ki pa t nan bon kondisyon pou yo t al *California* avèk nou. Vwazen nou yo ki te konprann byen konplikasyon vwayaj la te di nou orevwa menm senkant fwa.

"Enben, si m pa wè w anvan tikè w la vini, Sè *Henderson*, m swete w yon bon vwayaj epi kouri tounen lakay ou." Yon zanmi Mama ki te vèv te dakò pou l voye je (fè manje, lave, netwaye, epi pase tan) sou Ton *Willie*. Epi, apre plizyè fwa nou te espere ale san n pa t ale, jou a te resi rive epi nou te kite vil *Stamps*.

Tristès mwen pandan m t ap kite a te plis konsène separasyon m ak *Bailey* pou tout yon mwa (nou pa t janm separe anvan sa), ak Ton *Willie* m te imajinen ki t ap poukont li (malgre li te eseye parèt kòmsi li te anfòm, nan laj trannsenkan, li pa t janm separe ak Manman l), epi separasyon m ak *Louise* ki te premye zanmi m. Mwen pa t ap sonje Madam *Flowers* paske li te ban m sekrè ki te pèmèt mwen jwenn soulajman tout lavi m: liv.

## XXVI

Tout bagay nan lavi timoun tèlman peze lou sou lespri yo souvan yo oblije dekonekte ak tout bagay pou lespri yo ka pran yon ti poz. Mwen pa t menm panse sou jan sa t apral ye lè m rejwenn Manman m jouk dènye jounen vwayaj la. Mwen t apral *California.* Kote ki gen zoranj, solèy, fim, tranblemanntè, ak (finalman m te reyalize) Manman mwen. Ansyen remò mwen an te retounen tankou yon zanmi yon moun sonje anpil. Mwen te mande tèt mwen èske yo t ap site non Mesye *Freeman*, oubyen si yo t ap tann pou se mwen menm ki soulve sijè a. Mwen pa t fouti ka poze Mama kesyon an, epi *Bailey* te byen byen lwen.

Doulè refleksyon sa yo te rann plas kote m te chita nan tren an byen di anba dèyè m, yo te rann ze bouyi yo anmè, epi lè m te leve je m gade Mama, li te parèt twò gwo, twò nwa ak twò ansyen nan panse mwen. Tout sa m te gade devan m te chanje koulè nan je mwen. Ti vil nou t ap pase yo kote pèsonn pa t voye men salye n, lòt moun nan tren an, ki te prèske vin tounen fanmi, tout bagay sa yo te vin parèt dwòl.

Mwen pa t pare pou m rankontre Manman m, menm jan yon pechè pa pare pou l rankontre Kreyatè li. Epi byen vit li te kanpe devan mwen, li te parèt pi piti pase jan m te sonje l te ye a, men aparans li te pi grandyoz pase jan m sonje li te parèt anvan. Li te abiye avèk yon konplè krèm, soulye li te menm koulè, li te gen yon chapo ki te gen yon plim zwazo ladan l, epi li te met gan. Avèk gan yo nan men l, li te touche figi mwen. Si se pa t pou fa ki te sou bouch li an, dan blan l yo, ak je l yo ki t ap briye, li t

ap sanble tankou yon moun yo te fèk tranpe nan yon beny koulè krèm. Annwi mwen te santi kòm timoun nan moman sa a, ansanm ak konpreyansyon granmoun mwen kounye a, pèmèt mwen wè rankont Mama ak Manman m nan estasyon tren sa a, fason yo te bay youn lòt akolad, yon jan sonb. Manman m te yon ti poul ki t ap beke alantou gwo Manman poul solid la. Nan pale yo, son vwa yo te melanje avèk yon amoni pwofon. Vwa fon Mama a, ki te soti dousman, te tankou gwo wòch ki t ap kore ti vwa wo Manman mwen an ki li menm t ap sote vole sou gwo wòch yo byen rapid.

Jenn fanm nan te bo n, li te ri epi l te pran ale pasi pala pou l pran manto nou ak malèt nou. Li te fasilman jere anpe detay ki t ap pran yon moun nan lakanpay demi jounen pou l jere. Mwen te ret ap gade l avèk fasinasyon epi pandan tan sa a, m pa t santi m malalèz.

Nou te ale nan yon apatman epi nan aswè mwen te dòmi sou yon sofa ki mirakilezman te transfòme an yon kabann byen konfòtab. Manman m te rete *Los Angeles* kont tan pou l te òganize nou, apresa li te retounen *San Francisco* pou l te ranje yon kote pou fanmi l ki te vin pi laj kounye a.

Mama, mwen menm, avèk *Bailey* (ki te rejwenn nou yon mwa apre nou te rive) te viv *Los Angeles* pandan sis mwa pandan yo t ap finalize kote pou n al rete apre. Papa n te vizite nou kèk fwa avèk anpe sachè fwi. Li te briye tankou yon Dye Solèy, li te chofe epi eklere ti pèp li yo.

Dèske m te tèlman konsantre sou monn pèsonèl mwen pandan moman sa yo, anpil ane te pase anvan m te reyalize jan Mama te adapte l avèk vi etranj *Los Angeles* la. Yon granmoun fanm ki te pase tout tan l nan vil Sid yo kote li te antoure ak kominote l, kote l te konn tout moun, te adapte l pou l boule ak moun blan ki te mèt kay kote nou te nan lwaye, ak vwazen Meksiken, e ak moun nwa ki

te yo tout etranje pou li. Li te fè mache nan makèt ki te pi gwo pase ti bouk kote l te soti a. Li te boule avèk anpe langaj ki asireman te sonnen dwòl nan zòrèy li. Li menm ki potko janm ale pi lwen pase senkant kilomèt kote l te fèt la te aprann navige yon katye ki te gen yon non espanyòl, nan vil dwòl ki se *Los Angeles* la.

Li te fè zanmi avèk menm kalite moun li te konn fè zanmi yo. Dimanch apremidi, anvan sèvis aswè nan legliz la, li te gen abitid envite anpe ti granmoun fanm ki te sanble ak kopi l pou yo te pataje manje k te rete nan manje dimanch lan e panse sou lavni k ap tann yo nan syèl la.

Lè tout bagay te fin òganize pou nou t ale *San Francisco*, li te fè n konnen li t ap retounen *Arkansas*. Sa te dekonstonbre nou. Li te fin fè travay li a. Ton *Willie* te bezwen li. Nou menm nou te finalman gen paran nou. Finalman, nou te nan menm vil avèk yo.

Te gen anpe jou *Bailey* avèk mwen pa t konnen sa ki t apral rive nou. Se te youn pou yo te di kounye a nou avèk paran nou, men avrèdi, ki moun paran nou te ye? Èske yo t ap pi sevè avèk nou pase jan Mama te ye a? Sa t ap di. Oubyen èske yo t ap pi toleran? Sa t ap pi di toujou. Èske nou t ap aprann pale lang rapid sa a. Mwen te doute sa, epi mwen te doute mwen t ap janm konnen kisa ki te fè yo ri byen fò souvan konsa.

Mwen t ap dakò pou m retounen nan vil *Stamps* menm san *Bailey*. Men, Mama te vwayaje ale *Arkansas* san mwen.

Manman m te kondi n ale *San Francisco* nan yon gwo wout byen long moun blan yo te konstwi, epi m pa t ap etone ditou si wout sa a pa t janm fini. Li te pale san rete epi l te pwente diferan kote sou wout la ki te ka enterese nou. Pandan nou t ap pase *Capistrano*, li te pran chante

yon chante popilè mwen te konn tande nan radyo: "Lè zwazo yo retounen *Capistrano*."

Li te pran rakonte tout kalite istwa sou wout la pou l te kapte atansyon nou. Men, wòl li kòm manman nou te deja tèlman pèmèt li byen kapte atansyon nou, li pa t menm bezwen gaspiye enèji li nan rakonte tout istwa sa yo.

Gwo machin nan te obeyi kòmand li pandan li t ap gide l avèk yon men epi l te souse sirèt (*Lucky Strike*) nan bouch li an tèlman fò, de bò figil te antre. Anyen pa t ka pi satisfè nou nan moman sa a, nou te retwouve nou avèk manman nou, epi nou te genyen li pou nou sèl nan machin nan pandan nou t ap vwayaje a.

Malgre li te fasine nou, mwen menm ak *Bailey* nou toulede te remake jan l te anba estrès. Reyalizasyon nou te gen pouvwa pou nou kontrarye deyès la te fè n gade youn lòt, epi nou te ri. Sa te fè l parèt yon senp moun tou, tankou nou.

Nou te pase kèk mwa nan yon apatman nan *Oakland*. Apatman an te gen yon basen pou benyen nan kizin nan epi bilding nan te souke chak kou tren an te pase. Se te kòmsi nou t ap revizite *St. Louis*--ansanm ak Tonton *Tommy* ak *Billy*--epi Granmè *Baxter* avèk konpòtman tilititi li a te lakay li, malgre fanmi *Baxter* a pa t ap si byen mennen ankò depi apre lanmò Granpè *Baxter*.

Nou t al lekòl e pèsonn nan fanmi an pa t kesyone nou sou travay lekòl nou. Nou te frekante yon teren rekreyasyon ki te genyen yon espas pou baskètbòl, yon espas pou foutbòl ak tab pou jwe Ping Pong. Ledimanch, olye nou t al legliz, nou t ale gade fim.

Mwen te dòmi avèk Granmè *Baxter* ki te gen maladi bwonch grav epi ki te fimen anpil. Nan lajounen, li te gen abitid etenn sigarèt li te kòmanse ki pa t menm gentan fini nan yon ti plat bò kabann li an. Lannuit, lè l te leve ap

touse, li te lonje men l nan fènwa a pou l chache ti bout sigarèt sa yo li te rele "*Willies*", epi l te limen youn pou l fimen jiskaske tabak la te soulaje gòj li avèk nikotin. Pandan premye semèn mwen t ap dòmi avèk li, kabann nan ki t ap souke ansanm avèk sant tabak la te leve m nan dòmi, men apresa m te vin abitye epi m te dòmi byen dousman pandan nuit lan.

Yon aswè, apre m te fin ale dòmi, yon lòt mouvman nan kabann nan te reveye m. Nan limyè fenèt lan m te wè Manman m ki te met ajenou devan kabann nan. Li te pwoche figi li tou pre zòrèy mwen.

"*Ritie*," li te chichote, "*Ritie*. Vini, men pa fè bri." Apresa, li te leve dousman epi l te kite chanm nan. Tankou timoun ki tande, m te leve epi m te swiv li, malgre mwen t ap mande tèt mwen sa k ap pase a. Nan pòt kizin nan, mwen te ka wè *Bailey* ki te kanpe avèk rad pijama l sou li. Revèy la nan salamanje a te make 2:30. Mwen pa t janm leve nan lè sa yo anvan sa.

Mwen te gade *Bailey* pou m te kesyone l ak je m, epi l te retounen yon rega ki te fè m konprann pa t gen anyen pou m pè. Apresa, mwen te repase nan lespri m pou m te wè si jodi a te yon dat espasyal m te bliye. Se pa t fèt okenn moun, se pa t lè pwason davril, ni *Halloween*, men kanmen te gen yon bagay ki t ap pase.

Manman m te fèmen pòt kizin nan epi l te di m chita bò kote *Bailey*. Li te mete men l sou kote l epi l te di nou nou gen yon envitasyon espesyal nan yon ti fèt.

Èske sa te sifi pou reveye n nan mitan nuit lan! Nou youn pa t di anyen.

Li te kontinye pale, "M ap fè yon fèt epi se nou menm sèl mwen bay envitasyon kòm envite donè."

Li te ouvri pòt fou a, epi l te rale yon plato ranpli avèk bon ti pen li konn fè yo epi l te montre nou yon kafetyè plen chokola. Pa t gen anyen n te ka fè esepte ri

bèl Manman nou an. Lè *Bailey* avèk mwen te pran ri, li te pran ri avèk nou, esepte li te met dwèt li sou bouch li pou nou pa t fè twòp bri.

Li te sèvi n kòmsi nou te chita sou tab nan yon restoran, epi l te mande eskiz dèske l pa t gen yon okès mizik pou te jwe pou nou. Men li t ap chante pou nou. Li te chante, li te danse dans "*Time Step*" la, dans "*Snake Hips*" la ak "*Suzy Q*". Ki timoun ki t ap ka pa adore yon manman ki te ri fasilman e souvan, espesyalman lè timoun nan gen ase matirite pou l pran sans blag la?

Bote Manman m te ba l anpil pouvwa epi pouvwa sa a te fè l estrèmman onèt. Lè n te mande l ki metye l, li te pran nou epi l te mennen nou nan setyèm avni nan vil *Oakland* nan kote k te genyen yon pakèt klèb ki te plen pousyè, yon pakèt machann sigarèt, ak yon bann ti legliz. Li te montre nou klèb *Raincoat's Pinochle Parlor* la ansanm avèk pa *Sim Jenkins* nan. Kèk swa li te jwe jwèt aza pou lajan, epi kèk swa li te chita pou l bwè yon bwason. Li te di nou li pa t janm vòlè okenn moun nan jwèt aza li te dirije a, epi li pa t gen okenn entansyon fè sa. Djòb li t ap fè a te onèt menm jan avèk travay gwo madanm ki rele "Madam *Walke*r" a (yon sèvant), ki te abite tou pre nou, epi djòb pa li a te peye pi byen. Li pa t apral netwaye twalèt okenn moun oubyen travay nan kizin okenn bouzen. Bondye te ba li entelijans epi li te gen entansyon itilize l pou l sipòte manman l, ak pitit li. Li pa t bezwen *kontinye pou l di, "epi pou m pran ti plezi m tou."*

Nan lari a, moun nou te pase yo te sensèman kontan wè l.

"Ey, Bebe. Sa k ap fèt?"

"Tout bagay anfòm, Bebe, anfòm."

"Ki jan w ye, Labèl?"

"M pa ka genyen akoz m gen fòm fanm." (Epi l te di sa ak yon ri byen fò.)

"Ou anfòm, Manmi?"

"A a, yo di m moun blan yo ap dirije bagay yo toujou." (Li te di sa kòmsi se pa t tout verite a.)

Li te ban nou sa nou bezwen, epi li te kenbe nou nan lajwa. Kèk fwa, li te mennen nou manje nan restoran chinwa oubyen nan restoran kote yo vann pizza. Li te montre nou manje manje moun *Hungary* yo ak moun *Ilann* yo. Manje sa yo te pèmèt nou konnen gen diferan gwoup moun k ap viv nan monn nan.

Malgre li te jovyal, *Vivian Baxter* pa t jwe. Te gen yon pawòl nan *Oakland* nan tan sa a, petèt se li menm menm ki te di pawòl la, e pawòl sa a te montre li pa t nan jwèt. Pawòl la te di, "Nan diksyonè a, yo plase konpasyon tou pre kaka, epi mwen pa menm konn li." Gwo san li an pa t diminye avèk tan, epi lè yon moun ki pasyone anpil tankou Manman m pa t jwenn soulajman ki soti nan tandrès konpasyon, li te byen posib pou dram ak lòbèy kwaze chemen li. Chak kou Manman m te fache, li te toujou jije bagay yo byen. Li pa t nan fè patipri pou pèsonn.

Anvan n te kite *Arkansas*, yon bagay te pase ki te met moun ki konsène yo nan prizon ak lopital., Manman m te gen yon patnè biznis ki petèt te nan relasyon amourèz avèk li. Yo te jere yon restoran/kazino ansanm. Patnè a pa t ranpli responsablite pa l yo. Epi lè Manman m te pale sou sa avèk li, li te reponn ak ògèy, li te eseye domine l, epi li te komèt yon gwo peche, li te rele Manman m bouzen. Men, tout moun te konnen, malgre li menm li joure alèz kou blèz, pèsonn pa t gen dwa joure bò kote Manman m, e sètènman pèsonn pa t gen dwa joure li. Petèt akoz enterè biznis lan li te evite reyaji jan l te anvi reyaji a. Li te di patnè li a, "*I am going to be one bitch, and I've*

*already been that one.*"[17] Tankou yon egare, patnè li a te lanse yon dènye kout, "bouzen," nan zòrèy Manman m, epi Manman m te tire l. Manman m te deja atann te ka gen ti pwoblèm lè li te deside pale avèk misye epi li te pran prekosyon mete yon zam nan pòch gwo jip li a.

Lè l te fin pran yon bal, patnè a te tonbe nan direksyon l olye li t al tonbe nan direksyon opoze a, epi nan rezonman Manman m li te panse, premyèman, entansyon l se te pou l tire misye (remake: tire, pa touye), kidonk, li pa t gen rezon pou l kouri, epi avèk sa li te tire yon lòt bal nan direksyon misye. Se te yon sitiyasyon vrèman dwòl pou yo toulede. Nan vizyon pa l, chak bal li te tire sou misye te lakoz misye pwoche pi pre li, malgre se pa t sa li te vle ditou. Epi nan vizyon misye menm, plis li te rapwoche Manman m, plis Manman m te tire sou li. Manman m te kanpe la jiskaske misye te rive sou li epi misye te pase de bra l nan kou Manman m pou l te rale l desann atè. Se sa Manman m te esplike polis yo ki te oblije demawonnen yo lè anbilans lan te vini. Nan demen, lè yo te fin lage l nan prizon, Manman m te gade nan glas epi l te wè anba je l te tou nwa. Lè patnè li a te plonje sou li a, sanble li te ba l kèk kou. Po Manman m te trè sansib.

Patnè li a pa t mouri, malgre li te tire l de fwa, epi malgre yo pa t patnè biznis ankò, yo te toujou admire youn lòt. Manman m te tire l, se vre, men li te avèti l li t ap tire li. Epi misye li menm te gen kouraj pou li te ba l kou epi pou l viv menm apre bal yo. Sa se anpe kalite admirab.

[17] Li difisil pou n tradui espresyon an egzak, men petèt nou te ka esprime reponns Manman Maya a nan fason sa a, "Se yon sèl fwa m t ap yon bouzen, epi fwa sa a deja pase."

Dezyèm Gè Mondyal la te kòmanse yon dimanch apremidi pandan m t apral nan sinema. Moun nan lari yo te pran rele, "Nou nan lagè. Nou deklare gè kont Japon."

Mwen te kouri ale lakay mwen. Mwen pa t konnen si yo pa t ap bonbade m anvan m te rive jwenn *Bailey* ak Manman mwen. Granmè *Baxter* te kalme m lè l te esplike m yo pa t ap bonbade Amerika depi se *Franklin Delano Roosevelt* ki prezidan. Apretou, li te yon politisyen matire, epi li te konn sa l ap fè.

Pa twò lontan apre, Manman m te marye avèk Papi *Clidell*, ki te vin tounen premye papa m te janm konnen. Li te yon biznismann ki te pwospere anpil, epi li menm ak Manman m te mennen nou al viv *San Francisco*. Ton *Tonmy*, Ton *Billy* ak Granmè *Baxter* te rete nan gwo kay *Oakland* nan.

# XXVII

Nan premye mwa Dezyèm Gè Mondyal la, katye *Fillmore* la nan vil *San Francisco* te viv yon vrè revolisyon. Si yon moun t ap gade fasad vil la sèlman, li t ap parèt vrèman trankil, e li t ap sanble yon kontradiksyon pou n di yon revolisyon t ap dewoule la. Ti magazen Japonè yo ki te gen non "*Yakamoto Sea Food Market*", epi ki te vann tout fwi lanmè ka bay te disparèt tou dousman. Nan plas li kounye a ou te jwenn "*Sammy's Shoe Shine Parlor and Smoke Shop*", yon magazen kote yo te netwaye soulye ak vann sigarèt. Yon lòt magazen Japonè yo, "*Yashigira's Hardware*", ki te konn vann tout kalite zouti pou travay, te vin tounen "*Le Salon de Beauté*", yon chòp bote Madmwazèl *Clorinda Jackson* te ouvri. Antreprenè nwa yo te pran chaj Magazen Japonè yo ki te konn genyen kòm kliyantèl moun nan popilasyon *Nisey* a, epi nan mwens pase yon ane zòn nan te vin sèvi tankou yon refij pou moun nwa ki t ap kite vil Sid yo. Nan tan Japonè yo, zòn nan te plen avèk boutik "*tempura*"[18], ak pwason kri ak "*cha*"[19], men kounye a se te sant "*chitlings*"[20], legim, ak janbon ki t ap domine.

Popilasyon Azyatik la te diminye deplizanpli devan je mwen. Mwen pa t ka diferansye Japonè yo ak Chinwa yo, epi nan moman an, m potko ka wè okenn diferans nan orijin mo tankou *Ching* ak *Chan*, oubyen *Moto* ak *Kano*.

---

[18] "*Tempura*" se yon manje Japonè ki genyen ladan l pwason ak legim yo fri nan farin.

[19] "*Cha*" nan lang chinwa a vle di te.

[20] "*Chitlings*" vle di trip kochon nan langaj Ameriken nwa yo.

Pandan Japonè yo t ap disparèt, san bri san kont, popilasyon nwa a te pran zòn nan avèk gwo bwat mizik yo, ansanm ak soulajman lespri yo ki te mache avèk orevwa yo te di vil nan eta Sid peyi a yo t ap kite finalman pou yon nouvo destinasyon. Nan kèk mwa, zòn Japonè a te transfòme pou l vin tankou *Harlem*, yon zòn nan eta *New York* ki te ranpli ak moun nwa.

Yon moun ki pa fin byen konprann reyalite moun ki anba dominasyon te petèt ka atann Ameriken nwa yo t ap montre Japonè yo t ap derasine yo yon ti konpasyon, epi yo ta menm dwe montre solidarite ak yo. Espesyalman dèske nwa yo te konn trè byen sa sa vle di pou yo kondane yo epi kenbe yo an kaptivite pou yo bourike travay pandan plizyè syèk sou plantasyon blan yo nan tan lesklavaj, ak apre lesklavaj te aboli. Men, pa t gen yon santiman solidarite ditou avèk Japonè yo.

Moun ki te anchaj faktori ki t ap gen pou pwodui zam lagè pou lame Amerikèn nan t al chache moun nwa jis sou plantasyon *Georgia* ak *Mississippi* nan eta Sid yo. Yo te pwomèt yo chans pou yo vin viv nan gwo bilding apatman (ki pa t pran lontan pou yo te vin tounen *ghetto*) e pou yo te touche bon ti kòb chak semèn. Sa te rann moun nwa yo avèg. Pou premye fwa, pa egzanp, yon moun nwa te twouve l ka atenn pozisyon patwon an, li te twouve li gen lajan nan men l pou l depanse. Li te menm kapab peye lòt moun pou fè travay li pou li, pa egzanp, moun "*dry clean*" yo, chofè taksi yo, sèvè nan restoran yo, elatriye. Kidonk, faktori bato ak zam sa yo ki te kore gè a e ki te anplwaye moun nwa yo te afekte yo yon jan kote yo te santi peyi yo te bezwen yo, te menm apresye yo. Santiman sa a te mache nan san moun nwa a, paske se pa t yon bagay òdinè pou l te nan yon pozisyon konsa. Kilès ki ka atann yon moun konsa, ki pou premye fwa santi l enpòtan nan yon peyi ki te toutan ap devalorize l, te ka

refize swadizan avantaj ak posibilite ki te ouvri devan l nan moman an, pou l al montre solidarite avèk yon ras moun li pa t menm konnen ki te egziste sou latè?

Gen yon lòt rezon ki fè moun nwa yo te endiferan fas a sitiyasyon Japonè yo. Rezon sa a pa fasil pou moun avwe, men li pi pwofon toujou. Japonè yo pa t blan. Je yo, lang yo ak koutim yo te diferan konpare ak blan yo, epi sa te sèvi kòm baz pou moun nwa ki te vin ranplase yo te konkli nan lide yo yo pa t bezwen pè Japonè yo ni konsidere yo. Atitid sa a pa t yon bagay kominote nwa a te konkli antre yo gran lajounen, pito li te yon atitid ki te devlope ankachèt nan lespri yo san yo pa t menm rann yo kont.

Pèsonn nan fanmi m, ni pèsonn nan fanmi zanmi m yo te pale sou kesyon Japonè yo ki t ap disparèt nan mitan nou. Se kòmsi Japonè yo pa t janm posede oubyen viv nan pil kay nou menm nou te abite kounye a. Kay pa nou an te chita sou tèt yon ti mòn nan yon ri ki rele *Post Street.* Ri sa a te vide desann rive nan sant vil la kote makèt yo te ye nan ri *Fillmore.* Soti nan *Post Street* la rive nan ri *Fillmore* la, distans lan pa t long, men nan ti espas sa a ou te gen pou w kwaze de restoran ki te louvri lajounen kou lannuit, kat restoran chinwa, de ba kazino, chòp soulye, salon bote, kwafè ak omwen kat legliz. Pou n vrèman sezi nivo aktivite ki te genyen nan katye moun nwa yo nan *San Francisco* pandan gè a, nou sèlman bezwen imajinen menm kantite ba, restoran ak magazen ki te ranpli katye *Filmore* la te ranpli lòt katye yo tou.

Mwen te gen tandans santi mwen pa t nan plas mwen, kote m te ye a pa t lakay mwen. Men se kòmsi nan moman sa a, tout vil la te santi yo pa t fin nan plas yo, lavi a te anboulvès akoz gè a ki t ap dewoule. Atmosfè sa a, ansanm ak pèsonalite dwòl moun ki te plante tèt yo nan vil la te ede m abandonnen ide mwen pa nan plas mwen

an. Se *San Francisco*, pou premye fwa mwen te vin santi m se youn pami lòt yo. Se pa idantifye m te tèlman idantifye ak nouvo moun ki t ap vin abite nan vil la, oubyen avèk kèk ra moun nwa ki t ap viv nan vil la depi anpil tan, oubyen avèk blan yo, oubyen ak Azyatik yo. Men pito se te avèk tan nou t ap viv la ansanm ak atmosfè ki te blayi sou vil la mwen te idantifye mwen. Mwen te konprann ògèy jenn mesye nan lame yo ki te mache nan lari a an gwoup, epi ki te apwoche chak ti fi kòmsi li te pou pi bon yon pwostitye oubyen pou pi mal yon espyon peyi Azi yo ki t ap eseye fè Amerika pèdi gè a. Te gen yon santiman laperèz ki t ap sikile anbachal nan vil la, men egzèsis yo te òganize nan lekòl yo ak nan kominote yo pou montre n ki jan pou n reyaji nan ka yo te lage yon bonm sou vil la, te soulaje laperèz la. Men, se laperèz sa a menm ki te plis fè m santi m nan plas mwen. Apretou, èske m pa t toujou konsidere lavi kòm yon gwo ris?

Apresa, pandan gè a t ap dewoule toujou, vil la te pran aji tankou yon fanm entelijan enmi sènen. Li te abandonnen sa li te konnen li pa t ap ka kenbe oubyen pwoteje, epi li te pran sa l kapab. Konsa, vil la te vin tounen imaj sa m te anvi ye lè m gran. Pou m janti, san m pa janm sou moun, pou m kenbe kò m san m pa janm fè kò rèd ak lòt moun, pou m distenge tèt mwen, san m pa vin konplekse.

Pou moun ki t ap viv nan vil la lontan, *San Francisco*, te reprezante, "Vil ki konn ki jan pou l fè l". Lè yo t ap imajinen vil la yo te imajinen plas bò lanmè, bwouya, *Sir Francis Drake Hotel*, *Top o' the Mark*, katye chinwa yo, katye Solèy Kouche a, elatriye, ansanm ak tout bagay blan. Men pou mwen menm, yon ti fi nwa ki te gen trèzan, e ki te grandi nan vil Sid yo, vil la te reprezante bote ak libète. Pou mwen, bwouya a pa t sèlman vapè ki te kouvri zòn lanmè a ki te antoure ak ti mòn, men li te yon ti souf san

idantite ki te vlope ak soulaje sa k ap vwayaje. Mwen te vin pa pè anyen, tèlman m te pèdi tèt mwen nan ekla vil *San Francisco* a. Nan ògèy mwen, m te panse pèsonn pa t ka renmen l jan m renmen li an. Mwen te mache vizite plas *Mark Hopkins* nan epi m te leve tèt mwen anlè gade gwo bilding *Top o' Mark la*, men m te pi enpresyone avèk aparans vil *Oakland* nan lè m te kanpe sou tèt yon ti mòn pase gwo bilding sa a ak moun tilititi ki te frekante l yo. Pandan plizyè semèn, apre m te fin panse mwen menm ak vil la te dakò mwen te gen plas mwen la, m te gaye toupatou ap vizite tout kote ki genyen renome yo, men m pa t twouve yo te alawotè ditou, e m te santi se yo k pa t gen plas yo *San Francisco*. Nèg lame yo ansanm avèk medam byen abiye mwen te kwaze yo, menm ti bebe blan m te wè yo, yo tout t ap viv nan yon reyalite nan vil la ki te konplètman diferan ak pa mwen an. Petèt ti granmoun fi byen abiye ki t ap pwonmennen nan vil la nan bèl machin yo, avèk chofè yo sou volan an, ansanm ak ti fi blan yo ki t ap fè estil ak soulye yo ak chanday yo, te gen plas pa yo nan vil la tou; men pou mwen menm, yo te petèt sèlman vèni sou bwa ki te ankadre foto m te konstwi pou m reprezante vil la nan imajinasyon mwen.

Ògèy ak prejije te mache men nan lamen sou bèl ti mòn nan vil la. Moun ki te ansyen nan vil la te konsidere l kòm pa yo. Se oblije yo te oblije boule ak foul moun ki t ap vini yo. Moun vini sa yo pa t konpòte tèt yo kòm touris ki t ap pran swen respekte reyalite yo jwenn ki etabli deja nan vil la. Okontrè, yo te konpòte yo nan fason moun lakanpay Sid yo ki pa t sofistike ditou. Gen yon lòt bagay annsyen moun nan vil la te oblije viv avèk li tou: santiman remò ki te abite nan lespri yo akoz tretman yo te bay Japonè yo, ki nan yon tan te vwazen yo, kanmarad lekòl yo.

Moun blan nan vil Sid yo ki pa t konn li te debake nan vil *San Francisco* a tou e yo te pote avèk yo tout prejije yo te aprann nan mòn *Arkansas* ak rivyè *Georgia* yo. Nwa yo menm ki te konn travay tè nan vil Sid yo pa t kite dèyè mefyans yo te genyen nan rapò yo ak blan yo, mefyans listwa te aprann yo. Ti blan ki te sot nan vil Sid yo ansanm ak moun nwa yo te vin ap travay kòtakòt nan faktori San Francisco. Kidonk, yon bann vye santiman ak reyaksyon te soulve nan mitan yo, epi efè move relasyon sa yo te vin eklate tankou yon klou ki mi nan vil la.

Si yo te mande moun ansyen vil *San Francisco* a, yo t ap sèmante prejije pa t egziste nan vil byen klimatize yo an. Men, malerezman yo t ap fè gwo erè.

Te gen yon istwa ki te sikile nan vil la ki te rakonte ki jan yon fanm blanch te refize chita bò kote yon moun nwa, menm apre moun nwa a te fè plas pou li pou l chita. Fanm blanch lan te esplike li pa t ka chita bò kote yon nèg ki pa t reponn apèl pou li t al defann peyi a nan gè a, epi an menm tan ki te nwa. Li te esplike omwen nèg nwa a te ka goumen pou peyi l menm jan de pitit gason l yo t ap fè nan *Iwo Jima*. Se nan moman sa a, selon istwa a, nèg la te retire kò l bò fènèt bis la pou l te montre madanm nan yon bra l te pèdi nan gè a. Epi, avèk anpil diyite, misye te di madanm nan, "Mande pitit gason w yo pou yo gade si yo pa wè bra m pou mwen, m te kite l lòtbò a."

## XXVIII

Malgre m t ap fè gwo nòt (yo te avanse m de semès lè m te rive nan vil la), m pa t ka adapte m nan lekòl segondè a. Se te yon lekòl ti fi ki te tou pre lakay mwen, epi ti fi yo te pi granmoun, pi dezagreyab, pi prejije pase ti fi m te abitye genyen kòm kanmarad nan *Lafayette County Training School* la. Anpil ti fi nwa yo, tankou mwen menm, te soti nan vil Sid yo, men yo te di yo te deja konnen vil tankou *Big D* (*Dallas*) oubyen *T Town* (*Tulsa, Oklahoma*), epi langaj yo te avwe yo te fè pakou sa yo vrèman. Yo te mache tankou moun ki pa t pè anyen, epi yo menm ak etidyan meksiken yo ki te konn mache ak kouto te konplètman entimide ti fi blan, ti fi nwa ak meksiken ki pa t swiv menm liy avèk yo. Erezman pou mwen, yo te transfere m nan *George Washington High School.*

Bèl bilding yo te chita sou yon ti mòn nan yon zòn moun blan, apeprè swasant kilomèt distans ak zòn moun nwa yo. Pandan premye trimès la, mwen te youn nan twa etidyan nwa nan lekòl la, epi nan anviwònman sa a, m te vin renmen pèp mwen an plis. Lè maten, pandan bis la t ap travèse soti nan katye nwa yo ale nan katye blan yo, mwen te santi m twomatize, epi laperèz te anvayi m. Mwen te konnen, pa twò lontan mwen t ap kite tout sa m te abitye avèk yo, epi moun nwa ki te nan bis la lè m te monte pa t ap la ankò, epi mwen t ap rete poukont mwen pou m kontinye travèse katye byen pwòp, lakou plen gazon, ak kay blan kote timoun rich moun blan yo te abite.

Lèzapremidi, pandan m t ap retounen lakay mwen, m te santi m kontan, m te deja kòmanse soulaje depi m te

premye wè siy ki make "*BARBECUE*", oubyen "*DO DROP INN*"[21], oubyen "*HOME COOKING*"[22], oubyen premye figi moun nwa mwen te wè nan lari a. Mwen te reyalize m te nan peyi m ankò.

Nan lekòl la menm, sa te boulvèse m pou m te wè mwen pa t pi entelijan nan klas la, mwen pa t menm prèske nan nivo etidyan pi entelijan yo. Ti moun blan yo te konn plis vokabilè pase mwen. Men, sa k te pi boulvèse m se lè m te wè yo pa t gen krentif nan klas la menm jan mwen menm mwen te pè. Yo pa t janm ezite reponn kesyon pwofesè yo; menm lè yo pa t menm bay bon repons, yo te fè sa ak tout fòs yo, tandiske mwen menm mwen te egzije tèt mwen konnen byen konnen repons mwen an te kòrèk anvan m te oze leve men mwen.

*George Washington High School* te premye vrè lekòl mwen te gen chans etidye ladan li. Tout tan m te fè nan lekòl la t ap yon tan pèdi si se pa t pou pèsonalite yon pwofesè eksepsyonèl. Madmwazèl *Kirwin* te youn nan ra edikatè ki te renmen aprann ak pataje enfòmasyon. Mwen ap toujou ret kwè lanmou l te genyen pou anseye pa t gen pou l wè ak lanmou pou etidyan, men li te plis gen pou l wè ak dezi l pou l pataje sa l konnen pou lòt moun ka konnen yo tou e kontinye pataje ak lòt moun.

Li menm avèk yon sè l te travay nan sistèm edikasyon an *San Francisco* pou plis pase ventan. Madwazèl *Kirwin*, pwofesè mwen an te wo, ak cheve gri, epi l te anseye sivik. Lè nou te fini yon semès avèk li, liv nou yo te rete byen bèl, byen pwòp tankou lè yo te fèk ban nou yo. Etidyan Madmwazèl *Kirwin* yo pa t janm ouvri, oubyen se pa t souvan yo te bezwen ouvri liv yo.

---

[21] Ansèy pou yon ti otèl.

[22] Ansèy yon restoran ki rele, "Manje Lakay".

Li te salye tout klas avèk, "Bonjou, medam ak mesye." Mwen pa t janm tande yon granmoun pale avèk jenn moun avèk tout respè sa a. (Granmoun te gen tandans kwè otorite yo ap diminye si yo montre twòp onè ak respè pou jenn moun). "Jodi a nan jounal *Chronicle* lan, te gen yon atik ki pale sou biznis k ap fouye tè pou l rale tout kalite mineral ak luil l nan vil *Carolina* a (oubyen li te prezante yon lòt sijè ki te byen lwen panse nou). Mwen konnen nou tout te gen chans li atik la. Mwen ta renmen youn nan nou detaye sijè a pou mwen."

Apre premye de semèn nan klas li a, mwen menm, ansanm ak lòt etidyan yo, te pran li jounal vil *San Francisco* yo, *Time Magazine*, *Life*, ak tout lòt jounal nou te ka jwenn. Madmwazèl *Kirwin* te pwouve laverite ki te genyen nan yon pawòl *Bailey* te konn di. Li te di m yon lè "Tout konesans se tankou lajan pòch, ki depann sou sistèm ekonomik nan."

Madmwazèl la pa t favorize okenn etidyan. Li pa t gen youn li te chwazi kòm prefere li. Si yon etidyan te fè l plezi pandan yon klas, etidyan sa pa t bezwen konprann li t apral jwenn yon tretman spesyal pwochen klas la. Se te menm bagay pou sa ki petèt pa t fè l plezi nan yon klas. Chak jou, li te pwoche nou avèk yon atitid tou fre kòmsi nou pa t janm fè anyen mal ou byen anvan. Li te trè fèm nan opinyon l, e l pa t pèdi tan ap diskite bagay san enpòtans.

Li te motive nou olye li te entimide nou. Anpe pwofesè te fè tout sa yo kapab pou yo aji janti avèk mwen pou yo te ka fè m konprann, pou yo te ka montre yo san prejije. Anpe lòt te konplètman inyore mwen. Men, Madmwazèl *Kirwin* pa t janm sanble li te pran tan remake koulè po m nwa epi mwen diferan. Li rele m, "Madmwazèl *Johnson*", epi si m te gen repons kesyon li te poze a, li pa t janm di m anyen esepte, "Kòrèk,"

egzakteman sa l te di tout lòt etidyan ki te gen bon repons lan.

Lontan apre sa, lè m te retounen *San Francisco*, m te vizite klas li a. Li te toujou sonje mwen se Madmwazèl *Johnson*, ki trè entelijan epi ki dwe fè yon bagay avèk entelijans li an. Li pa t janm ankouraje m rete ap pèdi tan bò biwo l la pandan vizit sa yo. Li te aji kòmsi li te panse fòk mwen gen kèk lòt vizit mwen te bezwen fè. Souvan mwen te mande tèt mwen èske l te konnen li se sèl pwofesè ki make memwa mwen.

Mwen pa t janm konnen poukisa yo te ban m yon bous pou mwen t al nan *California Labor School*. Se te yon kolèj pou granmoun, epi byen lontan apre m te vin konnen li te nan lis enstitisyon palman peyi a te konsidere kòm youn ki angaje nan aktive espyonaj kont peyi a. A katòzan an m te asepte yon bous pou m al la, epi yo te ban m yon lòt bous ankò ane pwochèn nan. Nan klas aswè yo, m te pran kou teyat ak dans, ansanm avèk granmoun blan ak granmoun nwa. Mwen te chwazi teyat senpman paske m te renmen kòmansman pawòl *Hamlet* la, "Pou m sa m ye a, ou non." Mwen pa t janm wè yon teyat e m pa t reyalize fim te konekte avèk teyat. Alaverite, sèl fwa m te tande pawòl *Hamlet* yo se lè m te resite yo pou tèt mwen devan yon glas.

Li te difisil pou m te kache lanmou m te genyen pou mouvman egzajere ak vwa emosyonèl aktris ak aktè yo nan teyat. Lè *Bailey* avèk mwen te li powèm ansanm, li te sonnen tankou *Basil Rathbone*, epi mwen menm mwen te sonnen tankou yon fòl *Beth Davis*. Nan lekòl *California Labor School* la, yon pwofesè agresif e konesè te geri m de maladi melodram, ki vle di abitid mwen te genyen pou m egzajere jès ak langaj mwen lè m t ap jwe yon wòl nan yon teyat.

Li te fè m pase si mwa ap fè siy sèlman.

*Bailey* avèk Manman m te ankouraje m pran dans, epi an prive li te di m e

gzèsis yo t ap fè janm mwen yo vin pi gwo epi yo t ap elaji tay mwen. Mwen pa t bezwen plis ankourajman pase sa.

Mwen pa t pran lontan pou m te mete m alèz avèk abitid danse nan ti pantalon nwa byen sere nan yon sal plen moun. Okòmansman, m te panse tout moun t ap fikse je yo pou te kritike jan fòm kò m te dwòl, avèk anpe ti jenou, ti koud bra, ti tete. Men yo pa t vrèman konsantre sou mwen ditou, e lè pwofesè a te fofile devan nou tout an dansan, m te tou tonbe damou. Mwen te deside aprann bouje konsa. Mwen t ap aprann, jan l te di nou an, "afime prezans kò mwen nan yon espas." Jounen m te pwograme konsa, klas avèk Madmwazèl *Kirwin*, dine ak *Bailey* ak Manman m, epi klas teyat ak dans.

Moun ki te pi enpresyone m nan moman sa yo pa t ap chita byen ansanm ditou: Mama ak detèminasyon l, Madam *Flowers* ak liv li yo, *Bailey* ak lanmou l montre m, Manman m ak kè kontan li an, Madmwazèl *Kirwin* ak enfòmasyon l yo, epi klas teyat ak dans lan.

## XXIX

Kay nou an te gen katòz chanm. Se yon fòm kay ou te nòmal pou w jwenn nan vil *San Francisco* a, yon kote k te toujou gen tranblemanntè. Nou te pase plizyè moun nou te pran nan lwaye, epi yo te vini ak ale avèk diferan aksan yo, pèsonalite yo ak manje yo. Travayè faktori bato yo te gen abitid fè yon pakèt bri sou macheskalye a (nou tout te dòmi nan dezyèm etaj la, esepte pou Manman m ak Papa *Clidell*), yo te gen anpe bòt ak chapo an fè, epi yo te frekante twòp pwostitye ki te met twòp poud, ki te ri twò fò epi ki te pandye fo cheve yo sou manch pòt la. Yon koup (yo te gradye nan inivèsite) te pran abitid antre nan konvèsasyon long avèk mwen nan gwo kizin nan nan premye etaj la jiskaske mari a t ale nan gè a. Apresa, madanm nan, ki anvan sa te chamant epi k te toujou ap souri, te chanje epi l te vin tou dousman, li te antre nan yon silans e se lonbray li sèlman m te wè sou mi kay la. Yon lòt koup ki te pi granmoun te viv avèk nou pou yon ane konsa. Yo te pwopriyetè yon restoran, epi pèsonalite yo pa t atire yon jenn moun ditou, esepte yo te rele mari a Ton *Jim*, epi madanm nan, Tant *Boy*[23]. Mwen pa t janm ka konprann sa.

Moun ki gen karaktè fò epi an menm tan ki montre anpil tandrès devlope yon pèsonalite vrèman admirab, menm jan avèk moun ki marye entelijans natirèl yo avèk yon espri debwouya nesesite lavi a envoke nan yo menm (sitou lè yo pa t gen chans ale lekòl). Mwen te prepare m pou m te asepte Papa *Clidell* kòm youn nan lòt mesye

---

23 "*Boy*" vle di gason an anglè.

Manman m te konkeri yo. Mwen te gentan byen antrene tèt mwen pou m te kapab parèt kòmsi m te enterese nan sa k t ap fèt devan m yo tandiske lespri m te byen lwen ap esplore lòt sijè. Kidonk, li te posib pou m te viv lakay li an san m pa t janm vrèman pran tan konnen l e san l pa t janm sispèk anyen. Men, karaktè l te pouse m admire l. Li te yon nèg ki pa t gen okenn konplèks enferyorite konsènan nivo edikasyon l nan lekòl, epi sa k te pi estrawòdinè toujou, li pa t nonplis gen okenn konplèks siperyorite paske li te akonpli gwo bagay nan lavi a san li pa t menm gen gwo edikasyon. Souvan li te konn di, "Mwen t al lekòl sèlman pandan twazan nan vi m, epi apre sa m te oblije ede papa m nan jaden."

Li pa t bay okenn moun tò lè l te pale konsa, nonplis li pa t vante tèt li lè l te pran di, "Si kounye a nou wè m ap viv pi byen, se paske m trete tout moun byen."

Li te posede plizyè bilding apatman, ak pizyè klèb jwèt kazino, epi l te gen yon gran renome kòm yon nèg donè. Li pa t soufri menm jan anpil nèg onèt te soufri avèk maladi panse twòp de tèt yo kòm moun onèt. Li te konn jwe kat byen, epi l te konn kè moun. Kidonk, pandan Manman mwen t ap aprann mwen menm ak *Bailey* diferan reyalite lavi a tankou ijèn, jan pou n ye sou tab, bon restoran e jan pou n peye sèvè nou yo, Papa *Clidell* t ap aprann mwen jwe "*poker*", "*blackjack*", "*tonk and high, low Jick, Jack*" ansanm ak gwo Jwèt la, ki se jwèt lavi a. Li te gen abitid abiye avèk vès jòn byen chè epi avèk yon bwòch jòn dyaman tache sou li. Esepte pou bijou l yo, li te yon nonm senp nan jan l abiye epi l te konpòte tèt li tankou yon nonm ki konnen mwayen l asire. San m pa t atann, m te sanble avèk li, epi lè li menm, Manman m avèk mwen t ap mache nan lari a zanmi l yo te gen tandans di, "*Clidell*, nou konnen sa a se pitit fi w. Pa gen okenn fason ou ka di se pa vre."

Li te ri byen fò ak anpil fyète apre l te konn tande moun yo di sa paske l pa t janm gen timoun. Akoz li te tèlman montre m afeksyon kòm papa, malgre se anreta m te gen chans viv sa, li te pèmèt mwen fè konesans tout kalite moun nan monn moun nwa yo ki t ap opere andeyò enstitisyon sosyete a. Yon apremidi, li te rele m vin nan salamanje a ki te ranpli ak lafimen siga pou m te fè konesans *Stonewall Jimmy*, *Just Black*, *Cool Clyde*, *Tight Coat* ak *Red Leg*. Papa *Clidell* te esplike m nèg sa yo te gwo raketè ki gen anpil siksè nan monn nan epi yo t ap aprann mwen kèk bagay pou pèsonn pa t ka pran m daso.

Pou n kòmanse, youn nan mesye yo te avèti m, "Pa t janm gen yon moun raketè te pran avantaj sou li ki pa t soti pou l te jwenn yon bagay san l pa t peye anyen pou li." Apresa, yo chak te pran esplike m koze pa yo, ki jan yo te chwazi viktim yo nan katye moun blan rich prejije yo, ak ki jan yo te itilize pwòp prejije moun nan kont li.

Anpe nan istwa yo te rakonte m yo te komik, anpe te tris, men yo tout te amize m. Mwen te apresye jan nèg nwa a, raketè a, ki te pran pòz egare l te toujou kreye yon mwayen pou li sòt moun blan an ki plen pouvwa ak ògèy.

Mwen te sonje istwa Mesye *Red Leg* la, tankou l te yon chante m te pi renmen.

"Nenpòt sa ki ka aji kont ou ka sèvi w tou si w byen konprann prensip revè a. "Te gen yon mesye blan nan *Tulsa* ki te tèlman abize moun nwa yo li te ka ouvri yon magazen ki rele "Abize Moun Nwa" si li te vle. Natirèlman, li te panse po nwa te vle di egare. *Just Black* avèk mwen t ale *Tulsa* pou nou t al fè yon gade misye. Twouve misye se egzakteman moun yon raketè ap chache. Ou ta di manman l te viktim yon masak anpe Endyen te komèt nan tè Lafrik paske li te rayi moun nwa sèlman yon ti kras pi plis pase jan l te rayi Endyen yo. Aloufa pase misye pa t genyen."

"*Black* avèk mwen te etidye l byen epi nou te deside nou te ka regle l nan magazen an. Sa vle di nou te pare pou n te met kèk mil dola deyò an preparasyon. Nou te chache konkou yon ti blan ki sot *New York*, yon bon raketè, epi n te fè l ouvri yon biwo nan *Tulsa*. Ti nonm sa a te sipoze aji tankou yon ajan k ap chache achte bon tè nan *Oklahoma*. Nou te envestige yon ti tè tou pre *Tulsa* ki te gen yon pon ki travèse li. Anvan sa, se te yon Endyen ki te pwopriyetè tè a, men leta te pran li.

"*Just Black* te gen wòl aji kòm kamouflay nan koze a epi mwen menm mwen te gen wòl egare a. Apre ti nonm blan an te fin pran yon sekretè pou biwo a, epi l te enprime kat li, *Black* te apwoche mesye blan aloufa a avèk yon pwopozisyon. Li te di misye li te tande li se sèl blan moun nwa ka fè konfyans nan zòn nan. Li te site non anpe moun nwa ki te gen zafè avèk mesye blan an. Sa montre w ki jan anpe moun blan ka twonpe tèt yo avèk pwòp riz yo. Mesye blan an te kwè *Black*.

"*Black* te di l li gen yon zanmi ki se yon san mele Endyen ak nwa. Li te esplike l ti nonm blan ki fèk sot *New York* la epi k ap chache achte tè nan zòn nan te fèk dekouvri zanmi li an se sèl pwopriyetè yon bèl teren, epi misye te vle achte li. Okòmansman, mesye blan aloufa a te aji kòmsi l pa t fye koze sa a, men alafen li te vale istwa a nan yon fason ki te montre se te pito imajinen li te gentan ap imajinen lajan l t apral volè a.

"Li te mande kote tè a te ye, men *Black* pa t di li. Li te di misye li te sèlman vle asire l sa te enterese li. Misye te di *Black* li te enterese epi *Black* te di l li pral pale sa ak zanmi san mele a, epi l ap fè l konnen. *Black* te fè tout yon semèn ap rankontre misye san l pa t janm revele anyen serye, jiskaske kè misye te cho pou l konnen ki jan pou l fè zafè a tèlman l te anvi met men l sou lajan an. Epi yon jou *Black* te fè l konnen non ti nonm blan *New York* la kòmsi pa

aksidan. Nan moman sa a, nou te reyalize nou te pran misye.

"Nou t ap atann li t apral eseye kontakte biwo ti nonm blan raketè nou an, e se sa menm li te fè. Misye t ale nan biwo a epi l te konte sou koulè blan li an pou l te asosye l ak *Spots*, ti nonm raketè blan an; men, *Spots* te refize pale sou koze a avèk li, esepte pou l te di l yo te byen envestige tè a, epi si misye pa t al pale koze a li t ap fè yon bon ti lajan ladan l. Nenpòt moun ki t al pran poze kesyon sou tè a t ap fè Leta vin sispèk epi yo t ap anpeche yo achte tè a. *Spots* te di misye l ap kenbe l enfòme. Misye te retounen kot *Spots* menm twa ou kat fwa, men *Spots* pa t revele l anyen, epi jis anvan nou te konnen misye te prè pou fè nenpòt sa n te di l, *Black* mennen m pou m rankontre avèk misye. Se pa ti kontan misye te kontan, tankou yon egare. Se kòmsi tèt mwen te mare nan kòd epi li t ap tann pou l pandye mwen. Mwen pa t janm pran otan plezi nan pran lajan yon moun jan m te pran pa misye a.

"Antouka, m te pran pòz gwo nèg mwen jiskaske *Just Black* te di m se yon blan moun nwa ka fè konfyans. Mwen te di l m pa t fye okenn moun blan paske yo tout t ap chache chans pou yo touye yon nèg nwa pou yo ka kouche madanm li. (Eskize, *Clidell*). Misye te asire m li se sèl blan ki pa gen santiman sa yo. Pi bon zanmi l se moun nwa yo ye. Annefè, si m pa t konnen, fanm ki te elve li a te yon fanm nwa, epi jouk jodi a li toujou chache wè li. Mwen te kite l konvenk mwen epi misye te pran pale moun nan vil Nò yo mal. Li te di m yo fè moun nwa yo netwaye twalèt ak men yo epi yo fè yo dòmi nan lari, ansanm ak anpe bagay pi rèd toujou. Mwen te choke epi m te di l, 'Enben, m pa p vann mesye blan *New York* la ki te ofri m swasannkenz mil dola pou tè a.' *Just Black* te di, 'Mwen pa t ap konnen sa pou m fè ak tout lajan sa a,' epi

m te di l, 'Mwen sèlman bezwen ase lajan pou m achte yon ti kay pou vye manman m, pou m achte yon biznis epi pou m vizite *Harlem*.' Misye blan an te mande m konbyen m te panse sa t ap koute, epi m te di l, apeprè senkant mil dola.

"Misye blan an te di m yon nèg nwa ki gen tout kòb sa a sou li pa t ap an sekirite ditou. Moun blan t ap pran l nan men l. Mwen te di l m te konn sa, men fòk mwen te genyen omwen karant mil dola. Li te dakò. Nou te bay lanmen. Mwen te di l sa t ap fè kè m plezi pou m wè mesye *New York* la pèdi tè a. Nou te rankontre nan demen maten epi m te siyen papye tè a nan machin li, epi l te ban m lajan an.

"*Black* avèk mwen te kenbe pi fò bagay nou nan yon otèl nan *Hot Springs*, *Arkansas*. Lè nou te fin fè zafè a, nou te ale nan machin nou, nou te dirije n nan direksyon *Hot Springs*.

"Epi se fen istwa a."

Lè l te fini, byen triyonfan, yon pakèt lòt istwa te blayi nan sal la ansanm ak kout ekla ri. Selon moun blan yo, tout nèg nwa sa yo, moun ki te fèt anvan syèk la te chanje te dwe mouri epi yo te dwe fè kò yo tounen sann dife. Men, nèg yo te itilize entelijans yo pou yo te ouvri pòt yo te fèmen devan yo an, epi non sèlman yo te vin rich, men yo te jwenn chans pran revanj yo tou.

Li pa t posib pou m te konsidere yo kòm kriminèl, e nonplis li pa t posib pou m pa t fyè de akonplisman yo.

Bezwen yon sosyete detèmine moralite l, e nan katye Ameriken nwa yo ewo a se yon nèg nwa sosyete a bay ti krazay pen, men ki itilize entelijans li pou l atable l byen atable nan yon gwo festen. Kidonk, pa gen kritike gason lakou a k ap viv nan yon sèl chanm kay men ki kondui yon gwo *Cadillac*. Men se pito admire yo admire, e se menm bagay la pou sèvant lan k ap achte soulye pou

karant dola. Nou konnen yo itilize tout pouvwa fizik ak entelektyèl yo. Chak ti siksè yo konnen kontribye nan siksè tout gwoup la.

Moun nan kominote nwa yo jije yon jan diferan istwa yo rakonte sou moun k ap vyole lalwa. Zak ti vòlè se yon wonte pou kominote a e anpil moun mande tèt yo poukisa moun nwa pa angaje yo pito nan kase bank, nan vòlè fon nan gwo enstitisyon. "Yo viktimize nou yon pakèt jan ekonomikman. Lavi mande balans, li pa yon pwoblèm pou n vòlè detanzantan." Ou jwenn kwayans sa a sitou nan mitan gwoup moun ki twouve lalwa menm anpeche yo defann yon djòb pou pran swen tèt yo.

Edikasyon pa m ansanm ak pa lòt timoun nwa parèy mwen vrèman diferan konpare ak edikasyon timoun blan yo. Nan lekòl, nou te aprann ki jan pou n konjige vèb yon jan. Men lè n te rive nan lari a ak lè n te lakay nou, nou te pran lang lan epi n te ba l koulè pa nou. Nou te remake diferans ki te egziste ant lang nou te li nan lekòl la ak lang nou menm nou te pale nan kominote pa nou an. Nou te aprann travèse soti nan lang anglè lekòl la te aprann nou an pou n t al tonbe nan lang anglè nou menm nou te konstwi a. Nan lekòl la, fas a yon sitiyasyon nou te ka di, "*That's not unusual.*" Men, nan lari a, nan menm sitiyasyon an, nou te fasilman reponn, "*It be's like that sometimes.*"[24]

[24] Toude fraz anglè yo vle di menm bagay, "Se konsa sa ye kèk fwa." Men, "*It be's like that sometimes*" esprime fason yon Ameriken nwa te ka di pawòl la.

## XXX

Tankou *Jane Withers* avèk *Donald O'Connor*, mwen t aprale an vakans. Papa *Bailey* te envite m vin pase sezon ete a avèk li nan zòn sid *California* a, epi mwen pa t ka tann. Pou jan papa n te gen mòd konpòte l avèk yon lè siperyè, mwen t ap atann li t ap viv nan yon gwo kay, antoure ak yon pakèt teren epi chaje ak sèvant.

Manman m te ede m achte rad pou ete a. Li te esplike m sèl sa m te bezwen se yon pakèt bout pantalon, sandal, ak ti mayo paske moun nan zòn sid *California* yo se sa sèlman yo te mete. Se konsa moun *San Francisco* yo te gen tandans pale konsènan moun k ap viv nan zòn cho yo.

Papa *Bailey* te genyen yon mennaj, ki te deja ap kominike avèk mwen depi kèk mwa, epi li te planifye pou l rankontre m nan estasyon tren an. Nou te dakò pou n tache flè blan sou mayo nou pou n te ka rekonèt youn lòt, epi travayè tren an te dakò mete flè mwen an nan frijidè a jiskaske m te rive nan destinasyon mwen.

Lè m te rive nan estasyon tren an, je m te travèse foul blan yo epi m te pran gade pami moun nwa ki t ap monte desann pou chache moun pa yo. Pa t gen yon nèg ki te wo tankou papa m, epi pa t gen yon dam ki te ase kaptive atansyon m ak bote li ak cham li (mwen te rezonnen akoz premye madanm li te chwazi a, fòk tout lòt madanm li yo vrèman bèl). Mwen te wè yon ti fi ki te kenbe yon flè blan, men m te reyalize se pa t ka li menm. Estasyon tren an te prèske fin vid pandan mwen menm ak ti dam nan te pase youn lòt konbyen fwa. Finalman, li te rele avèk yon vwa byen etone, "*Marguerite*?" Vwa l te sonnen ak chòk ansanm

ak matirite. Kidonk, se pa t yon ti fi. Mwen tou li te gade m avèk etonman.

Li te di m, "Mwen se *Dolores Stockland.*"

Mwen te sezi, men m pa t vle fè malelve, kidonk mwen te di, "Alo. Mwen se *Marguerite.*"

Mennaj papa mwen? Mwen te estime li te ka nan ventan yo konsa. Vès li te gen sou li an, talon wo l yo, gan k te nan men l yo, te siyale m li te serye. Li te gen yon wotè nòmal, men kò l te tankou kò yon ti fi, epi m te panse si l te gen entansyon marye ak papa m, se pa ti sezi l te sezi pou l wè li t ap gen pou l bèlmè yon pitit fi disèt wotè ki pa t menm bèl. (Mwen te vin aprann apresa ki jan Papa *Bailey* te di l pitit li yo te bèl timoun ki gen uit ak nevan. Ti dam nan te tèlman bezwen kwè nan papa m li pa t kesyone anyen malgre pandan tout tan m t ap kominike avèk li yo, mwen t ap itilize gwo mo ak fraz konplike nan lèt mwen yo.)

Mwen te yon lòt lyen nan yon long chèn desepsyon li te viv deja ak papa m ki te pwomèt li li t ap marye avèk li men ki finalman te marye ak yon dam ki rele *Alberta*, ki li menm tou te yon ti fanm piti ki te soti nan vil Sid yo. Lè m te rankontre *Dolores*, li te konpòte l tankou yon boujwa nwa san l pa t gen baz ekonomik pou te kore konpòtman li an. Olye m te jwenn yon gwo kay ak sèvant, papa m t ap viv nan yon kay ki te an menm tan yon machin sou yon teren ki te lwen vil la. *Dolores* t ap viv la avèk li epi l te kenbe kay la pwòp e an òd tankou anndan yon sèkèy. Flè atifisyèl te simaye nan po flè. Li te trè atache ak machin alave li an epi ak tab apase li a. Moun ki te konn fè cheve li a te ka toujou konte sou sonje randevou l yo epi pou l te la alè. Sètadi, lavi li t ap kòrèk si se pa t pou anpe bagay ki te ensiste pou yo deranje lespri l. Anplis, mwen te vin antre nan lavi li.

Li te eseye anpil pou l te fè m tounen yon bagay li te ka asepte. Premye esè li, ki pa t mache ditou, te konsène atansyon m te bay ti detay ki te antre nan yon koze. Li te mande m, li te karese m, epi finalman li te òdone m pou m te pran swen chanm mwen an. Men, inyorans mwen nan domèn sa a, ansanm ak enkapasite m pou m te manevre ti biblo li yo te kontrarye volonte m te genyen pou m te fè jan l te mande a. Kwafez nan chanm mwen an te kouvri ak tout kalite ti biblo. Apre m te fin kouvri kabann nan, bale chanm nan, kwoke rad mwen yo, si, epi lè m te sonje netwaye tout ti biblo sa yo, oubyen mwen te malman kenbe youn twò di epi pye l te kase, oubyen mwen te kenbe l twò lach epi l te sot tonbe nan men m pou l te fè mil ti moso.

Papa m te toujou byen dispoze l pou l pran plezi nan sitiyasyon sa a kote mwen menm ak manmzèl pa t konfòtab ditou. San dout, *Dolores* te adore zanmoure li a, epi fason papa m te gen tandans pale (se pa tankou nenpòt pale òdinè, se tankou yon powèt) byen bwodè te sèvi l kòm soulajman nan kay li a ki pa t fin rive koresponn ak klas mwayèn nan jan l te vle a. Papa m te travay nan kizin yon lopital lame, epi li menm ak manmzèl te gen tandans di misye te yon Doktè nan domèn lamanjay nan Lame Etazini an. Frijidè yo te toujou ranpli ak vyann kochon, vyann bèf ak poul yo te bay papa m nan travay li a. Papa m te konn fè manje trè byen. Li te Lafrans pandan dezyèm Gè Mondyal la epi l te gen esperyans travay nan gwo otèl ki rele Breakers' Hotel. Kidonk, souvan li te prepare dine pou nou. Souvan nou te chita pou n manje bon ti manje ak bon diven. Men, manje l te konn fè pi byen se te manje meksiken yo. Souvan li te travèse fwontyè a pou li t al achte engredyan

pou l prepare pla meksiken yo tankou "*pollo en salsa*"[25] ak "*enchilada con carne*"[26].

Si *Dolores* pa t tèlman kenbe kò l separe ak kominote a, li t ap dekouvri engredyan sa yo te tou pre nou nan plizyè makèt, papa m pa t bezwen ale jis Meksik pou li t al achte pwovizyon. Men, yo pa t ap janm kenbe manmzèl k ap voye menm yon koudèy nan makèt Meksiken yo, alevwa pou l ta antre nan youn. Epitou, se pa ti gran lajè l te ka fè lè l te ka di, "Mari m, Mesye *Johnson*, Doktè a, t ale Meksik pou l al fè pwovizyon pou dine nou." Se pa ti enpresyone sa te enpresyone moun li te frekante yo ki te gen tandans ale nan zòn moun blan yo pou y al achte aticho.

Papa m te pale espanyòl byen, epi akoz mwen te etidye lang nan pou yon ane, nou te ka kenbe kèk ti konvèsasyon antrenou. Kapasite m te genyen pou m te metrize lòt lang byen te sèvi kòm sèl kalite nan mwen menm ki te enpresyone *Dolores*. Bouch li te twò fen epi lang li twò lou pou l ta eseye pwononse mo etranj yo. Men, fòk mwen di, tankou tout lòt bagay nan li menm, li te pale anglè a pafètman byen.

*Dolores* avèk mwen te pase plizyè semèn ap teste fòs youn lòt pandan papa m te ret ap gade san l pa t chwazi okenn kan. Men, kanta pou amize l li te amize l byen nan gade espektak konba lespri sa a. Yon lè papa m te mande m "Èske, an, ou renmen, an, manman w?" Mwen te panse li te vle di Manman m tout bon, kidonk mwen te reponn wi, apretou li te bèl, jovyal e janti. Li te di m li pa t ap pale konsènan *Vivian* men *Dolores*. Se lè sa a m te esplike l mwen pa t renmen li paske l te gen move jan epi l te pretansye. Li te ri, epi lè m te kontinye di l *Dolores* pa t

---

[25] Pollo en salsa: poul kwit nan sòs.

[26] *Enchilada* con carne: yon sandwich vyann.

renmen m tou paske l te panse m te twò wo, twò ògeye, epi m pa t ase pwòp pou gou l, li te ri pi fò toujou epi l te di konsa, "Enben, se lavi."

Yon apremidi, li te anonse li t apral Meksik pou l al achte manje pou wikenn nan. Pa t gen anyen dwòl nan anons li an jiskaske li te kontinye pou l di li t ap mennen m. Li te ranpli silans ki te swiv deklarasyon li an avèk yon esplikasyon pou l di yon vwayaj Meksik t ap ban m chans pratike espanyòl.

Petèt se te jalouzi ki te motive silans pa *Dolores* la, men mwen menm se vrèman etone m te etone. Papa m pa t janm vrèman montre okenn fyète nan mwen menm epi l pa t janm montre m anpil afeksyon. Li pa t mennen m al rekonèt zanmi l yo, nonplis li pa t mennen m al vizite okenn nan plas touristik yo nan sid *California* a. Mwen te twouve sa enkwayab li te vle m ale avèk li Meksik. Antouka, mwen te rezonnen byen vit mwen te merite sa. Apretou, mwen se pitit fi l epi vakans mwen an pa t ditou sa m te atann li t ap ye a. Si m te pwoteste m te vle pou *Dolores* ale avèk nou, petèt sa t ap evite vyolans ak trajedi ki te manke rive a. Men, m te yon jenn moun, e tout lespri m se te sou mwen menm, epi imajinasyon m te kòmanse danse ak lide pou m al wè "*sombreros*"[27], "*rancheros*"[28], "*tortillas*"[29] ak "*Pancho Villa*"[30]. Nou te pase yon nuit byen dousman. *Dolores* te repare yon souvètman l epi m te fè kòmsi mwen t ap li yon woman. Papa m te chita ap tande radyo a avèk yon bwason nan men li. Epi l te pran gade yon espektak kounye a mwen vrèman twouve tris.

---

[27] Sombreros: yon gwo chapo laj Meksiken yo konn mete.
[28] Rancheros: se non yo bay yon peyizan ki travay latè oubyen kote yon gade zannimo.
[29] Tortillas: yon manje meksiken
[30] Pancho Villa (1878-1923): se te yon ewo nan listwa Meksiken yo. Li te chèf yon rebelyon an 1909 kont gouvènman ki te anplas la.

Nan maten, nou te derape nan vwayaj la. Wout dekoupe Meksik yo ki te ranpli ak labou te satisfè tout sa m t ap atann lè m te anvizaje pou m wè bagay diferan. Sèlman yon ti distans separe avèk *California* ki li menm te chaje ak anpe gwo wout asfalte e ak anpe bilding byen wo, m te twouve m nan anpe ti wout labou ki pa t menm ka kanpe devan ti wout ki te pi mal yo nan eta *Arkansas*, epi tout alantou wout la m te ka wè ti kay, ti choukoun ki te bare avèk ti baryè fè. Anpe chen tou mèg ak sal t ap paweze alantou kay yo, epi te gen timoun ki t ap jwe ti jwèt yo toutouni oubyen prèske toutouni avèk anpe kawotchou yo te voye jete. Mwatye nan popilasyon an te sanble avèk *Tyrone Power* ak *Dolores Del Rio*, tandiske lòt mwatye a te sanble ak *Akim Tamiroff* ak *Katina Paxinou*, petèt yo te sèlman pi gwo, epi pi granmoun.

Papa m pa t ban m okenn esplikasyon pandan nou t ap antre nan teritwa Meksik la. Malgre m te etone pou m te wè sa m te wè yo, m pa t plonje nan poze l kesyon. Apre kèk kilomèt, yon polisye te kanpe nou. Li menm ak papa m te salye youn lòt kòm bon zanmi epi papa m te desann machin nan. Li te pran yon boutèy kleren nan pòt machin nan epi l te pote l bay polisye a. Yo te ri epi yo te bay blag pou plis pase trant minit pandan m te chita nan machin nan ap eseye konprann sa yo t ap di a. Finalman, yo te mache nan direksyon machin nan. Papa m te gen boutèy la nan men l toujou, men li te mwatye vid. Li te mande polisye a si l te vle marye avèk mwen. Espanyòl yo te pale a te yon ti jan pi dekoupe pase sa m t aprann lekòl la, men m te konprann. Nan menm moman an, polisye a te panche nan pòt machin nan epi l te karese figi mwen. Mwen te sipoze petèt anvan l te rive kote m nan li te panse mwen te lèd epi granmoun, men kounye a lide mwen te yon jenn ti fi san esperyans te atire l. Li te di papa m li t ap marye avèk mwen epi nou t ap gen "anpil

pitit". Papa m te ri kòmsi deklarasyon misye a te bagay pi komik li te tande depi l te kite lakay la. (Li te ri byen fò lè *Dolores* pa t reponn orevwa mwen an lè n t aprale a, epi mwen menm, mwen te di l se tande li pa t tande). Polisye pa t sispann malgre m te fè tout efò pou m te rale figi m lwen men li. Epi m te prèske pouse kò m jis nan plas papa mwen an, men li te gentan antre nan machin nan. Apre yon pakèt kout "*adios*" ak "*bonitas*" ak "*espositas*" Papa m te derape machin nan, epi n te kontinye wout la.

Anpe ansèy te enfòme m nou te nan wout pou n al *Enseñada*. Pandan nou t ap kouvri yon pakèt distans sou wout koub yo bò anpe mòn byen wo, m te pè m pa t ap janm retounen Etazini, nan sivilizasyon, pami moun ki pale anglè ak ki sikile sou wout byen laj. Li te bwè anpe kleren epi l t ap chante pandan n t ap travèse mòn danjere yo. Se pa t nan vil *Ensenada* nou t aprale apretou, men apeprè senk kilomèt andeyò vil la. Nou te fè yon kanpe nan lakou yon "*cantina*" kote timoun prèske toutouni t ap fè wonn kouri apre anpe poul byen move. Bri machin nan te fè anpe fanm soti gade nan pòt ti kay la, men li pa t deranje aktivite timoun yo, ni bèt yo ditou.

Vwa yon fanm te rele, "*Baylee*, *Baylee*.". Epi toudenkou yon gwoup fanm te rasanble nan pòt la, epi yo te desann vin nan lakou a. Papa m te di m soti nan machin nan, epi nou t al rankontre medam yo. Li te esplike yo byen vit mwen se pitit li, epi sanble yo tout te twouve sa vrèman amizan. Yo te mennen n nan yon chanm byen long avèk yon ba nan yon bò. Anpe tab te aliye malman sou planch bwa ki te kouvri atè a. Plafon kay la te atire e kaptive atansyon mwen. Ti papye tout koulè te pandye nan plafon kay la, yo t ap flote anlè a, epi pandan mwen t ap gade yo anpe te tonbe atè. Li pa t sanble pèsonn te menm remake sa, oubyen si yo te remake, yo pa t bay sa okenn enpòtans. Te gen anpe nèg ki te chita sou chèz nan ba a, epi yo te

salye papa m kòm yon moun yo abitye. Yo te fè m fè wonn pou m di chak moun non m ak laj mwen. Yo te panse ti pawòl espanyòl mwen te aprann lekòl tankou, "*Cómo está usted*?" te pi bèl espresyon yo te tande. Yo te ban m ti tap nan do, yo te bay papa m lanmen, epi yo te pale yon espanyòl rapid mwen pa t ka swiv. Papa m te *VIP* nan moman an, epi pandan l te ouvri kò l pou l resevwa afeksyon san rezèv moun yo t ap montre li a, m te wè yon lòt aspè nan li menm. Li te sispann fason dwòl li te konn gen abitid souri a epi an menm tan li pa t pran pale bwòdè jan l te konn fè an anglè a (li t ap difisil pou l fè sa avèk espanyòl rapid sa a).

Mwen pa t ap imajinen sa, men li te yon moun ki t ap viv nan yon solitid pwofon, epi ki t ap chache nan boutèy kleren, anba jip fanm, nan travay legliz ak nan tit onè nan travay li pou l te ka jwenn plas pa li a; li te pèdi anvan l te menm fèt, epi li potko ka retwouve plas li. Li te klè pou mwen nan moman sa a, li pa t janm ka adapte l nan vil *Stamps*, epi sitou li pa t ap ka fè sa nan yon fanmi ki te gen abitid deplase ak panse dousman. Ala difisil sa te difisil pou w te fèt sou yon plantasyon koton, epi pou w te gen gwo rèv pou lavi w.

Nan ba meksiken an, papa m te parèt tèlman rilaks, e m pa t janm wè l rilaks konsa anvan. Li pa t bezwen pran pòz pami peyizan meksiken sa yo. Dèske li te sèlman li menm, sa te sifi pou l te enpresyone yo. Li te yon Ameriken. Li te Nwa. Li te pale espanyòl byen. Li te gen lajan epi l te ka bwè tekila avèk nenpòt nan yo. Fanm yo te renmen l tou. Li te wo, yon bèl gason, epi l te tou pare.

La a menm yon fèt te demare. Yon moun te met lajan nan bwat mizik la, epi yo te bay tout moun bwè. Yo te ban m yon *Coca-Cola* tou cho. Mizik la menm te vide sot nan bwat la pandan diferan vwa yo t ap kadanse. Gason yo te pran danse, okòmansman yo te danse pou kò yo, epi

apresa, avèk youn lòt, epi detanzantan yon fanm te antre nan wonn nan. Yo te mande m danse. Mwen te ezite paske m pa t panse mwen t ap kapab kenbe konpa a, men papa m te fè m siy pou l ankouraje m eseye. Omwen inèdtan te gentan pase anvan m te reyalize jan m t ap byen amize mwen. Yon jenn gason te montre m ki jan pou m voye yon papye pou l plake nan plafon kay la. Premyèman, fòk mwen manje tout sik ki nan yon chiklèt meksiken, epi apresa sèvè nan ba a ap ban m anpe ti papye pou m ekri yon pwovèb oubyen yon pawòl santimantal. Apresa, mwen t ap gen pou retire chiklèt la nan bouch mwen pou m kole l nan yon pwent papye. Epi mwen t ap chwazi yon kote nan plafon an ki potko gen anpil papye epi m t ap voye papye pa mwen an anlè pandan m t ap fè yon gwo kout rèl ki t ap toutafè nan plas li nan yon "*rodeo*". Apre m te rate kèk fwa avèk anpe ti rèl byen fèb, m te lache kò m epi m te lage yon sèl kout rèl ki t ap fè *Zapata* fyè. Mwen te kontan, papa m te fyè, epi nouvo zanmi m yo te janti. Yon fanm te pote "*chicarrones*" (Etazini yo rele yo *cracklings*) nan yon jounal plen grès. Mwen te manje anpe po kochon byen sèk, m te danse, m te rele, epi m te bwè *Coca-Cola* byen sikre san rezèv. Mwen pa t janm santi m konsa anvan. Pandan lòt banbochè t ap vini nan selebrasyon an, yo te entwodwi m kòm "*la niña de Baylee*", epi m te dakò byen vit. Solèy la pa t rive klere chanm nan atravè sèl fenèt ki te genyen an, epi kò kwense yo avèk sant kò moun yo te fonn ansanm pou kreye yon atmòsfè sware. Mwen te reyalize te gen yon bon ti tan ki te pase mwen pa t wè papa mwen. "*Dónde está mi padre?*" Mwen te mande moun ki te pi pwòch mwen an ki t ap danse. Espanyòl mwen t aprann lekòl la te sanble l te sonnen nan zòrèy moun yo tankou yon moun k ap pran pòz, menm jan "*Ou est mon père?*" t ap sonnen nan zòrèy yon peyizan kreyòl. Antouka, kesyon mwen an te

pwovoke yon konkenn chenn kout ri pami moun yo, epi moun mwen te mande a te mawonnen avèk mwen san ban m repons. Lè dans lan te fini, m te eseye travèse foul la san anpil traka. Yon bwouya laperèz te manke toufe mwen. Li pa t nan chanm nan. Èske l te aranje avèk polisye nou te kwaze a? Sa pa t ap twòp pou li non. Mwen te konnen yo te mete yon bagay nan bwason mwen an. Mwen te tèlman konnen sa, lide a te fè jenou m febli epi moun yo ki t ap danse devan mwen an te kouvri avèk yon nway nan vizyon mwen. Papa m t ale. Li te kapab prèske rive lakay kounye a avèk lajan l te vann mwen an nan pòch li. Fòk mwen te rive nan pòt la, men nan moman an li te parèt kòmsi li te byen byen lwen. Anpe moun te kanpe m pou yo te mande m, "*Dónde vas*". Mwen te bay yon repons kontrarye epi ki te kapab gen plizyè sans, "*Yo voy por ventilarme*", oubyen, "M pral pran yon ti lè". Li pa etonan yo te twouve m chamant.

Pòt ouvè a te montre m machin papa m nan ki te chita nan yon solitid ki kouvri ak glwa. Li pa t abandonnen m apretou. Sa vle di, yo pa t met anyen nan bwason m pou dwoge mwen. Imedyatman, m te santi m pi byen. Pèsonn pa t swiv mwen nan lakou a kote solèy apremidi a te ranplase solèy byen cho midi a. Mwen te deside chita nan machin nan pou m tann li dèske l pa t ka lwen. Mwen te konnen l te avèk yon fanm, epi plis mwen te reflechi, se plis li te fasil pou m te imajinen kiyès nan mitan medam yo ki te pran l ale avèk li. Te gen yon ti madanm byen abiye avèk bouch li byen roze ki te kwoke sou li depi lè nou te fèk rive a. Sa pa t atire atansyon mwen nan moman an, men m te note jan l te pran plezi l nan papa mwen. Mwen te retounen sou sèn lè nou te fèk parèt la. Se li menm ki te premye atenn papa m nan lakou a, epi se lè sa a papa m te di l byen vit, "Se pitit fi m", epi "Li pale espanyòl". Si *Dolores* te konnen, li t ap tou mouri.

Lide jan sa t ap afekte l te kenbe m kanpay pou yon bon ti tan, men son mizik la ansanm ak kout ekla ri ak rèl yo te dekonsantre m sou *Dolores*. Apretou, li te kòmanse fè nwa epi m pa t gen okenn lide kote pou m jwenn papa m nan youn nan ti chanm pa dèyè yo. Yon laperèz dwòl te anvayi mwen pandan m t ap kontanple posibilte mwen t apral pase tout nuit lan poukont mwen nan machin nan. Se te yon laperèz ki te yon ti kras konekte avèk laperèz anvan an. Laperèz la pa t anvayi m konplètman toudenkou, men li te grenpe tipa tipa nan lespri mwen. Mwen te ka monte vit yo epi klete pòt yo. Mwen te ka kouche atè nan machin nan epi akoupi yon jan pou pèsonn pa t ka remake mwen. Enposib! Mwen te eseye kwape lavalas laperèz ki t ap anvayi mwen an. Poukisa m te pè Meksiken yo? Apretou, yo te trete m trè byen, epi papa m pa t ap kite yo maltrete pitit fi li a. Pou di l t ap fè sa? Pou di l pa t ap fè li? Kòman l fè kite m la a pou l ale avèk fanm li? Èske l pa t konsène pou sa k te ka rive m?" Li pa t konsène ditou, epi m te ouvri pòt la byen laj pou laperèz pa t paralize mwen. Moman dlo te kòmanse koule nan je m, pa t gen rete pou li. Mwen t apral mouri finalman nan yon lakou labou nan peyi Meksik. Moun espesyal mwen ye a, moun entelijan nan Bondye ansanm avèk devouman m te pèmèt mwen ye a t ap kite lavi a san okenn mak pou te distenge mwen. Ala yon desten mizerab pou yon pòv ti fi nwa.

Mwen te remake lonbray papa m nan fènwa a, epi m te pare m pou kouri soti nan machin nan al kote l lè m te wè se te yon ti madanm m te kontre anvan sa avèk yon mesye ki t ap soutni l pou l mache. Li t ap balanse pasi pala, men moun yo te rive kenbe l ase fò pou yo te gide l nan direksyon pòt "*cantina*" a. Si m te kite yo antre avèk li nou te ka pa janm derape pou n ale. Mwen te soti nan machin nan, epi mwen te ale nan direksyon yo. Mwen te

mande papa m si li pa t ap prefere ale nan machin nan pou li repoze l yon ti kras. Li te fikse je l sou mwen ase pou l te rekonèt mwen epi l te reponn se egzakteman sa l ta renmen fè; li te yon ti jan fatige epi l te vle fè yon ti repoze anvan l te derape pou lakay li. Li te esplike zanmi l yo sa l te vle fè a an espanyòl epi yo te mennen l nan direksyon machin nan. Lè m te ouvri pòt devan an, li te di m non, li te pito ale nan plas dèyè yo pou yon ti moman. Nou te mete l nan machin nan, epi nou te eseye ranje pye long li yo pou l konfòtab. Li te kòmanse wonfle anvan menm nou te fin ranje li. Li te sanble li t ap kòmanse yon bon dòmi, epi sa te siyale m apretou nou t ap pase nuit lan Meksik, nan machin nan.

Mwen te pran kalkile byen vit nan lespri m pandan madanm nan ak mesye a t ap ri ak pale san m pa t menm ka konprann yo. Mwen pa t janm kondi yon machin anvan sa, men m te gen abitid swiv byen moun k ap kondi epi yo te deklare Manman m se pi bon chofè nan *San Francisco*. Omwen li menm li te deklare tèt li kòm pi bon chofè. Mwen te ekstrèmman entelijan, epi m te fò nan fè mannèv. Men wi m te ka kondi. Egare ak moun fou te kondi machin, poukisa yon ti dam ase entelijan tankou *Marguerite Johnson* pa t ka fè li? Mwen te mande mesye Meksiken an pou l vire machin nan pou mwen nan bonjan espanyòl lekòl te montre m, epi l te pran apeprè kenz minit anvan l te ka konprann mwen. Asireman, li te mande m si m konn kondi, men m pa t konn mo espanyòl ki vle di kondi a. Kidonk, m te sèlman ap plede repete l, "*Si, si*" ak "*Gracias*" jiskaske li te antre nan machin nan epi li te dirije l nan direksyon gran wout la. Li te montre m li te byen konprann sitiyasyon an nan fason li te aji apre. Li pa t etenn motè a. Mwen te mete pye m sou akseleratè a, epi mwen te chanje vitès, epi m te leve pye mwen. Apresa,

avèk yon gwo bri ki te make kè kase, nou te vòltije soti nan lakou a.

Pandan n te rantre sou wout la, machin nan te manke etenn epi m te peze toulede pye m ankò sou pedal la epi m te chanje vitès. Nou pa t al okenn kote epi l t ap fè yon pakèt bri. Men motè a pa t etenn. Mwen te konprann lè sa a, si m te vle ale fòk mwen leve pye m soti sou pedal yo, epi si m te fè sa twò vit se pa ti tranble machin nan t ap tranble. Avèk konpreyansyon sa a m te kondi desann mòn yo ale nan direksyon *Calexico*, ki te senkant kilomèt distans. Li difisil pou m kwè imajinasyon m pa t prezante m tout kalite imaj pou fè m pè gwo aksidan m te ka fè sou wout Meksik la. Petèt se paske tout konsantrasyon m te fikse sou kondi machin nan.

Lè l te vin fè nwa nèt, mwen te pran jwe nan bouton yo jiskaske m te jwenn bouton limyè yo. Machin nan te ralanti pandan mwen t ap chache bouton an, epi m te bliye peze sou pedal la epi motè a te fè yon bri anvan li te etenn. Yon bri nan plas dèyè a te fè m konprann papa m te sot tonbe atè (m te panse sa t ap rive depi byen lontan anvan sa). Mwen te rale fren brek la epi m te reflechi byen reflechi sou sa pou m fè apresa. Li pa t vo lapenn mande papa mwen. Tonbe l te tonbe atè a pa t reveye l ditou, epi mwen menm tou m pa t ap rive reveye l. Li pa t sanble okenn lòt machin t ap vin sou wout pou double nou, m pa t wè okenn lòt machin depi n te pase ti kay polisye nan lajounen an. Nou t ap desann, kidonk mwen te panse avèk chans nou t apral nan direksyon *Calexico*--oubyen omwen nan direksyon polisye a. Pandan m t ap tann, mwen te imajinen ki jan pou m boule avèk polisye a anvan m te lage brek la. Mwen ap kanpe machin nan lè n rive bò kote li a epi m ap pran yon pòz gran fanm. Mwen ap pale avèk li tankou ti peyizan li ye a. Mwen ap kòmande l estat machin nan ban mwen, epi apresa m ap dedomaje l ak

senk dola oubyen menm ven dola nan lajan ki nan pòch papa mwen an anvan m kontinye wout mwen.

Avèk plan sa a nan tèt mwen, mwen te lache fren an, epi machin nan te pran glise desann mòn nan. Mwen te ponpe klòtch la ak akseleratè a tou paske m te swete sa t ap fè n desann pi vit, epi mirakilezman motè machin nan te rekòmanse mache. Se pa ti bri li te fè sou mòn nan. Li te an rebelyon epi li t ap vòltije pou l ale nan lòt bò mòn nan, pou l detwi lavi nou toulede, si m pa t kenbe bonjan kontwòl. Defi li te ban mwen an te reveye lespri mwen. Se te mwen menm, *Marguerite*, ki t ap goumen ak sitiyasyon sa a. Mwen te santi m t ap kontwole tout Meksik pandan m t ap goumen avèk machin nan, epi m te santi poukont mwen m t ap retire tèt mwen ak papa m, *Bailey Johnson*, nan bouch lanmò.

Apre sa k te sanble mil ane, m te kòmanse kite wout mòn nan dèyè, epi wout la te vin plat ak kèk ti limyè toude bò. Nenpòt sa k te rive apresa, m te ranpòte laviktwa. Machin nan te kòmanse ralanti tankou yon bagay yo te donte ki t apral bay legen. Mwen te ponpe klòtch la ak akseleratè a pi plis toujou jiskaske m te atenn ti kay polisye a. Mwen te rale levye fren ak men an, epi m te kanpe. Mwen pa t menm bezwen pale ak polisye a dèske machin nan te estat, men fòk mwen te tann li gade nan machin nan, epi ban m siyal pou m ale. Li te okipe ap pale avèk anpe moun ki t aprale nan direksyon mòn mwen te sot franchi a. Limyè k te bò kot ti kay la te montre l te koube nan fènèt la pou l pale ak moun yo. Mwen te kenbe machin nan yon jan pou l te tou prè pou l derape pou n kontinye vwayaj la. Lè polisye a te leve tèt li, m te ka wè li pa t menm mesye maten an. Mwen pa t atann sa, epi lè l te rele di m, "*Pasa*", m te lache fren an, m te peze de pye m, men m te lache yon ti jan twò vit. Machin nan te derape nan menm, men pa nan jan m te vle a. Li te non

sèlman voltije devan, men li te vire agoch tou, epi avèk anpe bri byen dwòl, li t al frape machin moun ki t ap pale ak polisye a anvan sa. Apre son de machin yo ki te frape, m te tande yon bann vwa ki t ap lanse yon pakèt espanyòl nan direksyon mwen. Yon lòt fwa ankò sa te etone m pou m te wè mwen pa t pè. Mwen te pran reflechi konsa: Èske m blese? Èske gen okenn lòt moun ki blese? Èske m t apral nan prizon? Kisa Meksiken yo t ap di konsa? Epi, finalman, èske papa m te reveye? Mwen te kapab reponn premye ak dènye kesyon an byen rapid. Eksitasyon desann mòn nan te toujou ap mache nan san mwen, sa te fè m santi m anfòm, epi son wonfle papa m yo te koupe bri tout moun yo. Mwen te soti nan machin nan avèk entansyon pou m mande pou yon chèf, men polisye a la te deja kòmanse adrese mwen. Li te lanse anpe pawòl byen rapid nan direksyon m, epi youn nan mo yo te "*policias*". Pandan lòt moun nan machin nan t ap soti deyò, m te eseye reprann mwen epi m te di polisye a byen fò ak byen jantiman, "*Gracias, señor.*" Fanmi k te nan machin nan, apeprè uit moun ou plis ki te varye nan laj yo ak nan gwosè yo, te pran fè wonn mwen tankou pijon k ap fè wonn yon estati nan yon plas piblik. Epi yo t ap pale byen move, byen eksite. Youn ladan yo te di, "*Joven,*" ki vle di li wè m jenn. Mwen te eseye wè kilès nan yo ki te ase entelijan pou l fè dyagnosis sa a. Mwen t ap pare m pou m adrese moun sa a, men yo te tèlman ap chanje pozisyon byen vit, m pa t ka wè kilès nan yo ki te di sa. Apresa, yon lòt te di, "*Borracho.*" Sa a m te ka konprann, san dout kòm te gen sant yon moun ki te sot benyen nan alkòl dèske sa sèlman respirasyon papa m t ap lage nan machin nan e m te oblije fèmen vit la akoz van frechè mòn nan. Mwen pa t ap pran tan esplike etranje yo sa menm si m te kapab. Epi m pa t menm kapab. Yon moun te fè lide gade nan machin nan, epi yo te pete yon sèl rèl ki te fè tout moun

pantan. Yon pakèt moun, sanble yo te menm san konsa, te rasanble nan vit machin nan epi plis moun te pran rele. Pou yon moman m te panse yon bagay vrèman grav te rive. Petèt lè machin yo te frape a... Mwen menm tou m te apwoche vit la pou m te ka gade, men apresa m te sonje son wonfle papa m yo epi m te vire do m byen kal soti bò kote vit machin nan. Li sanble gad la te panse li te gen yon gwo krim devan li. Li te deplase yon jan kòmsi pou l te di "Siveye manmzèl" oubyen "Pa lache l yon may." Fanmi an te retounen vin kote m epi fwa sa a yo te vrèman soti pou menase m, e lè m te resi ka konprann youn nan kesyon yo, "*Quien es*?" m te reponn byen kal, san emosyon, "*Mi padre*." Dèske yo te yon gwoup moun ki te konprann byen afè familyal, yo te konprann sitiyasyon an byen vit. Mwen te yon pòv ti fi ki t ap pran swen papa l ki te sou e ki te rete twò lontan nan fèt la. "*Pobrecita*".

Polisye a, papa a avèk youn ou de timoun te kòmanse gwo travay reveye papa mwen. Mwen te ret ap gade byen trankil lòt moun yo ki t ap fofile alantou m ak alantou machin yo ki te kraze. De mesye yo te pran souke, rale l, epi de timoun yo te pran ponpe sou lestomak li. Mwen te panse se timoun yo ki te merite kredi pou papa m ki te reveye a. *Bailey Johnson* te reveye an espanyòl. "*Que tiene? Que Pasa*? *Que quiere*? Nenpòt lòt moun t ap mande kesyon sa yo an anglè. Sanble evènman nou t ap viv la te rive souvan nan zòn nan. Lè m te wè papa m te ase reveye, m te ale nan machin nan, jantiman, m te pouse moun yo pou m te ka pase, epi m te di avèk tout ògèy yon moun ki te rive mennen yon machin san l pa konn kondi nan yon wout chaje ak mòn, "papa, gen yon aksidan." Li te rekonèt mwen ti kal pa ti kal epi l te adapte atitid papa m te konnen anvan *fiesta* meksiken sou mòn nan.

"Yon aksidan, an? Ebyen, kilès ki reskonsab? Ou menm, *Marguerite*? An, èske se te ou?"

Sa pa t ap vo anyen pou m te esplike l jan m te kondi machin nan byen pou apeprè senkant kilomèt. Mwen pa t atann ni m pa t menm bezwen pou l te aklame mwen.

"Wi, papa, m antre sou machin sa a."

Li potko chita konplètman, kidonk li pa t ka wè kote n te ye a. Men atè a, kote l te chita a kòmsi se la menm li te dwe chita, li te di m, "Nan ti bwat nan plas devan an w ap wè papye asirans yo. Pran yo, bay polisye yo li, epi retounen.

Polisye a te gentan foure tèt li nan lòt pòt machin nan anvan m te ka bay papa m yon repons byen pike, san m pa t fè malelve. Papa m te lonje men l nan ti bwat la, li te rale papye yo ansanm ak demi boutèy kleren li te kite la maten an. Li te bay polisye a yon bèl souri, epi l te desann machin nan sou kat pat. Lè l te fin kanpe, li te domine moun ki te byen fache yo ak wotè li. Li te etidye sitiyasyon an byen vit, epi l te pase men l nan kou mesye ki t ap kondi lòt machin nan. Li te jantiman bese pou l pale ak polisye a epi yo touletwa te ale nan ti kay gad la. Nan de twa minit, nou te ka tande gwo kout ekla ri ki t ap soti nan ti kay la, epi se konsa kriz la te pran fen, ansanm ak amizman an.

Papa m te bay lanmen ak touletwa nèg yo, li te touche tèt timoun yo, epi l te souri bay medam yo. Apresa, san l pa t gade machin yo ki te kraze a, li te chita dèyè volan an. Li te rele m pou m antre nan machin nan, epi kòmsi se pa t talè a nou te oblije ap reveye l soti nan eta tou sou l te ye a, li te kondi san fot epi l te mennen n lakay. Li te di l pa t konnen m te konn kondi, epi kòman m te renmen machin li an? Mwen te fache paske li te reprann sans li vit konsa, epi li pa t menm apresye gwo akonplisman mwen an. Kidonk, mwen te reponn wi pou kesyon an ak pou kòmantè kote l te di li te panse m pa t konn kondi a. Anvan n te rive sou fwontyè a, li te desann

vit machin nan, epi m te byen akeyi frechè a malgre l te vrèman frèt. Li te di m pran djakèt li a nan plas dèyè a epi mete l sou mwen. Nou te kondi rive nan vil la nan yon silans tou frèt.

## XXXI

Li te parèt kòmsi *Dolores* te chita nan menm plas li te chita yèswa a. Se kòmsi li pa t ni dòmi, ni manje ni ranje cheve li. Papa m te di, "Alo, ti cheri," epi l te mache nan direksyon twalèt la. Mwen te salye l, "Alo, *Dolores*" (sa fè lontan nou pa t aji kòmsi n te fanmi). Li te reponn byen vit san pale anpil, men avèk politès, epi l te konsantre sou file zegui l. Li t ap koud anpe bèl ti rido ki t apral konbat ak van an. Dèske m pa t gen anyen ankò pou m di, mwen t ale nan chanm mwen. Nan kèk minit, yon pale anpil te kòmanse nan salon an m te ka tande tèlman byen se kòmsi mi yo ki te separe nou an te fèt sèlman ak twal.

"*Bailey*, ou kite pitit ou antre nan mitan nou."

"Ti cheri, ou twò sansib. Timoun yo, pitit mwen yo pa kapab antre nan mitan nou, esepte si w kite yo."

"Kòman pou m fè kanpe li?" Li t ap kriye. "Se yo menm k ap antre nan mitan nou." Epi l te di, "Ou bay pitit fi w la djakèt ou."

"Èske se pou m te kite fredi touye li? Se sa w ta renmen, ti cheri?" Li te ri. "Ou pa t ap vle sa, pa vre."

"*Bailey*, ou konnen m te vle renmen pitit ou yo, men yo..." Li pa t ka rive dekri nou.

"Poukisa w pa di sa w vle di a. Ou se yon ti fanm pretansye, pa vre? Se konsa *Marguerite* dekri w, epi li gen rezon."

Mwen te tranble lè m te panse sou jan revelasyon sa a t apral fè l rayi l pi plis toujou.

"Ale *Marguerite* vouzan, *Bailey Johnson*. Se ou menm mwen vle marye, se pa pitit ou yo."

"Kè m fè m mal pou ou. M ap sòti. Bòn nui."

Li te frape pòt la byen fò. *Dolores* te chita ap kriye byen dousman epi kèk fwa li te mouche nen l nan mouchwa li.

Pandan m te chita nan chanm mwen an, m te jije papa m kòm yon gason vrèman mechan. Li te fin pran plezi l Meksik, epi l pa t menm montre fanm ki te ret la ap tann li an yon ti jantiyès. Mwen konnen *Dolores* te ka wè li t ap bwè, epitou li te ka wè malgre sa te fèn douzèdtan deyò, nou pa t pote okenn pwovizyon.

Mwen te regrèt sitiyasyon an epi m te menm santi m koupab. Mwen te pran plezi m tou. Mwen t ap manje "*chicharrones*"[31] pandan li menm li te chita ap priye pou misye retounen an byen. Mwen te bay yon machin ak yon mòn defi pandan li menm li t ap reflechi sou fidelite Papa mwen. Nou pa t jis ditou nan jan nou te trete l, epi m te deside al konsole li. Se pa ti admire m te admire tèt mwen dèske m te anvi al konsole yon moun mwen pa t menm renmen. Sa vle di mwen te yon bon moun. Se vre moun pa t konprann mwen, e yo pa t menm renmen m, men malgre sa, m te yon bon moun. Mwen te konn sa sa vle di pou m montre mizèrikòd. Mwen te sot nan chanm nan epi m t al kanpe nan mitan sal la, men *Dolores* pa t janm leve je l gade m. Li te kontinye koud kòmsi se lavi l li t ap eseye koud. Mwen te di l avèk menm vwa ak *Florence Nightingale*, "*Dolores*, m pa gen okenn entansyon antre nan mitan relasyon ou menm ak Papa mwen. Ou mèt kwè m." Bon zèv sa a te pèmèt mwen fè penitans pou tout lòt bagay m te fè pandan jounen an.

Pandan tèt li te ret koube li te di m, "Pèsonn p ap pale avèk ou, *Marguerite*. Se malelve pou w ap koute konvèsasyon lòt moun."

---

[31] *Chicarrones*: moso kochon fri.

Asireman, li pa t ase egare pou l te panse mi sa yo te fèt ak bwonz. Mwen te kite yon ti malelve tou piti antre nan vwa mwen. "M pa janm koute konvèsasyon lòt moun nan lavi mwen. Menm yon moun soud t ap gen difikilte pa tande sa w t ap di a. Mwen te sèlman vle fè w konnen m pa gen okenn entansyon antre nan mitan ou menm ak papa mwen. Se sa sèlman mwen te vle di."

Mwen te akonpli misyon m te bay tèt mwen an avèk siksè nan yon bò men pa avèk siksè ditou nan lòt bò a. Li te refize kite m soulaje l, men malgre sa m te aji an bonjan kretyen. Mwen te vire do m, mwen ale.

"Non, se pa sa sèlman." Li te leve je l gade mwen. Figi l te gonfle epi je l te anfle byen wouj. "Poukisa w pa retounen jwenn manman w, si w gen youn." Vwa l te tèlman dosil ou te ka kwè se di l t ap di m mete yon ti diri kuit pou li sou fou a. Si m gen youn? Enben, m ap di l sa ki nan lide mwen.

"Wi, m gen youn epi ou paka menm kanpe devan l, li pi bèl, li pi entelijan, epi..."

"Epi"--Vwal l te leve byen wo--"Li se yon bouzen." Petèt si m te pi gran, oubyen si m te gen lontan m t ap viv ak Manman m, oubyen si m te pi byen konprann jan *Dolores* te fristre nan moman an, reyaksyon mwen an pa t ap atenn nivo vyolans li te atenn nan. Mwen konnen akizasyon an pa t retire anyen nan lanmou m te genyen pou Manman m, men pawòl manmzèl la te blese jan m te konsevwa fondasyon egzistans mwen. Si te gen yon ti pench verite nan sa l te di a, m pa t ap ka viv, m pa t ap ka kontinye viv ak Manman m, e m te tèlman anvi viv avèk li.

Mwen te mache nan direksyon *Dolores* la byen move. "M ap ba w yon kalòt pou sa w sot di a, vye bouzen." Mwen te avèti l, epi m te ba l kalòt la. Li te vole soti nan chèz la tankou yon mouch, epi anvan m te ka rale kò m, li

te mawonnen avèk mwen. Cheve l te anba manton mwen, epi menm de ou twa fwa li te mawonnen bra l nan senti mwen. Mwen te oblije pouse l avèk tout fòs mwen pou m te ka demawonnen l nan senti mwen. Nou youn pa t fè okenn bri jiskaske m te pouse l tonbe nan sofa a. Lè sa a, li te pran rele. Vye egare. Sa l te atann lè l te fin rele Manman m yon bouzen? Mwen te soti nan kay la. Pandan m te nan macheskalye a, m te santi yon bagay mouye sou bra m e lè m te gade m te wè san. Rèl li yo t ap travèse nuit lan tankou wòch k ap sote sou dlo, men mwen menm mwen t ap senyen. Mwen te gade bra m byen gade men m pa t wè okenn kote k te blese. Mwen te lonje men m touche senti m, san te kouvri men mwen. Mwen te blese. Anvan m te ka fin konprann sitiyasyon an ase pou m ta reyaji, *Dolores* te ouvri pòt la, li t ap rele toujou, epi lè l te wè m, olye l te fèmen pòt la, li te kouri nan direksyon m tankou yon fanm fòl. Mwen te wè yon mato nan men l, epi san m pa t menm reflechi si m te ka retire l nan men l, m te kouri. Machin papa mwen an te chita nan pakin nan e sa te fè dezyèm fwa nan jounen an li te ofri m refij. Mwen te antre nan machin nan, m te monte vit yo, epi m te klete pòt yo. *Dolores* te pran fè wonn machin nan pandan li t ap rele byen fò, epi figi li t ap limen ak kòlè.

Papa m ak vwazen li t al vizite yo te tande rèl li yo epi yo te antoure l deyò machin nan. Li rele mwen te vole sou li, epi m te eseye touye li. Li te bay papa m defi mennen m tounen nan kay la. Mwen te chita nan machin nan epi m te santi san an ki t ap koule desann sou dèyè m pandan yo t ap eseye kalme li. Papa m te siyale m pou m ouvri vit la, e lè m te fè sa, li te di m l ap mennen *Dolores* anndan, men m mèt rete nan machin nan. Li t ap retounen vin pran swen mwen.

Tout sa k te pase nan jounen an te pran fè wonn nan lespri m e m te vin gen difikilte respire. Apre tout viktwa

m te ranpòte nan jounen an, pou m te fini l ak lanmò. Si papa m te ret anndan an twò lontan, mwen t ap twò pè pou m al frape nan pòt la pou m mande pou li, epi fason yo te elve m pa t ap pèmèt mwen al mache avèk san sou rad mwen. Jan m te panse a, oubyen jan m te konnen an, tout efò m yo te pouryen. (Lide tout bagay nan lavi m se bagay mwen t ap fè anven te sakaje lespri m toutan.) Laperèz ak kòlè te vale tout fòs mwen, epi mwen pa t ka bouje. Mwen t ap tann sa destine m t ap di pou mwen nan sitiyasyon an.

Nan kèk minit papa m te desann macheskalye a epi l te antre nan machin nan byen fache. Li te chita nan yon basen san, epi mwen pa t avèti li. Sanble l t ap reflechi pou l wè sa pou l fè avèk mwen lè l te santi bagay mouye a nan pantalon li.

"Sa l ye la a?" Li te apiye epi l te pase men l pou l te wè. Men l te soti tou wouj. "Sa sa ye, *Marguerite*?"

Mwen te reponn li avèk yon ton byen di, "Mwen blese."

"Sa sa vle di, blese?"

Sa te sèlman dire yon minit, men pou yon fwa m te rive wè Papa m ki te twouble.

"Blese." Mwen te pran plezi swiv reyaksyon li. Sa pa t anyen pou san m t ap koule desann nan kousen yo.

"Kilè? Kiyès ki blese w?"

Menm nan yon moman konsa, Papa m pa t manke pale ak bonjan gramè anglè l.

"*Dolores* ki blese mwen." Mwen te fè esprè reponn li ak pi piti enfòmasyon posib chak kou l te kesyone m pou m te ka montre l degoutans mwen pou yo tout.

"Se yon gwo blese?"

Mwen te anvi reponn li mwen pa t yon doktè e m pa t kalifye pou m te fè yon egzamen konplè, men repons sa a t ap kontrarye plan mwen an.

"Mwen pa konnen."

Li te estat machin nan, byen swa, e sa te fè m reyalize malgre m te kondi machin li an, m pa t konn kondi pou sa.

Mwen te panse nou te nan wout pou n t al nan yon sal emèjennsi, e byen kal m te kòmanse prepare plan lanmò m ak testaman mwen. Pandan mwen t ap kite lavi a, mwen t ap di doktè a, " Enben, lavi se yon liv, nou ekri sa nou gen pou n ekri ladan l, epi apresa, nou ale...". Epi nan menm moman an nanm mwen t ap vwayaje avèk diyite. Mwen t ap kite tout liv mwen yo pou *Bailey*, ansanm ak plak mwen yo ak lanmou mwen. Mwen te prèske bliye tèt mwen nan dezespwa lè machin nan te kanpe.

"Ok, ti cheri. An n ale."

Nou te rive nan yon lakou dwòl, epi anvan menm m te soti nan machin nan, li te gentan monte macheskalye kay la. Sonèt la te sonnen epi l te rele m monte macheskalye a. Lè yo te ouvri pòt la, li te siyale m pou m tann li deyò a. Apretou, san t ap koule sou mwen e m te ka wè kay la te gen kapèt. Papa m te antre anndan, men l pa t fin fèmen pòt la. Kèk minit apre, yon madanm te rele m byen dousman sou kote kay la. Mwen te swiv li nan yon sal epi l te mande m kote m te blese a. Li te ret byen dousman epi m te ka wè li te vrèman konsène. Mwen te retire rad mwen epi nou toulede te gade blese a bò kòt mwen. Li te byen kontan san an te kòmanse sispann koule, men m pa t kontan mwen menm. Li te lave blese a, epi li te mete yon pansman sou li. Apresa, nou te ale nan salon an. Papa m te souke men mesye li t ap pale a epi l te di enfimyè k te pran swen mwen an mèsi, epi n te ale.

Nan machin nan, li te esplike m se zanmi li koup la ye, epi se madanm nan li te mande pran swen mwen. Li te di l, si blese a pa t twò fon, li ta prefere li panse l pou mwen. Si l te fon, li t ap oblije mennen m lopital.

Imajinen w tripotay ki t apral blayi si yo ta konnen, pitit fi *Bailey Johnson* nan te blese e se mennaj misye ki te reskonsab? Apretou, li te yon mason, yon travayè nan lame, e premye gason nwa yo te òdone djak nan legliz Luteran. Pa gen okenn moun nwa nan vil la ki t ap ka leve tèt li si nouvèl evènman k te pase aswè a te pran lari. Tandiske madanm nan (m pa t janm vin konn non l) t ap panse m, papa m te kontakte lòt zanmi pou l te ka jwenn yon kote pou m dòmi. Nan yon lòt kay, yo te pran m, yo te ban m rad pou m dòmi ak yon kabann pou m kouche. Papa m te di m l ap tounen vin pran m nan zòn midi nan demen.

Mwen t al kouche epi m te dòmi kòmsi dezi m te genyen pou m mouri a te reyalize. Nan maten, ni espas dwòl la, ni kò rèd m te santi a pa t deranje mwen. Mwen te kwit yon gwo dejene epi m te chita avèk yon magazin pou m tann papa mwen.

A kenzan, lavi te deja aprann mwen, nan anpe sitiyasyon, reziyasyon gen valè l menm jan avèk rezistans, espesyalman lè pa gen anyen w ka fè.

Lè papa m te rive, avèk yon djakèt sou inifòm travay li a, li te mande m ki jan m te santi m, li te ban m yon dola edmi, epi l te bo m, epi li te di mwen l ap pase wè m ankò nan apremidi. Li te ri, kòm dòdinè. Enkyete?

Poukont mwen, m te imajinen moun kay la t ap tounen pou l jwenn mwen la a, epi m pa t menm sonje aparans yo. Mwen pa t ap ka tolere pitye yo oubyen mepri yo. Si m te disparèt, papa mwen t ap soulaje, san konte soulajman *Dolores*. Mwen te yon ti jan ezite twò lontan. Sa m t ap fè? Èske m te gen kran touye tèt mwen? Si mwen t al lage kò m nan lanmè a, èske m pa t ap tounen byen gonfle tankou nèg *Bailey* te wè nan vil *Stamps* lan? Lide frè mwen an te fè m kanpe sou refleksyon m yo. Sa l t ap fè si se te li menm? Mwen te ret tann yon ti tan,

epi yon lòt ti tan, epi apresa, frè m *Bailey* te kòmande m leve, ale. Men pa touye tèt ou. W ap toujou ka fè sa si bagay yo vin pi grav toujou.

Mwen te ranje anpe sandwich, m te pran anpe pansman, m te konte lajan m (m te gen plis pase twa dola ansanm ak anpe lajan meksiken) epi m te derape. Lè m te tande pòt la fèmen, m te konnen desizyon mwen an te pou tout bon. Mwen pa t gen kle epi anyen pa t ap ka konvenk mwen pou m rete tann zanmi papa m yo tounen pou yo ouvri pòt la pou mwen avèk pitye nan kè yo.

Dèske m te deyò kounye a, nan libète, m te pran reflechi sou lavni mwen. Pwoblèm jwenn lojman te konsène m sèlman pou yon ti bout tan paske m te twouve solisyon an te twò fasil. Mwen te ka retounen kay Manman m, men m pa t kapab. Mwen pa t ap ka kache l blese a. Li pa t ap ka pa remake pansman yo lè m pran manyen blese a. Epi, si mwen pa t rive kache l blese a, m te konnen t apral gen yon lòt epizòd vyolans. Mwen te panse ak pòv mesye *Freeman*, epi remò k te nan kè m pou sa k te rive a, apre tout ane sa yo, te pran trakase lespri mwen.

## XXXII

Mwen te pase jounen an ap fè vaevyen nan lari a ki t ap boule anba reyon solèy la. Sou wout mwen m te pase kote ki te gen machin pou moun tante chans yo nan jwèt aza, e yo te tante m pou yon ti moman, men apre m te eseye youn, li te klè pou mwen sèl sa mwen t ap genyen se chans, pa lajan. Mwen te ale nan yon bibliyotèk epi m te pase mwatye nan jounen an ap li, epi m te itilize twalèt la pou m chanje pansman mwen an.

Gen yon ri m te pase ki te ranpli ak vye pyès machin. Yo te tèlman pa bay anvi apwoche pi pre, m te deside al enspekte yo. Pandan mwen t ap egzaminen vye pyès yo, yon solisyon tanporè te vin nan lide mwen. Mwen t ap chache yon vye machin ki pa t pi sal pase sa pou m te ka dòmi ladan li. Inyorans mwen te fè m atann kanmenm nan maten m t ap jwenn yon pi bon solisyon. Yon machin gri ki te bò baryè a te atire atansyon m. Kousen l yo pa t dechire, epi malgre l pa t gen ni kawotchou ni anyen k te kenbe l atè a li te kanpe byen dwat. Lide mwen t apral dòmi preske deyò te ranfòse santiman m te lib. Mwen te tankou yon kap k ap flote nan van an e se volonte m sèlman ki te ka fè m desann atè. Apre m te fin deside sou machin mwen te vle a, m te antre ladan l, m te manje sandwich la, epi m te pran gade anndan machin nan pou m te wè si pa t gen twou ladan li. Laperèz mwen te genyen pou rat pa t antre epi manje nen m pandan mwen t ap dòmi (yo te rapòte anpe evènman konsa nan nouvèl) te pi kontrarye m pase nuit ki t ap vini an. Men chwa mwen an te anfòm pou evite rat, epi m te deside pa al

kontinye mache jan m te gen lide fè anvan an, epi m te chita pou m tann dòmi pran mwen.

Machin mwen an te yon zile, epi ri a kote l te chita a te lanmè a, epi m te poukont mwen, byen rechofe. Nenpòt lè m te vle ale yon lòt kote, desizyon an te nan men mwen. Pandan nuit lan t ap desann, limyè lari yo te klere espas la, epi yo te kontre ak limyè machin yo. Mwen te pran konte limyè machin yo, epi m te lapriyè anvan m te dòmi.

Limyè solèy la nan maten te reveye m epi m te twouve m nan yon espas dwòl. Mwen te glise soti sou kousen an, epi m te pase nuit lan nan yon pozisyon vrèman dwòl. Pandan mwen t ap goumen pou m ranje kò m, je m te tonbe sou yon gwoup moun, moun nwa, Meksiken, moun blan, ki t ap gade m nan vit machin nan. Yo t ap ri epi yo t ap fè mouvman ak bouch yo ki te montre m yo t ap fè kòmantè, men son yo pa t antre anndan machin nan. Yo te tèlman parèt etone, m te konnen yo pa t apral okenn kote jiskaske yo te konnen kilès mwen ye. Kidonk, m te ouvri pòt la, epi m te prepare tèt mwen pou m rakonte yo nenpòt istwa (menm laverite a) pou yo te ka kite m anrepo.

Fenèt yo ansanm ak reveye m te fèk reveye a te fè m mal wè fòm moun yo. Mwen te panse yo te granmoun. Men lè m te fin soti deyò machin nan, m te reyalize sèlman youn nan yo te pi wo pase m, epi m te sèlman yon ti kras pi jenn pase yo. Yo te mande m non m, kote m te soti, epi sa k te mennen m bò isi a. Yo te asepte esplikasyon m te ba yo a, m te soti *San Francisco*, non m se *Marguerite*, men jwèt non m se *Maya*, epi m sèlman pa genyen okenn kote pou m dòmi. Byen jantiman, ti gason k te pi wo a, ki te di non l se *Bootsie*, te di m byenvini, epi l te di m ka rete tout tan m vle depi m te respekte prensip yo te genyen: fi ak gason pa dòmi ansanm nan menm espas. An reyalite, esepte lè lapli tonbe, chak moun te gen

machin pa yo pou yo dòmi. Men, dèske anpe nan machin yo te gen twou, lè lapli yo te oblije pataje espas yo ak youn lòt. Yo pa t asepte vòlè nan mitan yo, pa paske yo te panse sa pa moral, men paske yo pa vle atire atansyon lapolis nan espas la. Dèske yo tout te jenn, si lapolis te debake, yo t ap ranmase yo tout voye oubyen nan kay pou timoun lari oubyen nan prizon timoun. Chak moun te gen yon travay. Pifò ti fi yo te ranmase boutèy epi lè wikenn yo te travay nan yon restoran. Ti gason yo te bale lakou, bale ba, epi yo te sèvi kòm mesaje pou anpe magazen moun nwa yo. *Bootsie* te kenbe tout lajan an epi l te itilize l pou tout moun.

Pandan mwa m te pase nan katye a, m te aprann kondi (youn nan ti gason yo te gen yon gran frè ki te gen yon machin ki ka bouje), di betiz epi danse. *Lee Arthur* te sèl ti gason ki te patisipe nan gwoup la epi ki t ap viv lakay li ak manman li. Madan *Arthur* te travay lannuit, kidonk, lè vandredi swa tout ti fi yo te ale lakay li al benyen. Nou te lave rad nou nan machin alave yo, e lè n te bezwen pase nou te ale lakay *Lee* a epi nou te pataje travay pase a menm jan nou te pataje tout lòt bagay. Lè samdi swa, nou te patisipe nan konpetisyon *Silver Slipper* ą, kit nou te ka danse ou non. Prim yo te tante nou (200 dola pou premye koup ki genyen an, 150 dola pou dezyèm koup la, epi 100 dola pou twazyèm nan), epi *Bootsie* te rezonnen si nou tout te antre nan konpetisyon an, nou t ap gen plis chans genyen. *Juan*, ti gason meksiken an, te patnè dans mwen, epi malgre ni li menm ni mwen menm nou pa t pi fò pase sa, nou te vrèman briye nan sal dans lan. Li te vrèman kout, li te gen yon pil cheve ki t ap woule sou tèt li, epi mwen menm mwen te trè fen, nwa, epi wo tankou yon pyebwa. Pandan dènye wikenn mwen te pase avèk yo, nou te rive genyen dezyèm prim nan. Dans nou te pèfome

a difisil pou m dekri esepte pou m di nou te danse avèk menm pasyon ak enèji ou ka obsève nan yon lit.

Apre yon mwa, fason m te panse ak reflechi te tèlman chanje, m pa t ka menm rekonèt tèt mwen. Gwoup la te tèlman asepte m san rezèv, yo te touye vye santiman k te nan mwen an ki te fè m doute tèt mwen. Kilès ki ta di sa, se anpe timoun k ap viv nan lari ki te rive fè m santi m se youn nan fanmi limanite a. Apre m te fin chache epi vann boutèy ansanm avèk yon ti fi blan ki te soti *Missouri*, yon ti Meksiken ki te soti *Los Angeles*, epi yon ti fi nwa ki te soti *Oklahoma*, m pa t janmen ankò santi kòmsi m se yon moun etranj oubyen dwòl nan mitan moun. Nan ti kominote nou an, nou te tèlman asepte youn lòt san kritik, esperyans lan te tabli yon ton tolerans nan lavi mwen.

Mwen te telefone Manman m (vwa l te rale lespri m nan yon lòt monn) epi m te mande l voye chache mwen. Lè l te esplike m li t ap voye tikè mwen an bay papa m, m te esplike l li t ap pi fasil pou l voye l nan biwo avyon an, epi m t apral pran li. San pwoblèm ni pale anpil, li te dakò.

Jan n te viv ansanm nan te fè m panse nouvo zanmi m yo pa t ap montre anpil emosyon lè m te anonse yo m prale. Apre m te fin pran tikè a, m te anonse avèk yon atitid byen vag mwen t ap kite yo nan demen. Yo te asepte anons mwen an avèk menm atitid la, byen vag, san repwòch (epi se pa t fent yo t ap fè) epi tout moun te swete m fè bon vwayaj, epi pou tout bagay ale byen pou mwen. Mwen pa t vle di gwoup la ak machin mwen an orevwa, kidonk m te pase tout nuit lan nan yon sinema ki te ouvè tout lannuit. Yon ti fi, m pa menm ka sonje figi l ak non l byen jodi a, te ban mwen yon bag lamitye, epi *Juan* te ban mwen yon mouchwa nwa pou si m te anvi ale legliz kèk fwa.

Mwen te rive *San Francisco* pi mèg pase jan m te ye anvan an, avèk kò m tou gaye, epi san malèt. Manman m te voye je gade m epi l te di m, "Pa gen manje kay papa w? Pito w al manje pou w kouvri zo sa yo." Li te ban m atansyon l, epi m te chita sou tab la avèk yon pakèt bòl manje li te prepare espesyalman pou mwen.

Mwen te lakay mwen ankò. Epi Manman m te yon bon fanm. *Dolores* li menm te yon egare, epi, pi enpòtan toujou, yon egare ki t ap bay manti.

## XXXIII

Kay la te parèt pi piti, pi dousman apre m te retounen an, epi *San Francisco* pa t fasine m ankò. Granmoun yo te pèdi sajès ki te kouvri figi yo an. Mwen te rezonnen mwen te echanje konesans pou jenès, men sa m te genyen an te gen plis valè pase sa m te pèdi a.

*Bailey* te pi granmoun tou. Li te menm vin gen yon pakèt ane anplis mwen. Pandan ete sa a, li te fè zanmi avèk anpe ti gason vagabon. Langaj li te chanje. Chak fraz li te di te sezonnen avèk anpe mo "slang". Petèt li te kontan wè m, men li pa t aji kòmsi l te kontan. Lè m te eseye esplike l tout sa k te rive m, li te tèlman pa t parèt enterese, m te vin pa anvi rakonte l ankò. Zanmitay li yo, avèk vès yo, chapo yo, ak chèn byen lonk kwoke nan sentiwon yo, te pran abitid layite kò yo nan salon kay la. Yo te bwè alkòl an sekrè epi yo te rakonte vye blag sal. Malgre m pa t regrèt anyen, m te di tèt mwen afè grandi a pa t yon bagay fasil ditou.

Nan yon sans, frè mwen an avèk mwen te vin pi pwòch. Kounye a, m te ka danse devan yon piblik. Tout leson Manman m te ban mwen yo pa t bay okenn rezilta, malgre li menm li se yon dansè natirèl. Men dèske m te gen plis konfyans nan tèt mwen kounye a, m te ka kite mizik la mache nan san m epi kite l gide kò mwen.

Manman m te kite nou ale nan dans yo te konn òganize nan sant nan vil la. Nou te danse dans "*jitterbug*" la lè mizik *Count Basie* yo t ap jwe, dans "*Lindy*" ak dans "*Big Apple*" lè mizik *Cab Calloway* yo t ap jwe, epi dans "*Half Time Texas Hop*" lè mizik *Duke Ellington* yo t ap jwe. Nan kèk mwa, bèl gason *Bailey* ak sè byen wo li a te sezi

atansyon tout moun nan kominote a ki te di nou te fou pou danse (e sa te dekri nou byen).

Malgre m te riske lavi m (san m pa t planifye sa) pou m te ka defann li, repitasyon Manman m ak imaj li nan kominote a pa t okipe lespri m prèske ditou ankò. Se pa paske m pa t konsène pou li, men m te sispann konsène m ak tout bagay, ak tout moun. Souvan m te panse sou jan lavi a anwiyan apre yon moun fin viv tout bagay ki te ka etone li. Nan de mwa, mwen te santi m blaze.

Manman m ak *Bailey* te mawonnen nan yon konba. Youn pa t ka viv san lòt, epi youn pa t ka viv ak lòt, epi plizyè reyalite sosyete a t ap pouse yo nan wout separasyon. Pou yon ti bagay nèryen, Manman m te di *Bailey* mete l deyò nan kay la. Epi, li menm tou, byen vag, li te tonbe dakò. *Bailey* te gen sèzan, li te piti pou laj li, li te ase entelijan pou l akonpli nenpòt bagay epi li te damou Manman Cheri li a. Men se te ewo Manman m yo ki te zanmi Manman m epi zanmi l yo te anpe gwo gason ki t ap mennen gwo biznis rakèt. Yo te gen abitid mete djakèt di mil goud, soulye twa mil goud, ak chapo gwo non. Men yo ak pye yo pa t etranje nan sal maniki pediki. Kòman yon ti gason sèzan t ap ka kanpe anfas moun konsa? Li te oblije fè sa l kapab. Li te atache l ak yon vye pwostitye blan, li te mete yon bag dyaman nan dwèt li, epi l te abiye ak yon djakèt gwo non. Li pa t rann li kont se aseptans Manman l li t ap chache avèk bagay sa yo. Epi Manman m li menm pa t reyalize se te bagay li menm li te prefere yo ki t ap pouse *Bailey* aji konsa.

Mwen te chita m ap gade teyat yo t ap jwe a, yon trajedi, ki t apral atenn fen li. Li pa t ap posib pou m fè okenn entèvansyon. Li t ap pi fasil pou m te fè yon entèvansyon kont yon move tan oubyen solèy la k ap leve. Si Manman m te yon bèl fanm tout gason te prè pou obeyi, li te an menm tan yon manman, epi "yon bon

manman". Li pa t ap tolere pou yon vye bouzen esplwate epi itilize pitit gason li a avèk entansyon pou vale jenès li epi gache avni li. Pa t ap gen sa pyès.

*Bailey* li menm te pitit manman li. Li pa t gen okenn entansyon koube l menm devan pi bèl fanm nan monn nan. Pozisyon l kòm manman l pa t chanje anyen nan desizyon li.

Mete w deyò? O, ak plezi. Demen? Poukisa demen? Pouki pa jodi a? Jodi a? E kounye a menm? Men, ni youn ni lòt pa t ka bouje jiskaske yo te fin negosye pa yo nan dans lan.

Pandan semèn konba yo t ap viv la, m te plonje nan dezespwa, san konprann anyen. Yo pa t pèmèt mwen di betiz, men *Bailey* te pran lanse nenpòt vye pawòl nan direksyon Manman mwen. Manman m te ba l bonjan repons, epi se te sèlman mwen menm li te mande eskiz pita.

Yo pa t mele m nan batay yo a. Li t ap pi kòrèk pou n di dèske ni youn ni lòt pa t bezwen okenn moun kore yo, yo te kite m andeyò teyat yo a.

Mwen te tankou Laswis nan dezyèm gè mondyal la. Bonm t ap tonbe toupatou bò kote m, moun t ap soufri, men m te san pouvwa paske yo deziye m kòm peyi andeyò konba a--kidonk, pa t gen espwa. Nan yon apremidi byen òdinè, epi sanzatann, konba a te atenn yon moman kritik ki t apral mennen yon ti soulajman. Li te deja onzè depase nan aswè, kidonk m te kite pòt mwen ouvri pou m te ka tande Manman m sòti, oubyen *Bailey* k ap monte macheskalye a.

Radyo a anba a t ap sonnen chante *Lonnie Johnson* nan ki gen tit, "Demen swa, èske w ap sonje sa w te di aswè a?" Vè diven t ap frape youn ak lòt epi plizyè vwa t ap pale. Yon fèt t ap bouyi anba a, epi *Bailey* t ap antre apre onzè malgre Manman m te entèdi l fè sa. Si l te antre

anvan minwi, li t ap satisfè pou l te sèlman ba l kèk souflèt pandan li t ap joure li.

Minui te vini epi l te ale, m te chita sou kabann nan, mwen t ap jwe kat, epi se pa t dènye fwa m t ap jwe jwèt kat sa a poukont mwen....

"*Bailey*!"

Mont mwen te montre inè dimaten.

"Wi, Manman Cheri?" Li te mete l angad. Vwa l te melanje ak dous ak sèl, epi l te mete aksan sou "cheri" a.

"Mwen sipoze ou se yon gwo gason kounye a... Bese radyo a."

Dènye pawòl la te ale nan direksyon moun ki t ap fete yo.

"Èske se onzè l ye *Bailey*?" Se te yon fent, pou l te ka atake *Bailey* sanzatann.

"Li apre inè, Manman Cheri." Li te ouvri konba a, epi soti nan moman sa a, chak atak t ap dirèk.

"*Clidell* se sèl gwo nèg nan kay la, epi si w panse ou tèlman gwo gason..." Vwa l te leve byen wo.

"M aprale kounye a, Manman Cheri." Fason l te di pawòl la te aksantye anons li an. San l pa t fè Manman m senyen, li te pèse l ak epe li.

Kounye a, dèske konvèsasyon an te vin ap kondi tèt li, Manman m pa t gen okenn chwa esepte ale jiskobou.

"A, enben sa w ap tann toujou pou w derape." Avèk sa, talon l te pran fè bri pandan l ta p desann nan koulwa a epi *Bailey* li menm t ap prese monte macheskalye a pou l ale nan chanm li.

Gen yon pawòl ki di lè lapli finalman tonbe, epi glise desann ak tout labou, nou menm ki pa ka kontwole l, oblije sèlman fè yon soupi. Se yon santiman vrèman twoublan, lè w santi w ap viv dènye moman monn nan.

Menm lè sansasyon sa yo pa frape moun souvan, omwen yo pa yon mistè pou nou.

*Bailey* t ap kite kay la. A inè dimaten, ti frè mwen an ki te pwoteje m nan jou pi nwa yo kont tout sa m te ka pè, t ap kite kay la.

Mwen te konnen se sa k te gen pou rive, men m pa t gen kran adrese l pou m soulaje lespri l, e menm ede l pote fado a.

Malgre lide m pa t di m, m te ale nan chanm li an, epi m te jwenn li ap voye rad li yo nan yon sak zòrye. Li te tèlman parèt granmoun pou laj li, m te santi m wont. Nan ti figi l, ki te gonfle tankou yon kout pwen, m pa t ka retwouve frè mwen an, epi lè m pa t fin konnen sa pou m te di l, m te mande l si m mèt ede l, li te reponn, "Ale w vouzan."

Mwen te apiye sou pòt la, mwen te ofri l prezans mwen san m pa t di anyen ankò.

"Li vle m kite kay la, se sa? Enben, m ap soti la a tèlman vit, dife ap pran nan lè a. Li konsidere tèt li tankou yon manman? Han! Mande Bondye padon. Se dènye fwa l ap wè mwen. M ap ka sipòte tèt mwen. M ap toujou ka sipòte tèt mwen."

A yon moman, li te remake m te toujou kanpe nan pòt la, epi konsyans li te rekile pou l te sonje relasyon nou.

"Maya, si w vle ale kounye a tou, an n ale. M ap pran swen w."

Li pa t tann yon repons; men, rapidman li te retounen ap pale ak pwòp nanm li. "Li pa p sonje m, e mwen menm tou mwen pa p okenn sonje l."

Li te fini foure soulye l sou tèt chemiz ak kravat li yo, epi chosèt li yo te pandye nan tèt zòrye a.

"Maya, ou mèt pran liv mwen yo."

Dlo nan je mwen yo pa t pou ni *Bailey* ni Manman m ni mwen menm, men pito yo te pou tout kretyen vivan k

ap viv nan lonbray soufrans lavi a. Si se pou n te evite moman sa yo, fòk nou t a refèt ankò, epi refèt avèk konesans lòt jan ak lòt fason pou n aji. Men, menm lè sa a?

*Bailey* te ranmase zòrye a, li te pase bò kote m, epi l te plonje desann macheskalye a. Pandan pòt devan an t ap fèmen, radyo a anba a te anvayi kay la epi *Nat King Cole* t ap avèti monn nan nan yon chante, "pou yo ranje kò yo pou yo ka vole." Kòmsi yo te kapab, kòmsi moun te gen yon chwa.

Je Manman m te tou wouj epi figi l te gonfle anpil nan demen maten. Men, li te ranje lespri l pou l te ban m menm ti souri li an ki esprime, "anyen pa mòl", epi l te okipe tèt li ak travay fè dejene ak fè ti kwen monn li an briye. Pèsonn pa t site non *Bailey* kòmsi tout bagay te nòmal, kòmsi tout bagay te jan yo te toujou ye.

Kay la te ranpli avèk panse nou t ap panse, men nou pa t esprime, e m te oblije ale nan chanm mwen pou m te ka respire. Mwen kwè m te konnen kote l t ale, epi m te deside pou m t al kote l pou m ofri l sipò mwen. Nan apremidi, m te ale nan yon kay ki te plen chanm. Yon madanm, ki te ka gen trantan ou plis te reponn lè m te sonnen sonèt la epi l te di m *Bailey* te anlè a.

Je l te wouj menm jan avèk jan je Manman m te ye nan maten an, men figi l te pèdi estrès ki make sou li yèswa a. Byen serye, li te envite m nan yon chanm ki te gen yon kabann kouvri, yon chèz, yon chemine ak yon tab.

Li te kòmanse pale pou l te ka eseye efase sitiyasyon dwòl nou t ap viv la.

"Bèl chanm, pa vre? Ou konnen li trè difisil pou jwenn yon chanm kounye a. Akoz gè e tout sa... *Betty* abite la [*Betty* se te non pwostitye blan an] epi l te jwenn chanm

sa a pou mwen... Maya, ou konnen, li pi bon konsa... M vle di, m se yon nonm, e fòk mwen endepandan..."

Mwen te vrèman fache paske li pa t joure ni kondane Manman m, oubyen pale kòmsi yo te trete l mal.

"Ebyen"--Mwen te kòmanse pale--"Si Manman m te vrèman yon manman li pa t ap..."

Li te kanpe m, li te leve men li. "Ret tann, *Maya*, li te gen *rezon. Gen yon sezon e yon lè nan lavi chak nonm...*"

"*Bailey*, se sèzan wi ou genyen."

"Wi se vre, nan yon sans. Men nan yon lòt sans sa fè lontan mwen pa gen sèzan sèlman. Antouka, gen yon lè ki rive yon nonm dwe pran lavi l anchaj epi fè fas ak lavi a... Kòm mwen t ap di Manman Cheri mwen an, m rive yon..."

"Kilè w t ap pale ak Manman n...?"

"Maten an, m te di Manman Cheri..."

"Ou te rele l nan telefòn?"

"Wi. Epi l te vin la a. Nou te gen yon vrèman bon konvèsasyon." Li te chwazi mo l yo tankou yon pwofesè lekòl dimanch. "Li konprann tout bagay konplètman. Gen yon lè ki rive nan lavi yon nonm ki mande pou l lanse bato chans li nan lanmè a... Antouka, l ap òganize avèk yon zanmi l nan *Oakland* pou l jwenn yon travay pou mwen nan bato *Southern Pacific* la. Maya, se sèlman kòmansman bagay yo. Mwen ap kòmanse kòm yon sèvè, apresa kòm yon atandan, epi lè m fin konnen tout sa k gen pou konnen nan dosye sa a, m ap vanse pi devan... Lavni m parèt bèl devan mwen. Nèg nwa poko menm kòmanse montre sa yo ka rann nan batay la. Kanta pou mwen menm, m ap fè yo wè mwen."

Chanm li an te gen sant grès, kòmsi yo te sot fè manje, melanje ak sant likid pou netwaye fou ak yon sant ansyen, men figi *Bailey* te montre li te kwè freshè pawòl li

yo, epi m pa t gen kè pou m te dekouraje l avèk reyalite lavi a.

Pwostitye yo t ap premye pou monte kabann nan epi dènye pou leve nan chanm sou kote a. Soup poul pou vann ak jwèt aza te soulve yon pakèt bri vennkat sou vennkat nan chanm anba yo. Sòlda ak maren ki t ap tann tou pa yo pou y al nan gè a t ap kraze fenèt, kase kay moun toutalantou. Yo t ap eseye kite mak yo pou pwòp tèt oubyen nan memwa yon kanmarad gè a te deja manje. Yon chans pou yo te pèse doulè yo. *Bailey* te chita epi l te lwen nan refleksyon sou desizyon li an tandiske jenès li te vwale je li. Si m te gen okenn konsèy pou m te ba li, m pa t ap ka penetre lespri l ak konsèy sa a. Epi, sa m te pi regrèt sèke m pa t menm gen okenn konsèy pou m te ba li.

"Mwen se sè w, epi nenpòt sa m ka fè a, m ap fè li."

"Maya, ou pa bezwen bay tèt ou pwoblèm pou mwen non. Se sa sèlman m vle w fè. Pa bay tèt ou pwoblèm. M ap anfòm."

Mwen te kite chanm li an paske, epi sèlman paske, nou te di tout sa n te ka di. Pawòl nou pa t ka di yo t ap pilonnen panse nou pa t menm ka esprime yo, epi sa te rann atmostfè nan chanm nan lou.

## XXXIV

Pita, chanm mwen an te sonb tankou yon simityè. Li t ap enposib pou m ret ladan l, men an menm tan m pa t anvi ale okenn kote. Lide kite lakay la pa t ap gen okenn efè sou mwen apre epizòd Meksik la ak tan m te pase ap viv nan lari ak timoun san kay yo. Men bezwen m te genyen pou yon bagay kèlkonk te chanje nan lavi m te fòje yon wout nan lide mwen.

Men sa mwen t ap fè. Repons lan te vin nan lespri m toudenkou tankou lè yon machin fè kolizyon ak yon lòt. Mwen t apral travay. Li pa t ap difisil pou m konvenk Manman m; apretou, nan lekòl la yo te deja fè m avanse yon klas, epi Manman m te kwè anpil nan lide chak moun dwe sipòte tèt yo. An efè, l ap byen kontan tande m gen kran pou m kòmanse travay, paske sa t ap reflete pwòp karaktè pa li. (Li te renmen fè lwanj tèt li kòmsi li te premye fanm ki te gen kòm prensip, "Fè zafè w ou menm.")

Dèske m te fin deside jwenn yon travay, sèl sa k te rete se pou m te wè ki kalite travay m te ka fè. Fyète entelektyèl mwen te enpeche m chwazi tape kòm sijè nan lekòl, kidonk, sa te andikape m pou travay nan biwo. Travay nan faktori yo ak sou bato yo te mande pou yon moun genyen batistè, sa t ap devwale mwen te sèlman gen kenzan, epi lalwa pa t ap pèmèt mwen travay. Kidonk, travay ki te ka peye byen yo pa t disponib pou mwen tou. Fanm te kòmanse ranplase gason yo kòm chofè bis piblik yo, epi lide mwen menm ki t ap kondi bis yo monte desann nan zalantou vil *San Francisco* a avèk inifòm ble

maren m sou mwen, avèk valiz mwen pou m bay monnen, tout sa te eksite lespri m.

Manman m te reyaji jan m te panse li t ap fè a. Monn nan t ap chanje byen rapid, moun t ap fè lajan, te tèlman gen yon pakèt moun k ap mouri *Guam* ak Almay, anpil etranje te vin bon zanmi toudenkou. Lavi te bon mache epi lanmò menm te pou granmesi. Kòman li t ap fè gen tan pou l panse sou karyè akademik mwen?

Lè l te mande m sa m te gen lide fè, m te reponn li m t ap chache yon travay nan bis piblik yo. Li te rejte lide sa a avèk deklarasyon: "Yo pa asepte moun nwa nan travay bis sa yo."

Mwen ta renmen di premye reyaksyon m se te kòlè ki te answit mennen m pran yon desizyon pou m pwoteste jouk yo te chanje lwa diskriminasyon sa a. Men alaverite, se te plis dekouraje sa te dekouraje mwen. Mwen te deja anvizaje tèt mwen avèk inifòm ble m byen pwòp sou mwen, avèk bous lajan an pou m bay monnen kwoke nan senti m, epi yon bèl souri pou moun ki t ap monte bis la pou m swete yo bon jounen.

Lè m te fin dekouraje kont mwen, m te pran santi kèk lòt santiman jouk mwen te vin santi m vrèman vekse, epi finalman yon santiman tankou yon chen anraje te sènen lespri m.

Mwen t apral travay nan bis piblik yo, epi mwen t ap abiye avèk inifòm ble a. Manman m te montre m l ap kore m lè l te di, "Se sa w vle fè? Enben, nan tout bagay se eseye. Fè tout sa w kapab. Mwen di w konbyen fwa, moun ki met nan lide yo yo pa kapab se moun ki vrèman pa deside, epi ki pa konsène. Ni youn ni lòt pa p gen okenn kote pou yo rete."

Sa l te vle di m sèke pa gen anyen yon moun paka fè, e yon moun ta dwe konsène l avèk tout bagay. Pawòl li yo te yon gwo ankourajman pou mwen.

Lè m te rive nan biwo konpayi bis plibik la, sekretè a te parèt byen etone pou l te wè m kanpe devan li an, menm jan mwen te byen etone wè jan biwo a te raz. Mwen te atann yon pi bèl biwo ak kapèt epi bèl dekorasyon. Si yo pa t mete yon kwa devan m pou anpeche m fè sa m vle fè a, m te ka menm deside m pa t enterese travay pou yon konpayi raz konsa. Men, m te pwoche l, epi m te di l m te vin chache travay. Li te mande m si se te yon lòt konpayi travay ki te voye m, e lè m te reponn li non, li te di m yo te sèlman ap asepte moun lòt konpayi voye.

Mwen te fè l sonje nan jounal maten an yo te sèlman di yo bezwen chofè. Li te fè figi l parèt vrèman etone yo pa t eklèsi kondisyon yo nan jounal la, men m pa t kwè li pou yon segonn.

"Mwen vle ranpli aplikasyon pou djòb m te wè nan jounal "*Chronicle*" la maten an, epi mwen ta renmen wè manadjè a." Pandan mwen t ap pale byen fyè epi m t ap gade sal la kòmsi mwen menm mwen te gen ponp gazolin ki t ap ponpe nan lakou lakay mwen, m te santi tout anba bra m t ap pike mwen. Li te jwenn yon fason pou l debarase l avèk mwen.

"Li soti. Li pa p la tout jounen an. Ou ka rele demen epi si l la, m asire ou w ap ka wè l." Epi l te vire chèz li kòmsi pou l te tou fè m konnen m mèt ale.

"Tanpri fè m konnen non manadjè a."

Li te fè yon ti vire epi l te pran pòz byen etone dèske l te wè m la toujou.

"Non li. Non kiyès?"

"Manadjè a."

Nou te vrèman deside jwe sèn ipokrizi a jiska lafen.

"O, manadjè a? Non l se Mesye *Cooper*, men m pa kwè w ap jwenn li la demen. Li...men kanmenm ou ka eseye."

"Mèsi."

"Pa gen pwoblèm."

Epi m te soti kite sal biwo a pou m al tonbe nan sal datant lan. Lè m te rive nan lari a, m te pran kontanple jan sekretè a avèk mwen t ap swiv fidèlman mach sosyete a te etabli a, malgre mwen pa t janm twouve m nan yon sitiyasyon konsa deja, e byen petèt se te menm jan pou li tou. Nou te tankou aktris, ki malgre nou te konn sèn nan pakè, nou te toujou ka kriye anouvo anfas trajedi a epi ri anouvo pati rizib yo.

Rankont dezagreyab sa a pa t gen anyen pou l wè avèk mwen, moun mwen ye nan pwofondè kè mwen an. Nonplis, li pa t gen anyen pou l te wè avèk ti sekretè a. Evènman sa a te senpman yon vye rèv moun blan egare yo te reve, epi ki te ret la ap plede fè nou tout fè kochma. Sekretè a avèk mwen te tankou *Hamlet* ak *Laertes* nan dènye sèn liv *Shakespeare* la, kote akoz zak yon zansèt, nou te oblije ap goumen jouk nou te touye youn lòt. Epitou, sa te oblije fèt paske fòk teyat la tèmine yon kote kèlkonk.

Mwen te ale pi lwen pase padone sekretè a, m te rekonèt li kòm yon viktim menm jan avèk mwen nan yon vye teyat.

Nan lari a, lè m te pran bis piblik la epi m te peye, dam blanch ki t ap kondi a te gade m avèk move je ki te òdinè pou moun blan yo lè yo te kwaze yon nwa. "Antre nan bis. Ale rantre nèt anndan bis la." Epi l te touche ti bous pou l bay monnen an.

Li te pale nan fason moun Sid yo, epi sa te pèse konsantrasyon m, e m te pran reflechi byen reflechi. Tout se manti, manti pou konfòte tèt yo. Sekretè a pa t inosan, e mwen menm tou mwen pa t inosan. Tout sèn ki te dewoule nan biwo tou raz la te gen pou l wè dirèkteman avèk mwen menm, po nwa mwen an, epi dirèkteman avèk li menm tou, po blanch li an.

Mwen pa t antre byen fon anndan bis la jan li t ap kòmande m fè a, mwen te rete la tou pre li a, epi m te pran gade l fiks. Nanm mwen te tèlman kanpe sou desizyon l, san ki te nan venn mwen te pran sote, epi figi m te rete byen serye.

KANMENM, M AP GEN DJÒB LA. M AP VIN YON CHOFÈ BIS PIBLIK YO, EPI TI BOUS LAJAN AN PRAL PANDYE NAN SENTI M POU M REMÈT MONNEN. M AP FÈ L KANMENM.

Nan semèn ki te vini yo, m te pran aji ak tout detèminasyon mwen. Òganizasyon gwoup moun ki te ka ede m yo te pran fè m fè vaevyen soti nan youn ale nan yon lòt lè m te mande sipò yo. Poukisa se djòb sa a menm mwen te vle a? Te gen plizyè lòt djòb ki t ap pran moun epi ki t ap peye doub sa chofè bis piblik yo touche. Travayè nan biwo òganizasyon sa yo te panse m fou. Sa te posib.

Vil *San Francisco* a te vin yon etranje devan je m, epi zòn m te renmen yo te vin ranpli m ak move santiman. Batiman ki lontan te fè m sonje ekip tankou *Forty-Niners* yo ak lòt antrepriz tankou *Diamond Lil*, *Robert Service*, *Sutter* and *Jack London*, te vin tounen anpe kote ki te deside kenbe m deyò. Mwen te tèlman ale nan biwo konpayi bis pliblik la souvan, se kòmsi m t ap travay la. Mwen te vin gen plis moun k ap konbat kont mwen. Mwen pa t sèlman konbat ak moun nan biwo bis la, men avèk tout batiman kote biwo a te ye a ansanm avèk operatè l yo.

Pandan peryòd difisil sa a, Manman m avèk mwen te pran premye pa nan direksyon pou n admire youn lòt kòm de granmoun. Li pa t janm mande m pou m ba l okenn rapò, epi mwen menm tou m pa t esplike l okenn detay. Men, chak maten, li te fè dejene, li te ban m lajan pou m pran bis epi pou m te manje, kòmsi se travay mwen t apral travay. Li te konprann fason dwòl lavi a, se

nan goumen pou nou jwenn satisfaksyon. Li te klè pou li se pa t chache m ta chache fè konnen m, men m sèlman te bezwen fè tout sa m kapab anvan m te abandonnen.

Yon jou maten pandan m t apral derape li te di m, "Lavi a ap ba ou egzakteman sa w met ladan li an. Mete tout ou menm nan tout sa w ap fè, epi priye, epi apresa ou ka ret tann." Yon lòt fwa li te fè m sonje, "Bondye ede moun ki ede tèt yo." Li te gen tout yon magazen ti pawòl konsa li te lage nan zòrèy mwen lè okazyon an te mande sa. Malgre m pa t renmen moun ap plede di pawòl pwovèb nan zòrèy mwen, vwa l te bay yon son nouvo chak fwa l te pale avèk mwen, epi sa te fè m reflechi menm si se te pou yon ti tan. Jis apre, lè yo te pran mande m kòman m te fè jwenn djòb mwen an, m pa t janm ka esplike trè byen. Mwen te sèlman konnen yon jou, ki te sanble anpil ak lòt jou anvan yo, m te chita nan biwo bis piblik la, avèk espwa pou yo te ban m yon entèvyou. Sekretè a te rele m vin kote l epi l te lonje yon bann papye ban mwen. Se te aplikasyon pou travay la. Li te di m fòk mwen ranpli twa aplikasyon. Mwen pa t gen tan egzaminen si se genyen m te genyen batay la paske kesyon nan aplikasyon yo te fè m sonje nesesite pou m bay kèk bon manti. Ki laj mwen? Ki lòt travay mwen te genyen deja? Konbyen m te touche nan travay sa yo? Poukisa m te kite travay mwen te genyen an? Bay de moun ki pou sèvi w kòm referans, yo pa dwe manm nan fanmi w.

Pandan m te chita sou yon ti tab sou kote, m te pran fabrike tout yon istwa kote verite, prèske verite ak bonjan manti te mawonnen youn ak lòt. Mwen te kenbe figi m byen serye (m te fò nan fè sa kounye a) epi m te ekri istwa *Marguerite Johnson*, 19 an, ansyen konpay ak chofè Madam *Annie Henderson* (yon dam blanch) nan vil *Stamps*, *Arkansas*.

Yo te fè m fè tès san, tès entelijans, tès sante fizik, epi yon bon jou yo te anplwaye m kòm premye chofè nwa nan bis piblik *San Francisco* yo.

Manman m te ban m lajan pou m te bay yon bòs tayè fè inifòm ble mwen an, epi yo te antrene m pou montre m kòman pou m ranpli kat travay yo, pou m remèt monnen ak machin nan epi pou m mete so sou papye transfè pasaje yo. Tan an te konble epi yon jou, alafen tout bagay, m te chita dèyè volan bis pliblik la, m t ap souri jantiman epi m t ap envite pasajè yo "silvouplè antre nèt anndan bis la."

Pandan tout yon semès, bis yo avèk mwen te monte desann ti mòn vil *San Francisco* yo. Mwen te pèdi bezwen m te genyen pou katye moun nwa yo te pwoteje m, epi m te pran travèse soti nan ri *Market* la kote yo te konstwi yon kay pou moun nan lari yo, ale nan zòn *Golden Gate Park* la rive nan zòn *Sunset District* la kote kay yo te sanble yo pa t gen okenn moun k ap viv ladan yo.

Yo te tèlman òganize orè travay mwen an yon jan dwòl, li te fasil pou m te imajinen se mechanste ki t ap motive manadjè m yo. Lè m te pataje sa avèk Manman m, li te di m, "Pa enkyete w. Ou mande sa w te vle a, epi kounye a w ap peye pou sa w jwenn nan. M ap montre w premye fado y ap eseye met sou ou a pa anyen ditou lè w prepare w byen pare."

Manman m pa t dòmi pou l te ka mennen m al pran bis la a 4:30 chak maten, oubyen pou l te vin chache m lè m te fin travay jis anvan solèy leve. Danje lavi a te konvenk li malgre mwen t ap oke nan bis piblik yo, sa pa t ap bon ditou pou l te lage "bebe li a nan men yon chofè taksi."

Lè lekòl te rekòmanse nan sezon prentan, m te reprann aktivite eskolè m. Mwen te santi m prepare toutbon, epi m te santi m vin vrèman pi endepandan

paske kounye a mwen te gen yon kanè bank. Anplis m te gen rad mwen t achte ak pwòp lajan mwen. Tout bagay sa yo te pouse m panse sa t ap pèmèt mwen antre nan bonjan zanmitay ak kanmarad mwen yo.

Men, sa pa t rive ditou. Nan kèk semèn sèlman, m te reyalize mwen menm ak kanmarad lekòl mwen yo pa t aprale nan menm direksyon. Yo te eksite pou bagay tankou pwochen match foutbòl la, tandiske nan menmwa m, mwen t ap kontanple esperyans kondi yon machin soti nan tèt yon mòn Meksik desann anba. Yo te konsène anpil avèk kesyon kiyès ki t ap vin prezidan pwomosyon an, ak ki lè dantis t apral retire sèk ki t ap ede dan yo rete dwat nan bouch yo, tandiske mwen menm mwen t ap sonje jan m te dòmi pou yon mwa nan lari ansanm ak djòb mwen kòm chofè ki te kenbe m nan lari byen ta.

San m pa t vle, m te grandi soti nan yon etap kote m pa t menm konnen degre inyorans mwen, epi m te rive nan yon lòt etap kote m te kapab pran konsyans sou sa m te konnen. Sa k te pi rèd nan kondisyon m te ye a, m pa t menm konnen sa m te vrèman konprann nan lavi. Mwen te konnen m pa t konn anpil bagay, men m te sèten se pa t nan lekòl *George Washington High School* m t ap aprann sa m potko konnen yo.

Mwen te pran abitid sote jou lekòl. Lè konsa m t al mache nan plas piblik *Golden Gate Park* la bò kote gwo magazen *Emporium Department Store* la. Lè Manman m te vin konnen mwen t ap sote jou lekòl, li te di m si m pa t vle ale lekòl yon jou, m pa t gen okenn egzamen, m t ap travay byen nan matyè yo, m te sèlman bezwen di l sa, epi li t ap kite m rete lakay. Li te di m li pa t vle yon fanm blanch ap rele l pou enfòme l yon bagay sou pitit li li pa t deja konnen. Epi l pa t vle nan yon pozisyon pou l te oblije ap bay yon fanm blanch manti paske mwen menm mwen pa t gen kran pou m pale avèk li. Sa te mete yon

fen nan abitid sote jou lekòl yo, men anyen pa t chanje nan gwo annwi yon jounen lekòl te ye pou mwen.

Jan m te ye a, byen jèn epi poukont mwen nan yon kalfou kote m pa t konnen sa k te gen pou rive, m te santi avèk doulè bèlte yon libète konplè genyen, epi an menm tan m te santi danje k te genyen nan yon eta kote laperèz te ka anpeche deside pandan tout lavi mwen. Kantite moun ki rive pase laj adolesans yo pa anpil ditou. Pifò moun bay legen lè yo fè fas ak gwo presyon sosyete a ki egzije pou pèsonalite yo mouri epi pou yo konfòme yo kòm granmoun. Pou anpil moun li pi fasil pou yo mouri epi evite konfli avèk sosyete a pase pou yo rete djanm nan konba a.

Sa pa fè twò lontan jenerasyon pase yo te panse li pi bon pou yo kondane tèt yo kòm koupab akoz jenès yo ak inyorans yo, epi pou yo asepte pinisyon jenerasyon anvan yo an (ki li menm tou te plede koupab epi asepte pinisyon pa l.) Kòmandman sosyete te lanse pou yo te grandi imedyatman te pi fasil pou yo pase pou yo te ret chita ap balanse sou balans lavi a, e se sa egzakteman sezon jenès la ye.

Bèl moman kote lajenès te an rebelyon kont kouche solèy la te oblije sede plas li bay yon reyalite byen òganize e divize pase vennkatrèdtan an pou fòme diferan jou.

Fanm nwa a soufri atak tout fòs sa yo, an menm tan li twouve l anba presyon prejije gason yo, rayisman moun blan yo, ak feblès kominote nwa a.

Fanm Ameriken nwa yo gen tandans gen karaktè fò tankou yon montay, epi souvan, sa etone moun an menm tan li vekse yo. Yo pa fasil asepte se yon karaktè konsa menm pou w jwenn lè yon gwoup moun oblije grandi pandan l ap reziste tout fòs opoze sa yo. Menmsi moun pa ta ouvri bra yo byen laj bay gwoup sa a pou yo asepte l jan l ye a, yo ta dwe omwen respekte li.

## XXXV

Se liv ki gen tit, *Pwofondè Lasolitid* la, ki te premye louvri je m sou kesyon lesbyèn nan, ansanm ak sa m te panse ponografi te ye. Pandan plizyè mwa, liv la te atire m an menm tan li te fè m pè. Li te pèmèt mwen wè yon ti kras nan monn plen mistè sa a. Li te eksite m tou, epi m te di tèt mwen tout sa te byen kontribye nan edikasyon m akoz li t ap enfòme sou diferan reyalite nan monn sekrè sa a. Mwen te sèten m pa t konn okenn moun ki te omoseksyèl oubyen ki te konn gade ponografi. Men, m te asire tèt mwen sa san m pa t rann mwen kont souvan te konn gen masisi ki te fè sejou lakay la, ki te konn tèlman swe pandan yo t ap prepare anpe bon pla manje, epi swe yo te konn deranje makiyaj yo. Dèske tout moun te asepte mesye sa yo pou sa yo ye a, epi yo menm tou yo te asepte pwòp tèt yo, m te konnen kout ekla ri yo te konn gaye nan kay la te soti nan fon kè yo menm epi yo toutafè t ap jwi lavi yo.

Nan lide pa m, pa t gen anyen dwòl nan lavi mesye sa yo. Men kanta pou fanm yo, fanm ki te renmen fanm yo, yo te konplètman kapte imajinasyon m, se yo m te konsidere kòm vrèman dwòl. Liv la te deklare fanm sa yo pa t gen fanmi paske fanmi yo te renye yo, epi yo te san zanmi, san relasyon paske tout sosyete a pa t vle asosye avèk yo. Se yon kondisyon fizik ki pa t menm nan kontwòl yo ki te lakoz yo te oblije soufri tout pinisyon sa yo.

Apre m te fin li liv sa a yon twazyèm fwa, se pa ti fè mal kè m te fè m mal pou lesbyèn sa yo, pou jan yo te rejte e mal konprann yo. Nan lide pa m tou lesbyèn te vle di menm bagay avèk èmafwodit. Kidonk, lè kè m pa t ap

senyen pou yo, m te pran mande tèt mwen kòman yo te fè itilize ògàn yo sèvi bezwen fizik yo, tankou pipi, san pwoblèm. Èske yo te ka chwazi pipi oubyen avèk pijon yo oubyen avèk bouboun yo? Si yo gen chwa sa a, èske yo te gen yon metòd prefere? An menm tan, m te pran imajinen kòman de èmafrodit te fè lanmou, e plis m te eseye imajinen kòman yo te ka fè sa, se plis mwen te plonje nan konfizyon. Mwen te rive menm kwè yon sitiyasyon konsa, kote gen kat ògàn seksyèl nan yon rankont ant de moun ka tèlman vin konplike, li pa t ap vo lapenn.

Se pandan mwen t ap reflechi sou koze sa yo m te obsève jan vwa m te vin pi devlope. Li te sonnen tankou yon tanbou, yon fason ki te vrèman diferan konpare ak kanmarad mwen yo. Pye m yo ak men m yo tou te men lajè, yo pa t sanble ditou ak imaj mwen te panse ki te koresponn ak kò yon fanm. Mwen te pran kanpe devan miwa a pou m egzaminen kò mwen. Pou yon timoun sèzan, tete m yo pa t byen grandi ditou. Yo te plis parèt tankou yon bit patat pase tete. Epi soti nan zo kòt mwen rive nan jenou m, kòm te tou dwat tankou yon i. Ti fi k te pi piti pase m te gentan gen cheve anba bra yo, men anba bra m te swa menm jan ak figi mwen. Epi, te gen yon bagay ki t ap grandi nan kò m, m pa t ka jwenn okenn esplikasyon pou li. Li pa t sanble l te sèvi anyen.

Apresa, kesyon an te pran abite anba dra m: Ki jan yon moun te vin lesbyèn? Kisa k te sèvi kòm siy? Liv nan bibliyotèk piblik la te bay enfòmasyon sou sila yo ki te deja lesbyèn, men m pa t ka jwenn okenn enfòmasyon konsènan devlopman ki te ka mennen yon moun vin lesbyèn. Men, m te dekouvri diferans ki genyen ant èmafrodit ak lesbyèn: èmafrodit la te fèt jan l ye a. Kanta pou lesbyèn nan, li te enposib pou m te detèmine si se te anpe chanjman soti yon moman ale nan yon lòt ki te

mennen yon moun vin lesbyèn oubyen si se te toudenkou yon moun te twouve li se yon lesbyèn, nan yon fason ki te choke l menm jan lavi lesbyèn nan te choke sosyete a.

Mwen te chache nan tout liv m te kapab nan bilbliyotèk la, epi m te eseye itilize imajinasyon m pou m te ka soulaje tèt mwen epi jwenn bon jan konpreyansyon sou kesyon sa yo ki t ap trakase lespri mwen. Epi pandanstan, vwa m te kontinye devlope, anplis, m te oblije achte soulye nan menm kote ak granmoun yo nan magazen yo.

Mwen te mande Manman mwen.

Papi *Clidell* te ale nan yon klèb yon jou swa, epi m te pwoche m te chita sou kan kabann Manman mwen an. Kòm dòdinè, li te konplètman reveye. (Se konsa Manman m te ye, oubyen l te nan fon somèy oubyen l te konplètman reveye, li pa t janm prèske andòmi oubyen prèske reveye.)

"Manman, m bezwen pale avèk ou..." Sa te vrèman difisil pou mwen pou m te mande l paske nan poze l kesyon an, li te ka sispèk mwen. Mwen te konn Manman m ase byen pou m te reyalize menmsi m te komèt nenpòt krim, depi m te di l laverite, non sèlman li pa t ap rayi m, men li t ap ban m tout pwoteksyon li. Men, sipoze m t ap devlope pou m tounen yon lesbyèn, kisa li t ap fè? Epitou, te gen *Bailey* mwen t apral oblije avwe sa m ye a.

"Mande m, epi pase m yon sigarèt." Manman m te fè kòmsi l te toutafè poze, men m te konnen l te yon ti jan enkyè. Li te gen abitid di prensip ki kenbe l se sa a: "Toujou swete pou w jwenn bon nouvèl, men prepare w pou pi move nouvèl la, epi konsa nenpòt sa ki nan mitan an pa p twouble w." Tout sa te byen. Men, si sèl pitit fi li a t ap devlope pou l vin yon...

Li te avanse sou kabann nan, epi li te siyale m pou m vin sou kabann nan tou. "Vin non, cheri. Si se pa sa fredi

ap kokobe w anvan w menm poze kesyon w lan." Li te pi bon pou m te rete kote m te ye a pou kounye a.

"Manmi...bous mwen..."

"*Ritie*, èske w vle di bouboun ou? Pinga w itilize vye non sa yo moun nan Sid yo bay bouboun nan. Pa gen anyen mal avèk mo bouboun nan. Se non sa a doktè bay pati nan kò fi yo. Enben di m non, sa l genyen?"

Yon ti vapè lafimen te rasanble sou lanp lan epi l te file soti nan chanm nan. Mwen te vrèman regrèt mwen te vin poze l kesyon.

"Enben? Enben? Èske w gen "*crabs*"?"

Dèske m pa t konnen sa sa ye, m pa t konn ki jan pou m reyaji. Mwen te panse m te ka genyen yo, e sa pa t ap bon ditou si m te di l mwen pa t genyen yo. An menm tan, m te ka pa genyen yo, e sipoze m te ba l manti epi m te di l mwen genyen yo?

"Mwen pa konnen, Manmi."

"Èske bouboun ou grate w?" Li te apiye sou yon zepòl, epi li t ap fimen sigarèt li.

"Non, Manmi."

"Kidonk, ou pa gen "*crabs*". Si w te genyen yo, ou t ap di lemonn antye."

Mwen pa t regrèt ni santi m kontan mwen pa t genyen yo, men m te deside chache konnen plis sou yo pwochèn fwa m t ale nan bibliyotèk la.

Manman m te gade m byen gade, epi sèlman yon moun ki konnen l byen te ka wè jan zo nan figi l yo te rilaks, epi yo t ap konprann se konsène li te konsène.

"Ou pa gen yon maladi seksyèl, pa vre?"

Li pa t poze m kesyon an an serye, dèske m konnen Manman m, epi lide a te choke mwen.

"O Manman, se pa sa ditou. Sa se yon vye kesyon." Mwen te prèt pou m te retounen nan chanm mwen, epi

pou m te kontinye goumen avèk koze seksyalite sa a poukont mwen.

"Chita, *Ritie*. Pase m yon lòt sigarèt." Pou yon segonn, li te parèt kòmsi li t ap pare l pou l ri. Sa a t ap vrèman voye m ale. Si l ta ri, m pa t ap janmen pataje anyen avèk li. Si l ta ri, sa t ap rann li pi fasil pou m asepte m poukont mwen, epi mwen pa nòmal. Men li pa t menm ap souri. Li te sèlman ap rale dousman sou sigarèt li a, anvan l te voye lafimen an.

"Manmi, gen yon bagay k ap grandi nan bouboun mwen."

OK. Mwen te di l sa m te vle mande a. Toutalè mwen t apral konnen si li t ap rejte m, oubyen si l t ap mete m lopital pou yo opere mwen.

"Ki kote nan bouboun ou, *Marguerite*."

Ay. Sa pa t bon ditou. Li pa t rele m "*Ritie*" ou "*Maya*" ou "*Bebe*". "*Marguerite*."

"Toulede bò l. Anndan." Mwen pa t ka fin di l se te anpe chè ki gen kèk mwa depi y ap grandi. Li t ap oblije kesyone m pou m di l sa.

"*Ritie*, al pran gwo liv *Webster's* la epi pote l ban mwen ansanm avèk yon byè."

Toudenkou, sa pa t si serye pase sa. Li te rele m "*Ritie*" ankò, epi l te mande yon byè. Si sa te grav jan m te imajinen l te ye a, li t ap mande m pote yon bwason pi pike a pou li ansanm ak yon vè dlo. Mwen te pote gwo diksyonè li te achte kòm kado pou fèt Papi *Clidell* la ba li, epi m te mete l sou kabann nan. Liv la te tèlman lou, li te pouse matla a antre, epi Manman m te rale lanp pou l te ka gade nan liv la.

Lè m te tounen avèk byè a, m te vide l ba li, jan l te aprann mwen menm ak *Bailey* pou n fè a. Li te envite m chita.

"Chita, cheri. Li sa a." Dwèt li te gide m sou mo "Bouboun" nan. Mwen te kòmanse li. Li te di mwen. "Li l byen fò."

Sa m te li a te parèt trè klè e trè nòmal. Li te bwè byè li a pandan m t ap li a. Epi, lè m te fin li, li te esplike m sa m sot li a nan mo pa l. Mwen te tèlman soulaje, laperèz mwen yo te tounen dlo ki t ap soti nan je m koule sou figi mwen.

Manman m te drese kò l epi l te anbrase mwen.

"Ou pa bezwen enkyete, cheri. Sa rive tout fanm. Li natirèl."

Kidonk, li pa t yon pwoblèm pou m te depouye m de koze sa a ki t ap peze sou kè mwen. Mwen te kriye nan bra li. "Mwen te panse petèt se tounen m t ap tounen yon lesbyèn."

Toudenkou li te sispann karese zepòl mwen, epi l te rale kò l pou l gade mwen.

"Yon lesbyèn? Ki kote w jwenn lide sa a?"

"Enben, bagay sa yo k ap grandi sou bouboun mwen an, epi vwa m k ap devlope jou apre jou a, epi gwo pye m yo, epi m pa gen tete ni bèl fòm. Epi pye m tèlman mèg."

Fwa sa a li te ri. Mwen te konnen imedyatman se pa nan rizib li t ap pase mwen. Oubyen, li t ap ri m, men se paske m te aji yon jan ki amize l e ki fè l plezi. Ri a te fè l yon ti jan trangle nan sigarèt la, men finalman tout ri a te soti. Mwen te oblije fè yon ti kout ri tou, malgre m pa t santi kisa mwen t ap ri a. Men, li pa bon pou w wè yon moun ap rejwi l nan yon sitiyasyon epi pou w pa pataje rejwisans lan avèk li. Lè l te fin ri byen ri, li te vire gade m pandan l t ap souye dlo nan je li.

"Sa fè lontan depi m te fè aranjman pou m te gen yon ti gason, yon ti fi. *Bailey* se ti gason mwen an, epi ou menm ou se ti fi mwen an. Gwo Nèg anlè a pa janm fè erè. Li te ban mwen w pou w te ka ti fi mwen an, e se sa

menm ou ye. Kounye a, al lave figi w, epi bwè yon vè lèt, epi al kouche."

Mwen te fè sa l te mande a, men sa pa t pran lontan pou m te dekouvri nouvo asirans sa a li te ban mwen an pa t ap ka kwape tout ansyen malèz mwen yo. Nouvo asirans lan te pran vire tounen nan lespri m, e m te eseye kenbe l la. Men, de semèn potko menm pase, epi li pa t ka fè anyen pou mwen.

Mwen te gen yon kondisip lekòl ki te abite nan yon sant pou fanm ansanm ak manman l. Li te rete twò ta deyò epi sant lan te gentan fèmen baryè li. Li te telefone m, epi li te mande m èske l te ka dòmi lakay mwen an. Manman m te ban m pèmisyon pou l fè sa si li te dakò pou l rele manman l nan telefòn lakay la.

Lè l te rive, m te sot nan kabann mwen, epi nou t ale nan kizin anlè a pou n te fè yon ti chokola. Pandan n te nan chanm mwen an, nou te pataje anpil tripotay mechan sou zanmi nou yo epi nou te ri anpil lè n te pran diskite koze ti gason. Nou te pataje tout annwi nou nan lekòl la ak jan lavi a te gen tandans dewoule menm jan an chak jou. Sa te vrèman dwòl pou m te gen yon moun nan kabann mwen (m pa t abitye kouche avèk okenn moun esepte granmè m yo). Epi tout ri nou yo te fè m bliye koutwazi mwen. Se nan mitan nuit lan zanmi m nan te oblije fè m sonje li pa t gen anyen pou l dòmi. Mwen te ba l youn nan chemiz de nwi m yo. Epi san enterè m te gade l pandan l t ap retire rad sou li. Pandan l te fèk kòmanse a, m pa t menm vrèman ap konsantre sou kò li. Epi toudenkou, je m te tonbe sou tete li. Se pa ti fasine m te fasine.

Yo te won tankou ti melon. Yo te pèmèt mwen pi byen konprann tout foto moun toutouni m te konn wè nan Mize yo. Pou m di nou byen, yo te bèl. Te gen tout

yon etènite ki te separe tete l te genyen yo ak sa m te genyen yo. Li te yon fanm.

Rad dòmi mwen an te yon ti jan twò sere l, epi l te twò long pou li. Epi lè l te anvi ri jan l te parèt nan chemiz de nwi an, m te reyalize tout ri te chape kite lespri m e pa t gen okenn asirans yo t ap tounen.

Si m te pi gran, m t ap konprann se bèlte tete l yo ki te frape m, melanje ak yon ti santiman jalouzi. Men, lide sa yo pa t prezante nan tèt mwen lè m te bezwen yo an. Sèl sa m te konnen tete yon fanm parèy mwen te atire atansyon mwen. Kidonk, ni asirans Manman m te ban mwen an kèk semèn pase, ni definisyon nan diksyonè a pa t ka chanje an reyalite mwen pa t nòmal.

Mwen te plonje pi fon nan dezespwa. Apre m te fin egzaminen sitiyasyon mwen an byen egzaminen, li te klè pou mwen m pa t gen okenn karakteristik eklatan yo konn asosye avèk lesbyèn yo--m pa t mete pantalon, m pa t gen zepòl byen laj, m pa t renmen espò, m pa t mache tankou yon gason, m pa t menm anvi touche yon lòt fanm parèy mwen. Mwen te vle pou m te yon fanm, men sanble m pa t ap janm gen aksè fè pati monn sa a.

Sa m te bezwen se te yon ti gason pou mennaj mwen. Yon ti mennaj t ap eklèsi yon fwa pou tout pozisyon m nan monn nan, epi pi enpòtan toujou, li t ap eklèsi pozisyon m nan pwòp je mwen. Si yon ti gason ki se mennaj mwen kapab asepte m sa t ap sèvi m kòm gid pou m antre nan monn fanm yo.

Pami kanmarad mwen yo, pèsonn pa t enterese mwen. Nou ka konprann ti gason laj mwen yo te plis enterese nan ti fi po jòn oubyen klè yo, ki te gen plim sou pye yo, ki te gen ti bouch mens, epi ki te gen cheve long rive jouk sou zepòl yo. E menm ti fi sa yo ki te atire ti gason yo te oblije ba yo *bagay* la oubyen di yo kote l ye. Gen yon chante popilè ki te fè ti fi yo sonje, "Si w pa

kapab ban nou bagay la ak yon bèl souri, pa pran kriye epi di nou non." Si bèl ti fi yo te oblije lage bagay la pou yo te ka asepte yo, e ti fi lèd yo menm, ki chwa yo t ap genyen? Li te dwe prè pou l te yon "ti zanmi" lajounen epi petèt lannuit. Yo te sèlman egzije l pou l pa t fè chich lè bèl ti fi yo pa t disponib.

Mwen panse pi fò ti fi yo pa konsidere kòm bèl pa *antre nan zak seksyèl sèlman paske yo pa jwenn moun ofri* yo sa. Yo fè tèt yo kwè se paske yo tèlman gen kontwòl sou tèt yo e paske yo gen prensip, men alaverite sa se yon fason pou soulaje tèt yo dèske yo rejte yo pou ti fi ki bèl yo.

Nan ka pa m nan, m pa t ka fè kòmsi se paske m te tèlman gen prensip.

Gen de fòs ki te soti pou kraze m: lide petèt mwen pa t nòmal ansanm ak reyalizasyon m gen yon apeti seksyèl.

Mwen te deside pran aksyon.

Te gen de bèl ti gason ki te abite anwo yon ti mòn bò lakay la, nan menm bò lari ak kay nou an. Yo te de ti gason ki te pi byen kanpe e pi disponib nan katye a. Mwen t apral wè sa ki nan esperyans sèks la. Mwen pa t wè okenn rezon ki di m pa gen dwa dekouvri sèks avèk youn nan pi bèl ti gason yo. Mwen pa t vrèman atann mwen t apral gen yon relasyon k t ap dire yon pakèt pakèt tan avèk youn nan frè sa yo. Men, m te panse si m te ka kapte youn nan yo tanporèman, petèt m te ka manevre pou yon relasyon kèlkonk te devlope nan mitan nou.

Mwen te planifye pou m te sedui l avèk yon estraji kote mwen t ap pwoche l san l pa t menm atann. Yon apremidi, pandan mwen t al fè yon ti mache (sèlman paske m pa t gen anyen pou m fè) epi m t ap monte ti mòn nan, frè m te chwazi a te vin tonbe nan pla men mwen.

"Alo, *Marguerite*". Epi l te prèske fin pase m.

Mwen te mete plan mwen an an aksyon. "Sak pase?" Mwen te di. "Èske w ta renmen fè sèks avèk mwen?" Plan an t aprale byen. Bouch li te ret ouvri byen laj tankou yon baryè. Mwen te sezi moman an epi m te kontinye.

"Mennen m yon kote."

Repons li an pa t vrèman gen okenn cham, men petèt m pa t ba l chans pou l te aji an jenn jan nan moman an.

Li te mande m, "Ou vle di m w ap ban m yon ti bagay?"

Mwen te rasire l se egzakteman sa m t ap ba li. Nan menm moman an sèn nan t ap dewoule a, m te reyalize jan l te sòt. Li te panse m t ap ba li yon bagay, tandiske entansyon m se te pou m te pran yon bagay nan men l. Li te tèlman popilè kòm bo ti gason awogans li te anpeche l konsidere posibilite se mwen ki t apral pran yon bagay nan men li.

Nou te ale nan yon chanm yon zanmi l te mete disponib pou li. Zanmi an te konprann sitiyasyon an imedyatman epi l te retire kò l. Byen vit, ti gason mwen an te etenn limyè a. Mwen t ap prefere yo ret limen. Men, m pa t vle parèt pi chofe pase jan m te deja parèt la. Si sa te posib.

Mwen te eksite olye m te enkyè. Mwen t ap atann yon bon bagay olye m te pè. Mwen pa t konsidere jan sedui yon moun te yon bagay fizik. Mwen t ap atann nou t ap pase yon bon ti tan ap bo jantiman epi karese. Men, pa t gen anyen womantik ni fason jenou l te fòse janm mwen ouvè, ni nan cheve ki te sou misye yo ki t ap fwote kont kò mwen.

Pa t gen okenn santimantalite, sèlman yon pakèt mouvman maladwat.

Nou pa t di yon mo.

Misye te montre esperyans lan te fini lè l te leve soti sou vant mwen toudenkou. Sa k te pi konsène m nan

moman an se ki jan pou m te rive lakay mwen byen vit. Petèt li te santi se itilize mwen te itilize l, oubyen petèt reyaksyon li an te endike li pa t twouve m satisfezan. Ni youn ni lòt pa t deranje mwen.

Lè n te soti deyò a, nou te kite youn lòt senpman avèk mo sa yo, "Oke, na wè."

Gras a mesye *Freeman* nevan pase, m pa t santi okenn doulè, epi akoz nou pa t pataje okenn santiman, nou youn pa t santi anyen te vrèman pase nan mitan nou.

Lè m te rive lakay la, m te egzaminen sitiyasyon an, echèk li epi m te eseye evalye nouvo pozisyon mwen an. Mwen te sot antre nan zak seksyèl avèk yon ti gason. Li te antre nan zak seksyèl avèk mwen. Non sèlman mwen pa t pran plezi ladan l, men tou li te toujou rete yon kesyon si mwen te yon ti fi nòmal.

Sa k te pase m? Kòman fè m pa t santi m nan setyèm syèl? Èske m si tèlman pa nòmal yon zak ki enspire powèt yo, ki te fè *Richard Alan* ase brav pou l te brave pi gwo danje, epi ki te pouse *Veronica Lake* trayi tout monn lib la, rive kite m san okenn emosyon?

Mwen pa t ka jwenn okenn esplikasyon pou lakin mwen an. Men, dèske mwen te yon pwodui (oubyen èske "viktim" se te pi bon mo a?) moun nwa nan Sid peyi a, mwen te deside m t ap konprann bagay yo ofieamezi. Epi m te kouche m dòmi.

Twa semèn apresa, san m pa t pèdi tan nan reflechi sou esperyans mwen ak ti gason an, m te twouve m ansent.

## XXXVI

Fen monn nan te rive e se mwen sèl ki te konn sa. Moun te kontinye mache kòmsi atè a pa t fè mil moso anba pye yo. Yo te fè kòmsi yo t ap respire, men m te konnen pa t gen oksijèn ankò paske Bondye li menm te rale tout oksijèn nan ak nen li. Se mwen menm sèl ki t ap toufe nan kochma sa a.

Se vre ansent mwen te ansent lan te ban m yon ti konsolasyon paske m te panse sa vle di m pa yon lesbyèn. Men, ti konsolasyon sa a pa t anyen devan kokenn chenn laperèz, regrè ak degoutans pou pwòp tèt mwen ki te konble lespri mwen.

Sa fè lontan m te asepte sitiyasyon lavi m kòm konsekans move chans nan lavi a, men fwa sa a m te oblije rekonèt se mwen menm menm ki te mennen katastwòf la devan pòt mwen. Kòman m ta fè blame ti gason inosan m te mande fè sèks avèk mwen an? Pou yon moun vrèman vrèman malonèt, fòk li gen youn nan de karakteristik sa yo: oubyen li san kontwòl nan anbisyon l, oubyen se enterè pwòp tèt li sèlman li ka wè nan nenpòt sitiyasyon. Fòk li kwè pwomosyon enterè pa l ba l dwa itilize nenpòt bagay ak nenpòt moun jan li vle, oubyen li kwè nan tout bagay se li menm ki gen plas donè. Mwen pa t genyen okenn nan karakteristik sa yo ditou nan pèsonalite m, kidonk a sèzan, mwen te pran tout responsablite pou ansent mwen te asent lan. Men, kanmenm pwa a te twò lou pou mwen.

Finalman, m te voye yon lèt bay *Bailey*, ki t ap travay sou yon bato. Li te ban m repons epi l te konseye m pa di Manman m mwen ansent. Nou toulede te konnen

Manman m pa t dakò ditou avèk koze avòtman an, epi l t ap egzije m kite lekòl. *Bailey* te esplike m si m te kite lekòl la anvan m te gen diplòm filo a, li t ap vrèman difisil pou m retounen lekòl pou m pran diplòm sa a.

Premye twa mwa yo, pandan m t ap adapte m ak sitiyasyon gwosès la (m pa t vrèman konekte gwosès avèk posibilite m t ap gen yon bebe tout bon jiskaske m te prèske about), se kòmsi jounen yo te louvri e fèmen san vrèman ouvri e fèmen.

Bon chans pou mwen, Manman m te vrèman okipe ak diferan aktivite pa l. Li te apèsi m, men sèlman an pasan. Depi m te an sante, m te abiye, mwen t ap souri, li pa t santi l te bezwen konsantre sou mwen. Kòm dabitid, premye objektif li se te pou l viv lavi yo te ba li a, e li te vle pou pitit li yo fè menm jan. Epi pou yo te fè sa san yon pakèt pale anpil.

Anba je l, m te pran gwosi epi po m te pran klere tankou luil nan solèy. Malgre sa, li pa t menm sispèk. Depi kèk ane, m te adopte yon prensip ki pa t janm varye. Mwen pa t nan bay manti. Tout moun te konprann mwen pa bay manti paske m te twò fyè pou y al kenbe m nan bay manti, epi pou m te oblije avwe sa. Sanble Manman m te konkli dèske m pa nan bay manti, m pa gen mwayen twonpe l tou. Men, li te fè gwo erè.

Mwen te konsantre tout enèji m nan kontinye aji kòmsi m se yon timoun ki pa gen anyen k ap boulvèse lespri l esepte egzamen lekòl. Mwen te prèske pran aji menm jan ak timoun frivòl pandan m t ap jwe wòl timoun san pwoblèm nan. Men, te gen kèk fwa kò m te anpeche m pretann pa t gen yon devlopman trè enpòtan ki t ap opere anndan mwen.

Anpil fwa nan maten, m pa t konnen si m t ap oblije kouri desann bis la pou m te ka pran devan tèt vire ak kè plen ki te konn frape m yo. Nan moman m te konn

desann bis la, lwen mouvman bis la ak sant manje sou moun nan bis la, m te reprann tèt mwen, epi m te ret tann yon lòt bis.

Mwen te rejwi m ankò nan ale lekòl. Pou premyè fwa depi m te kite vil *Stamps*, m te vrèman enterese aprann nouvo enfòmasyon. Mwen te antere tèt mwen nan tout enfòmasyon m t ap aprann yo ak nan rezoud pwoblèm matematik.

Se aktivite sa yo m panse ki te ede m travèse sitiyasyon difisil sa a nan lavi m, san m pa t plonje nan dezespwa. Lavi a se yon boul k ap woule. Li woule, li woule, e sèl objektif mwen se te pou m ret kanpe, epi pou m kenbe sekrè mwen an san m pa pèdi balans mwen.

Kèk mwa anvan m te fè pitit la, *Bailey* te vin lakay la. Li te pote yon bèl braslè pou mwen ki te soti nan Amerik di Sid. Li te pote liv *Thomas Wolfe* la tou ki gen tit, *Look Homeward, Angel.* Li te pataje yon pakèt nouvo blag avèk mwen tou.

Pandan mwen t ap pwoche sou sizyèm mwa, Manman m te kite *San Francisco* pou li t ale *Alaska*. Li t apral ouvri yon klèb la epi l te gen entansyon rete pou twa ou kat mwa konsa pou l te asire l tout bagay t ap byen mache. Papi *Clidell* te gen responsablite voye je sou mwen, men alaverite m te plizoumwen sou kont tèt mwen, anba je diferan medam ki te lwe chanm nan kay la.

Yo te òganize yon gwo fèt pou swete Manman m bon vwayaj (apretou, konbyen moun nwa k ap viv *Alaska*?). Men, m te vrèman santi m koupab dèske m t ap kite l ale san m pa menm di l li pral yon granmè.

De jou apre fèt *V-Day* la, m te kanpe ansanm avèk gwoup etidiyan nan *Mission High School*, epi m te resevwa diplòm filo mwen. Nan apremidi nan menm jounen sa a, m te finalman relache sekrè mwen an, m te ekri yon ti nòt kite sou kabann Papi *Clidell* la. Nòt la te di: *Chè paran, m*

*regrèt m oblije yon koz wonte pou fanmi an, men mwen ansent. Marguerite.*

Konfizyon m te kreye lè m te esplike bòpè m m ap fè bebe a nan twa semèn konsa te fè m sonje yon komedi *Molière* te ekri. Esepte se plizyè ane apre moman an li te vin parèt komik pou mwen. Papi *Clidell* te di Manman m mwen te gen twa semèn ansent. Men, Manman m, ki te wè m tankou yon fanm pou premyè fwa, te di l, "Li gen plis pase twa semèn." Yo toulede te asepte m te pi avanse nan gwosès la, men yo te twouve li prèske enposib pou yo kwè mwen te pote yon bebe ui mwa ak yon semèn san youn nan yo pa t janm sispèk anyen.

Manman m te mande, "Kilès ti gason an ye?" Mwen te di li. Li te yon ti jan wè ki moun mwen t ap pale a.

"Ou vle marye avèk li?"

"Non."

"Èske l vle marye avèk ou?" Papa pitit la te sispann pale avèk mwen nan katriyèm mwa gwosès la.

"Non."

"Enben, nou pa bezwen gache lavi twa moun." Li pa t kondane m an piblik, ni anbachal. Non li se *Vivian Baxter Jackson.* Li te swete bon nouvèl t ap vin sou wout li, men l te pare l pou move nouvèl, e anyen pa t etone li.

Papi *Clidell* te asire m, mwen pa t bezwen enkyete mwen. Se depi Èv te manje pòm nan fanm ap ansent. Li te voye youn nan moun k ap travay nan restoran li an al achte rad moun ansent pou mwen nan magazen yo rele "*l. Magnin*" nan. De semèn ki te vin apre yo m te monte desann nan tout vil la al kay doktè, m te pran vitamin, vaksen, epi m t achte rad pou bebe a, epi esepte pou moman m te poukont mwen, m t ap vrèman rejwi nan evènman fè pitit sa a ki te sou wout la.

San anpil doulè e nan yon ti bout tan (m te deside yo te egzajere doulè fè pitit la), pitit gason mwen an te fèt.

Menm jan m te konfonn gratitid ak lanmou, nan nouvo pozisyon m kòm manman, m te konfonn atachman ak bebe a tankou l te yon byen avèk sa sa vle di pou yon moun manman. Ti bebe sa a te konplètman pa mwen. Pèsonn pa t achte l pou mwen. Pèsonn pa t ede m reziste pandan mwa difisil yo anvan l te fèt la. Se vre m te gen yon ti èd nan kreye pitit la, men pèsonn pa t ap ka pa admèt gwosès mwen an te tankou gwosès imakile.

Li te konplètman pa m, epi m te pè touche l. Lè m te retounen sot lopital la, m te chita plizyè èdtan ap admire pèfeksyon l. Ti bouda l te tèlman piti, yo te parèt kòmsi men k te fè yo an pa t fin fini ak travay la. Manman m te jere epi kenbe bebe a kòmsi l te yon enfimyè. Men, mwen menm m te vrèman pè chanje kouchèt li. Èske m pa t gen yon gwo renome kòm maladwat? Si l te tonbe nan men m, oubyen dwèt mwen t al tonbe sou pati vrèman sansib nan mitan tèt li a?

Manman m te vin bò kabann mwen an yon jou swa, epi l te pote bebe mwen an ki te gentan gen twa semèn. Li te rale dra a sou mwen epi l te di m leve pou m kenbe bebe a pandan l t ap mete yon dra tapi sou kabann nan. Li te esplike m bebe a t ap dòmi avèk mwen aswè a.

Mwen te sipliye l pa fè sa, men anven. Mwen te vrèman pè pou m pa t kouche sou li epi kraze ti zo l. Men, Manman m pa t vle tande m ditou, epi nan kèk minit, bèl ti bebe a te kouche sou do nan mitan kabann mwen an epi l t ap ri ban mwen.

Mwen te kouche sou pwent kabann nan, byen pè, epi m te sèmante m pa t ap dòmi ditou pandan nuit lan. Men, abitid manje-dòmi m te kòmanse nan lopital la epi Manman m te kontinye fè m swiv la te pi fò pase mwen. Dòmi te pran mwen.

Yon men te souke zepòl mwen jantiman. Manman m te di m, tou ba, "*Maya*, leve. Men, pa bouje."

Mwen te konnen imedyatman se akoz bebe a li te leve mwen. Kò m te konsantre. "Mwen leve wi."

Li te limen limyè a epi l te di, "Gade bebe a". Laperèz mwen te tèlman fò m pa t ka bouje pou m te gade nan mitan kabann nan. Li te di m ankò, "Gade bebe a." Mwen pa t tande tristès nan vwa l, e sa te ede m kase chèn laperèz la. Bebe a pa t nan mitan kabann nan ankò. Okòmansman, m te panse l te bouje. Men, apre m te fin byen envestige, m te wè m te kouche sou lestomak mwen epi bra m te koube. Anba dra a, ki te soulve ak koud mwen ak bra m, bebe a te kouche tou pre mwen.

Manman m te chichote, "Ou wè, ou pa bezwen enkyete ou pa konn sa ki bon pou w fè. Si w bon nan ou menm, w ap fè sa k bon an san reflechi."

Li te etenn limyè a, epi m te touche ti kò bebe mwen an tou dousman, epi m te dòmi.

Zèv n ap prezante la a: *"Mwen konnen poukisa zwazo ki nan kalòj la ap chante"*, se premye otobiyografi *Maya Angelou te ekri.* Li se premye liv nan Koleksyon *Jaliyaa* a ki se yon koleksyon tradiksyon zèv literè nwa yo an kreyòl. Premye liv sa a te tèlman fè bri lè l te pibliye an 1969, li te tou tabli renome Maya Angelou kòm yon gwo ekriven nan monn entènasyonal la. Travay literè li te kontinye pibliye yo tankou sis lòt otobiyografi, liv powèm, ak liv pou enspire ak motive moun viv byen te konfime talan l non sèlman kòm ekriven; men tou kòm yon *"Peace Warrior"* (Sòlda Lapè).

Se nan vil *St. Louis*, kapital eta *Missouri*, Maya te fèt jou ki te 4 avril 1928 la. Se nan yon zòn ak nan yon epòk kote blan ak nwa pa t mele. Chak koulè te genyen katye pa yo, lekòl pa yo, legliz pa yo; epi pou dan griyen blan yo te ka met men sou yon moun nwa pou pann li. Kidonk, se pa t yon ti koze pou yon ti fi nwa tankou Maya te grandi, evolye, epi pou l te vin yon gran ekriven, yon gran fanm ki kanpe nan peyi a. Mwen te apresye jan Maya Angelou te ouvri yon pòt pou mennen n antre anndan imajinasyon l kòm timoun nwa ki t ap grandi nan Sid peyi Etazini nan ane 1930, 1940 ak 1950 yo.

Batay li yo pa t anven. An 2011, prezidan Obama te dekore Maya Angelou avèk Meday Prezidansyèl Libète a. Men, anvan prezidan Obama, lòt prezidan peyi a tankou Bill Clinton te mete chapo l ba devan "fanm kanpe" sa a. Se li Clinton te chwazi pou pale kòm powèt lè li t ap monte sou pouvwa a an 1993. Maya Angelou pa t manke itilize moman an pou l te pale kare bare ak gouvènman ameriken an nan bèl powèm li te ekri ki gen tit: *"On the Pulse of Morning"*.

Mwen envite nou dekouvri nan liv sa a yon gran fanm nwa ameriken ki kite mak li sou istwa literè planèt nou an.

Zermatt Scutt, Ph.D.


ISBN-13: 978-1-68084-040-7
ISBN-10: 1-68084-040-1
90000
9 781680 840407

JEBCA Editions